





Муҳаррир *Ш. Аҳтамзод*

**Зеҳнӣ Т.**

З 53 **Санъати сухан...** Душанбе, Маориф, 1992. 304 саҳ.
ISBN 5—670—00471—Х

Табиист, ки шеъри баланд ва насри баргузида вобаста ба бисёр чизҳо, аз он ҷумла ба мувофиқати он ба қонунҳои арӯз, ороста будани ба ягон воситаи тасвири бадеӣ ё санъатҳои маънавию лафзии ғайритакаллуфӣ мебошад. Аз ин рӯ китоби «Санъати сухан»-ро омӯзондан барои донишҷӯёни дар факултаҳои мактабҳои олӣ айни муддаост.

ББК 83.3 Тоҷик

З $\frac{5002000000—530}{504(13)—92}$ бе эълон

ISBN 5—670—00471—Х

## ДЕБОЧА

Бадеият яке аз хусусиятҳои асосии осори адабист. Ашъори бузургтарин намояндагони адабиёти классикӣ ва пешқадамтарин нависандагони шӯравиамон аз он сабаб ба дили хонанда ҷой гирифтааст, ки дар онҳо маъниҳои олӣ ва бикр дар ниҳояти дилкашӣ ифода гардида, бо перояи бадеият ороиш ёфтааст. Дар ашъори онҳо ғояҳои баланд, маъниҳои барҷаста ва мазмунҳои нозуку латиф дар шакли зебое, бо калима ва таркибҳои суфтаву ҳамвор, бо роҳи тасвироти бадеию саноеи адабӣ ифода ёфтаанд.

Аз осори онҳо хонанда на танҳо ба маъниҳои барҷаста сарфаҳм меравад, балки завқи бадеӣ мегирад, аз намуди дилкаши онҳо лаззат мебарад. Воситаҳои тасвироти бадеӣ ҳамин гуна ҷузъи муҳимми асари бадеӣ мебошад, ки адиб онҳоро барои ифода кардани ғояи асосии худ истифода менамояд. Таъсири эмоционалии асари бадеӣ аз бисьёр ҷиҳатҳо ба воситаҳои тасвир вобаста аст, воситаҳои тасвир барои дилчаспу форам ва муассиру ҷозибадор тазоҳур кардани мақсад ва ғояи асар омили муҳимме мебошад.

Чи навъе барои иншои шеъри хубу марғуб ва шоиставу барҷаста ҳаматарафа донистани забони шеърӣ ва аз худ намудани лаҳзаҳои нозуки он зарур бошад, ҳамон қадар ҳам донистани илми арӯз, илми қофия ва махсусан донистани воситаҳои тасвирот ва санъатҳои муҳимми адабӣ ба ҳар як нависанда, хусусан ба навқаламон аҳамияти калон дорад.

Донистани инҳо на танҳо ба нависандагони ҷавон зиёда зарур аст, балки лозим аст, ки хонандагон ва дӯстдорони адабиёти бадеӣ низ аз ин хусус соҳиби баъзе маълумоти умумӣ бошанд, зеро ин як шарти муҳимми адабиётфаҳмӣ мебошад. Хусусан донишҷӯёни факултети филологии мактабҳои олӣ ва муаллимони забону адабиёти мактабҳои миёна аз асос-

ҳои адабиёт бояд огоҳ бошанд, то ин ки дар фаҳмидани адабиёти классикии тоҷик ва таҳлили он салиқа пайдо кунанд.

Яке аз вазифаҳои муҳимми мактаб ин аст, ки дар шуури талабагон эҳсосоти баланди эстетикӣ ҳосил намояд ва аз он ҷумла ҳаваси шеърсанҷии онҳоро хеле боло барад. Иҷрои ин вазифа хусусан дар ҷумҳурияти мо душвор аст, зеро ки адабиёти классикии форсу тоҷик адабиёти қадимии олӣ ва мураккабе буда, барои фаҳмидани ҳама назокату нафосати он меҳнати бисёр талаб карда мешавад. Шоирони мо ҳама нуктасанҷ, мӯшикоф ва мудаққиқ буданд ва барои фаҳмидани шеъри онҳо низ нуктасанҷию мӯшикофӣ лозим аст. Муаллими адабиёти мактаби миёна вазифадор аст, ки дар давоми солҳои таълим талабагонро ба хондани адабиёти классикӣ тайёр намояд.

Халқи тоҷик дар давоми ҳазор сол як адабиёти бузург эҷод намудааст, ки дорои санъати олӣ буда, ғояҳои баланди инсонпарваронаеро ифода кардааст ва чи аз ҷиҳати ғоявӣ, чи ба эътибори шакли бадеӣ хусусиятҳои хосе дорад. Дар айни замон адибони гузаштаи мо бо масъалаҳои назарияи ин адабиёти бузурги худ низ машғул гардида, хусусан дар илми поэтика бисёр асарҳо таълиф намудаанд. Имрӯз барои ин ки адабиёти классикиро ба хубӣ аз худ кунем, аз он асарҳои назарӣ низ хабардор буданамон лозим аст.

Баъзе намояндагони барҷастаи назми классикии форсу тоҷик дар назария асарҳои алоҳида офаридаанд, ки мисоли онро мо дар поёнтар хоҳем дид. Лекин дар таърихи маданияти мо чунин олимони забардасте ҳам будаанд, ки махсусан бо омӯхтани илми адабиётшиносӣ машғул гардидаанд. Ин олимон таҷрибаи шоирони бузургро аз ҷиҳати назарӣ ҷамъбаст намуда, мувофиқи талаботи замони худ барои муайян кардани қонуниятҳои эҷодиёти бадеӣ кӯшиш нишон медоданд. Онҳо конунҳои вазн, қофия ва санъатҳои бадеиро хеле муфассал ва дақиқ таъин карда, дар ин хусусҳо барои ҷавонон дастуруламали возеҳу равшане додаанд. Олимони адабиётшинос дар бораи моҳияти адабиёт, доир ба муносибати мазмуну шакл ва мисли ин дигар масъалаҳои муҳимми назарӣ бисьёр фикрҳои ҷолиби диққат баён намудаанд. Ин фикрҳои онҳо дар замони худ барои инкишофи адабиёти пешқадам ва ба халқ наздик шудани он нақши муайяне бозида буд.

Дар таърихи адабиёт ва афкори эстетикӣ бисёр масъалаҳое ҳастанд, ки онҳоро бе ёрии мероси назарӣ ҳал кардан мумкин нест. Масалан, масъалаи ин ки дар давраҳои гуногуни инкишофи адабиёти классикии мо нисбат ба асри бадеӣ чӣ гуна талабот мегузошта мешуд, барои муайян кардани бадеияти асар чи меъёрҳое вуҷуд дошт, чи назарияҳое буданд, ки адабиёти прогрессивиро пеш мебурданд ва кадоми онҳо адабиёти иртиҷоиро ғизо медоданд ва амсоли ин.

Ҳалли ин ҳама масъалаҳо хеле мушкил аст, вале дар на тиҷаи омӯзиши ҷиддии осори нависандагон ва адабиётшиносон имконпазир хоҳад буд.

Чунон ки шоири бузурги Озарбойҷон ва яке аз намояндагони барҷастаи адабиёти форсу тоҷик Хоқонӣ гуфтааст:

Суварнигори[1] ҳадисам[2], вале дар он сурат,
Ки ҷон дар он натавонам ниҳод, нангорам,

Шоир дар ин ҷо талаберо, ки дар назди эҷодиёти худ гузошта буд, баён намудааст. Хоқонӣ худро ба сураткаше монанд кардааст, ки бо сухан сурат мекашид. Вале ӯ талаб кардааст, ки шоир бояд бо сухан на танҳо сурат кашад, балки он сурат ҷон дамад, онро чун одами ҳақиқии зинда пеши назари хонанда намоён кунад ва агар ин кор аз дасти шоир наояд, ӯ бояд шеър нанависад. Дар ин байт нуктаи назари шоир доир ба адабиёт баён ёфтааст ва ҳамин гуна талаботро мо дар асарҳои назарӣ низ дида метавонем.

Он асарҳое, ки то Инқилоби Ӯктабр, дар бораи назарияи адабиёт таълиф ёфтаанд, кадомҳоанд?

Шумораи ин гуна асарҳо хеле бисьёр аст, вале ҳамаи онҳо то замони мо омада нарасидаанд ва чанде аз онҳо тамоман гум шуда ё ҳанӯз ба дасти тадқиқотчиён надаромадааст. Он қисм асарҳои назарӣ, ки то замони мо расидаанд, низ ҳамагӣ ба як қимат набуда, баъзеашон ҳақиқатан асари илмии тадқиқӣ бошанд, баъзеашон аз такрори асарҳои пештара иборатанд. Шоирон ва дӯстдорони шеъру адаб шеър ва шоириро бо ду роҳ омӯхта омадаанд: яке бо роҳи тазкираҳо ва дигаре бо роҳи таълифи китоб ва рисолаҳое, ки ба масъалаҳои умумии адабиёт, вазн, қофия ва бадеъ бахшида шудаанд.

Тазкира асарест, ки тарҷумаи ҳоли кӯтоҳи нависандагон, баҳои мухтасари эҷодиёти онҳо ва намунаи асари онҳоро дарбар мегирад. Машҳуртарин тазкираҳои таърихи адабиёти тоҷик аз қабили «Лубоб-ул-албоб»-и Муҳаммади Авфии Бухорой (асри XII),«Чаҳор мақола»-и Низомии Арӯзии Самарқандӣ (асри XII), «Тазкират-уш-шуаро»-и Давлатшоҳи Самарқандӣ (асари XV), «Музаккир-ул-аҳбоб»-и Ҳасани Нисории Бухорой (асри XVI), Тазкираи Мутрибии Самарқандӣ (асри XVI), «Музаккир-ул-асҳоб»-и Малеҳои Самарқандӣ (асри XVII), «Оташкада»-и Лутфалибеки Озар (асри XVIII), «Хизонаи омира»-и Ғуломалихони Озод (асри XVIII), «Маҷмаъ-ул-фусаҳо»-и Ризоқулихони Ҳидоят, «Тазкират-уш-шуаро»-и Фазлии Намангонӣ (асри XIX), «Тизкори ашъор»-и Садри Зиё (ибти-

---

[1]. Суварнигор — сураткаш.
[2]. Ҳадис.— сухан.

ҳои асри XX) ва даҳҳо амсоли инҳо барои омӯхтани ҳаёти нависандагон ва гоҳо барои муайян кардани баъзе хусусиятҳои эҷодиёти онҳо аҳамияти калон дорад.

Вале тазкираҳо, чунон ки гуфта шуд, дар бораи нависандагон хеле мухтасар маълумот дода, бо овардани як-ду намуна қаноат мекунанд ва аз масъалаҳои эҷодию назарӣ қариб тамоман баҳс намекунанд.

Таълифи асарҳои назарӣ низ дар адабиёти форсу тоҷик таърихи дуру дарозе дорад. Олимони мо назарияи адабиётро ба се илми мустақил тақсим мекарданд: **илми арӯз**, ки аз масъалаҳои вазн ва қонуну қоидаҳои он баҳс мекунанд; **илми қофия**, ки қонунҳои қофия ва ҳелҳои онро шарҳ медиҳад; **илми балоғат** (илмҳои ёвари балоғат — маонӣ, баён ва бадеъ), ки санъатҳои бадеӣ, жанрҳо ва шаклҳои жанриро меомӯзад. Масъалаҳои умумии адабиёт низ бештар дар илми бадеъ зикр мешаванд. Рисолаҳое ҳастанд, ки дар яке аз ин илмҳои сегона таълиф ёфтаанд, аммо баъзе китобҳо ҳар сеи онҳоро якбора дарбар гирифтаанд.

Аввалин рисолае дар назарияи адабиёт, ки то имрӯз омада расидааст, «Тарҷумон-ул-балоға» ном асари олими бузурги форсу тоҷик Муҳаммад бини Умари *Родуёнӣ* мебошад, ки дар асри XI навишта шудааст[1]. Ин асари муҳим ба ҳимми муҳаққиқҳо (соли 1949 дар Истамбул) ба эҳтимоми Аҳмади Оташ чоп шуд ва то ин вақт ҳатто номи муаллифи он маълум набуда, баъзеҳо онро ба қалами шоири маъруфи асри XI Абулҳасани Фаррухӣ нисбат медоданд.

«Тарҷумон-ул-балоға» ба илми бадеъ оид аст. Чунон ки муаллиф дар муқаддима таъкид намудааст, пеш аз ӯ аз поэтика фақат Абуюсуф ва Абулъулои Шуштарӣ барин олимон дар бораи арӯз ба забони дарӣ рисола навишта будаанд, аммо дар қофия ва бадеъ чизе навишта нашуда будааст. Пас «Тарҷумон-ул-балоға»-и Родуёнӣ аввалин асарест, ки ба забони дарӣ дар илми бадеъ таълиф ёфтааст. Родуёнӣ мегӯяд: «Чунин гӯяд Муҳаммад Умар-ур-Родуёнӣ, ки тасвифҳо бисёр дидам мардонишиёни ҳар рӯзгореро андар шарҳи балоғат ва баёни аҷли саноат ва он чи аз он хезад ва ба вай омезад, чун арӯз ва маърифати алқоб ва қавофӣ (қофияҳо) ҳама ба тозӣ (арабӣ) дидам ва фоидаи вай як гурӯҳ мардумонро махсус дидам ва магар арӯз, ки Абуюсуф ва Абулъулои Шуштарӣ ба порсӣ кардаанд. Ва аммо андар донистани аҷнос ва ақсоми саноат ва шинохтани суханони боперояи ва маонии баландпояи китобе

---

[1] Соли таълифи «Тарҷумон-ул-балоға» маълум нест. Вале *Абдулайно* Ардашери Дайламсипор ном шоир онро дар соли 1113—1114 китобат кардааст ва ӯ яке аз шоирон ва хешовандони наздики Асадии Тӯсӣ будааст. Аз рӯи ин қаринаҳо маълум мегардад, ки ин асар маҳсули асри XI мебошад.

надидам порсӣ, ки озодаро мӯнис бошад ва фарзонаро ғамгусор».

Дар назари аввал чунин менамояд, ки «Тарҷумон-ул-балоға» тарҷумае аз арабист. Номи китоб ба ин маънӣ ишора мекунад ва худи Родуёнӣ мегӯяд: Гуфтам, ки маро бад-он қадар ки фароз ояд, аз ин илм бад-ин китоб ҷамъ кунам ва таснифи шофӣ биёроям ва аҷноси балоғатро аз тозӣ ба порсӣ орам». Муаллиф, зоҳиран, таърифот ва фаслу боби асарҳои арабиро риоя кардааст ва махсусан «Маҳосин-ул-калом» ном асари Наср бинни Ҳасанро сармашқ қарор додааст. Лекин ӯ дар ҷамъ кардани асарҳо, ёфтани мисолҳо, шарҳу эзоҳи онҳо хеле меҳнат ва риёзат кашидааст, аз беҳтарин асарҳои бадеии форсӣ-тоҷикӣ бисёр чизҳоро ба даст оварда мутолиа кардааст ва дар ин роҳ чандин сол умри худро сарф намудааст. Родуёнӣ мегӯяд: «Мисоли ҳар фасли алоҳида аз гуфтори устодон боз намоям, тоза намой бошад ҳунарозмойро ва суханпаймойро. Ва аз эзид таоло ҷиддатан тавфиқ хостам, дасти азиматро ба қалами имзо пайвастам ва рӯзгори андакро аз паси ин иштиғол сарф кардам. Ва бо масмӯъ ва матбуи хеш бисёр девонҳо ҷамъ кардам, то як раҳ ин китобҳо ба сар бурдам боб бар ақиби боб бо шарҳу фасле чанд, ки маъруфтар бувад ба урфи табоеъ чун тарсеъ ва таҷнис ва тақсим ва истиорот ва иштиқоқ ва иғроқ ва назоир ва амсоли вай бештар дидам ва бештар овардам то ҳама давоии унс[1] андар вай мавҷуд бувад, ҳамчунон дилро андар вай баҳраи дониш бувад, танро ромиш[2] бувад. Ва оммаи бобҳои ин китоб бар тартиби фусули «Маҳосин-ул-калом», ки Хоҷа Имоми Наср бинни-ул Ҳасан.... ниҳодааст, тахриҷ кардам ва аз тафсири вай мисол гирифтам ва лақабашро «Тарҷумон-ул-балоға» ихтиёр кардам».

Ин аст, ки ҳарчанд асари Родуёнӣ тарҷума нест, комьёбиҳои назарияи адабиёти араб, аз он ҷумла, асарҳои Мӯътаз [3] ва Қуддама[4] дар асари Родуёнӣ ба хубӣ истифода шудааст. Умуман илми бадеи форсу тоҷик аз аввали пайдоишаш бо адабиёти араб алоқаи маҳкам дошт. «Тарҷумон-ул-балоға»-и Родуёнӣ барои омӯхтани афкори назарии даврaҳои аввали тараққиёти адабиёти классикии форсу тоҷик сарчашмаи муҳиммест.

Баъд аз чоп шудани «Тарҷумон-ул-балоға» маълум гардид, ки Родуёнӣ дар рафти таълифи китобаш «Маҳосин-ул-калом» ном асари Абулҳасани Марғиниро сармашқи кори худ қарор

---

[1]. Давоии унс — шартҳои хурсандӣ ва улфат.
[2]. Ромиш — роҳат, осоиш.
[3]. Маълумоти муфассале, дар бораи Мӯътаз ва тарҷимаи русии рисолаи ӯ дар «Куллиёт»-и И. Ю. Крачковский (Избранные сочинения, т. IV. М., 1960, саҳ. 9 — 330) омадааст.
[4]. Дар бораи Қуддама дар ҳамон асари И. Ю. Крачковский (саҳ. 149 — 170) маълумот ҳаст.

дода бошад ҳам, дар баёни санъатҳо тасарруф низ нишон додааст. Масалан, санъати иштиқоқро иқтизоб (буриш) номидааст. Дар эроди мисолҳо низ мустақил кор кардааст. Дар «Маҳосин-ул-калом» зиёда аз 33 адад санъат нест, вале Родуёнӣ онро ба 73 адад расондааст.

Абулҳасан Наср бинни Ҳасани Марғинонӣ аз адибони аввали асри V ҳиҷрӣ (XI мелодӣ) ва марде фозилу донишдӯст будааст. Самъонӣ дар «Ансоб» ва Боҳарзӣ дар «Дамьят-ул-қаср» шарҳи ҳоли Марғиниониро нигоштаанд. Рашидуддини Ватвот низ дар «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» ин олиму фозилро ном мебарад.

Ногуфта намонад, ки як нусхаи муниқасир аз китоби «Маҳосин-ул-калом» дар китобхонаи Испания мавҷуд аст.

Китоби «Маҳосин-ул-калом» ба ҳиммат ва мусоидати профессор Е. Гомес дар ихтиёри бунгоҳи тадқиқоти шарқии донишкадаи адабиёти донишгоҳи Истамбул қарор гирифтааст[1].

Дар асрҳои XI — XII чанд асари дигар дар илмҳои сегона эҷод шудаанд. Аз ҷумла *Аҳмад бинни Муҳаммади Маншурии Самарқандӣ* доир ба санъати муталаввин, ки яке аз саноеи лафзияи шеърист, асари мухтасаре таълиф намудааст, ки *Хуршедӣ* онро шарҳ дода, *«Канз-ул-ғароиб»* номидааст[2]. *Абӯмансури Қосим бинни Иброҳими Қойнӣ* маъруф ба Бузургмеҳр, аз шоирони дарбори Султон Маҳмуди Ғазнавӣ буда, аз арӯзиёни Аҷам ҳисоб мешудааст, дар ин илм рисолае ҳам доштааст. Абӯмуҳаммади Абдулло бинни Муҳаммад *Рашидии Самарқандии* шоир, ки дар давраи ҳукмронии Султон Маликшоҳи Салҷуқӣ зиндагӣ кардааст, дар илми шеър *«Зинатнома»* ном китобе навиштааст[3].

Аммо беҳтарини асарҳое, ки дар он давра ба вуҷуд омадааст, асари алломаи бузург *Рашидиддин Абӯбакр Муҳаммад бинни Муҳаммад бинни Абдулҷалили* котиби Умарии Балхӣ, машҳур ба *Рашиди Ватвот* (вафоташ дар соли 1182 — 1183) мебошад, ки *«Ҳадоиқ-ус-сеҳр фӣ дақоиқ-уш-шеър»* ном дорад. Ҳадоиқ-ус-сеҳр» яке аз шоҳкориҳои абадӣ дар илми бадеъ аст, ки ҳанӯз аҳамияти худро гум накардааст ва дар давраҳои гузашта бисёр муаллифон дар вақти навиштани асаре дар назария асосан ба ин рисолаи Рашиди Ватвот такя кардаанд.

Аз шоирони давраи Ғазнавиён *Абулҳасан Алии Баҳромии Сарахсӣ* чанд таълифоте дар илми арӯз ва қофия доштааст. Аз ҷумла *«Ғоят-ул-арӯзийин»* (ё«Ғоят-ул-арӯзайн») ном асаре навиштааст ва Низомии Арӯзии Самарқандӣ дар «Чор мақола» онро аз китобҳое ҳисоб мекунад, ки мутолиаи он барои ҳар

---

[1]. Зеби сухан, ч. 1, саҳ. 27 — 227.

[2]. Ал-мӯъҷам, таълифи Шамси Қайс, чопи Теҳрон, муқаддимаи Абдулваҳҳоби Қазвинӣ, саҳ «б».

[3] Ал-мӯъҷам, муқаддимаи Абдулваҳҳоби Қазвинӣ, саҳ. «ч».

як шоир лозим ва ҳатмист[1]. Низомии Арӯзӣ китоби *«Канз-ул-қофия»-ро,* ки доир ба илми қофия мебошад, аз таълифоти ӯ мешуморад ва Авфии Бухороӣ китоби *«Ҳуҷҷастанома»*-ро, ки оид ба илми арӯз аст, низ ба вай нисбат медиҳад.

Боз аз ҷумла Абӯабдуллоҳ Фӯшӣ (Қӯрашӣ) мебошад, ки доираи мунъакисаро, ки яке аз доираҳои сегонаи ихтироъкардаи арӯзиёни Аҷам аст[2], ӯ эҷод кардааст.

Дигар олими адабиётшинос *Имом Ҳасани Қаттон* мебошад, ки аз пешвотарин алломаҳои Хуросон ва муосири Рашиди Ватвот аст. Ду шаҷараи ахрам ва ахрабро дар арӯз ӯ эҷод кардааст, ки барои осон ёфтани вазнҳои 24-гонаи рубоӣ ба кор меравад.

Аксарияти ин таълифот аз байн рафтааст ва асарҳое, ки пурра дастраси мо гардидаанд, фақат «Тарҷумон-ул-балоға»-и Родуёнӣ ва «Ҳадоиқ-ус-сеҳр»-и Рашиди Ватвот мебошад.

Аммо дар асри XIII дар адабиётшиносии форс-тоҷик асаре ба майдон омад, ки дар асоси муваффақиятҳои пештараи назарӣ навишта шуда, гуфтан мумкин аст, ки ҷои ҳамаи он асарҳоро гирифт. Ин асари пурқимат *«Ал-мӯъҷам фӣ маоъир-ил-ашъор-ил-Аҷам»* ном дошта, ба қаламн олими номӣ *Шамсиддин Муҳаммад бинни Қайси Розӣ* тааллуқ дорад. «Ал-мӯъҷам»ба арӯз, қофия ва бадеъ оид буда, олими Эрон Муҳаммади Қазвинӣ дар бораи аҳамияти калони он дар сарсухани худ чунин мегӯяд[1]: «Бо камоли ҷуръат метавон даъво кард, ки аз аввали таълифи ин илм ба забони форсӣ баъд аз ислом то ҳол ҳеҷ як асар бе истисно ба ин камоли таҳқиқ ва танқеҳ ва пурраги дар илмҳои сегона таълиф нашудааст ва агар таълиф шуда бошад ҳам, дастраси мо нашудааст».

Қайси Розӣ дар вақти таълифи «Ал-мӯъҷам» аксарияти китобҳоеро, ки дар боло номбар шуд, дар даст доштааст, вале сарчашмаи асосии ӯ «Ҳадоиқ-ус-сеҳр»-и Рашиди Ватвот будааст. Дар қисми сеюми «Ал-мӯъҷам», ки оид ба илми бадеъ аст, бисёрии матолиб ва мисолҳо аз «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» айнан нақл ёфтааст. Бо ҳамаи инҳо «Ал-мӯъҷам» нисбат ба «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» аз чанд хусус афзалият дорад: «Ал-мӯъҷам» ба ҳамаи илмҳои сегонаи шеър — арӯз, қофия ва накдушшеър назмшиносӣ шомил аст, аммо «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» танҳо қисми охиринро дар бар мегирад: «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» бисёр мӯъҷазу мухтасар, аммо «Ал-мӯъҷам» пурра ва батафсил буда, Ватвот дар зикри мисол танҳо бо як ё ду байти матлуб қаноат мекунаду бас, аммо Шамси Қайс қасидаҳои дароз, қитъа ва ғазалҳои пурра меорад.

Шамси Қайси Розӣ аслан аз шаҳри Рай (наздикиҳои Теҳ-

---

[1] Ал-муқаддимаи Абдулваҳҳоби Қазвинӣ, саҳ. «ч».
[2] Муаллифи «Ғиёс-ул-луғот» танҳо доираи шашумро ихтирои арӯзиёни Аҷам ҳисоб кардааст.
[1] Ал-мӯъҷам, муқаддимаи Абдулваҳҳоби Қазвинӣ, саҳ «а».

рони имрӯза) буда, муддатҳои дароз дар Мовароуннаҳр, Хуросон ва Хоразм, чанд гоҳ дар Бухоро ва Марв истиқомат кардааст. Ӯ дар фитнаи муғул ба Ироқ гурехта, 7 — 8 сол дар он ҷо умр ба сар бурда, аксари вақтҳо шаҳр ба шаҳр овора гаштааст, қатлу ғорати муғулро бо чашми худ дида, дар шаҳри Рай якду бор асири муғулон гашта, хориҳо зориҳо кашидааст. Охируламр баъд аз инқирози Хоразмшоҳиён тақрибан дар соли 1226 Шамси Қайс аз Ироқ ба Форс муҳоҷират намуда, дар дарбори Атобак Саъд бинни Зангӣ ва Атобак Абӯбакр бинни Саъд бинни Зангӣ хизмат кардааст [1]. Тафсилоти охири умри Шамси Қайс маълум нест.

Шамси Қайс таълифи «Ал-мӯъҷам»-ро дар соли 1217—1218 дар Марв сар карда буд. Пас аз як сол мусаввадаи он дар як хуҷуми муғул дар пеши қалъаи Фарразин (миёни Ҳамадон ва Исфаҳон), бо ашёи нафисаи дигар талаф шуд, вале баъди чанд вақт баъзе порчаҳои онро бо ёрии деҳқонони кӯҳистон ёфт ва дар соли 1232 — 1233 таълифи онро ба охир расонид. Аммо китоб аввал ба забони арабӣ навишта шуда будааст ва фақат арӯзу қофияро дар бар мегирифтааст, ки мисолҳо ҳам аз адабиёти араб ва ҳам аз адабиёти форс-тоҷик будааст. Баъдтар бо илтимоси дӯстон китобро ба ду тақсим карда, он чи ба забони форсӣ онд буд, дар китоби «Ал-мӯъҷам фӣ маоъир-ил-ашъор-ил-Аҷам» ҷамъ овард ва он чи ба адабиёти араб доир буд, дар китоби ҷудогона гун карда, «Ал-мӯъраб фӣ маоъир-ил-ашъор-ул-араб» номид. Қайси Розӣ гӯё китоби дигаре бо номи «Ал-кофӣ фи-л-арӯзайн ва-л-қавофӣ» таълиф кардааст, ки эҳтимол ҳамон қисми арабии «Ал-мӯъҷам» бошад.

Барои ин ки аҳамияти «Ал-мӯъҷам»-и Шамси Қайси Розӣ маълум шавад, овардани як порчаро аз хотимаи он зарур мешуморем. Азбаски тақрири Шамси Қайс барои ҷавонони имрӯза сахтӣ мекунад, мо матнро то андозае содда кардем ва баъзе калимаю ибораҳоро дар даруни қавс эзоҳ додем.

Шамси Қайс дар бораи шартҳои шеър ва шоирӣ чунин мегӯяд [2].

«Барои шеър адавот (олатҳо) ва барои шоир муқаддамот (шартҳо, назарияҳо) лозим аст, ки бе он ҳеҷ касро лақаби шоирӣ намезебад ва ба ҳеҷ шеър номи нек дуруст намеояд. Олоти шеър аз калимоти саҳеҳ, алфози ширин, ибораҳои балиғ ва маонии латиф иборат буда, вақте ки онро дар қолаби мақбули вазн мерезанд ва ба риштаи абёти матбӯъ (дилкаш) мекашанд, шеъри нек номида мешавад ва ҳамаи санъат аз ғайри пурра ба

---

[1] Саъдӣ ҳам дар замони ҳукмронии ҳамин Атобак Абӯбакр бинни Саъд бинни Зангӣ дар Шероз зиндагӣ карда буд. Вале Шамси Қайс аввалҳои салтанати ин Атобак аз Саъдӣ охирҳои ӯро дарёфтааст, ки эҳтимол Қайс ва Саъдӣ якдигарро надида бошанд, чунки дар китоби «Ал-мӯъҷам» зикре аз Саъдӣ намеравад.

[2] Ал-мӯъҷам, хотима, саҳ. 445.

даст даровардани олот ҳосил намешавад, чунон ки камоли шахс бе саломатии аъзо ва ибъози[1] он сурат намебандад. Ва аммо муқаддамоти шоирӣ он аст, ки бояд шоир ба муфрадоти (шакли танҳои) калимаҳое, ки он бо шеър хоҳад гуфт, огоҳӣ пайдо кунад ва аз хелҳои таркиботи саҳеҳ ва фосиди он хабардор гардад.

Мазҳаб (услуб)-ҳои шоирони муғлақгӯй ва амирони каломро дар таъсиси (бунёди) мабонии (асосҳои) шеър ва равиши роҳҳои назмро бишиносад, расм ва тариқати ононро дар нуъуту (сифот) дараҷаҳои мухотабҳо, фанни таъриз ва тасреҳҳо (сареҳкуниҳо), қонуни ташбеҳҳо, таҷнисҳо, қоидаи мутобиқа (тазод) муғолатаҳо[2], маҷозҳо, истиораҳо ва дигар санъатҳои каломиро бидонад. Қисме аз ҳикматҳо, масалҳо, каме аз таърих ва аҳволи подшоҳони пешина, ҳукамои гузашта огоҳ бошад. Инчунин маънии латифро аз заиф фарқ кунад. Ба ҳусни матлаъ, лутфи мақтаи ҳар шеър огоҳ бошад, то ки ҳар як маъниро дар либоси иборати лоиқ ба манасса (зуҳургоҳ) нишонад. Дар ифодаи сухан аз маънии суст, ташбеҳҳои дурӯғ, ишорот ва имооти бегона ва мушкил, иҳомоти нохушу таҷнисоти мукаррар, тавсифҳои нофорам, истиороти дур, маҷозоти нодуруст, такаллуфоти вазнин, тақдим ва таъхироти нодилписанд парҳез кунад. Дар ҳама ҳусус бояд аз миқдори эҳтиёҷ ба тарафи ифрот[3] ва тафрит[4] берун наравад. Аз он чи зарур аст, бехабар намонад ва дар чизҳо бемаънӣ напечад. Ва пеш аз он ки дар назм сар мекунад ва ба даъвои шоирӣ миён мебандад, аввало мухтасаре илми арӯз ва қофияро хонда, то ки аз баҳрҳои аслӣ ва ихтироъшуда воқиф шавад, вазнҳои хушро аз нохуш фарқ кунад. Қисми раво ва нороваи азоҳифро ва қисми саҳеҳи абъётро аз сақим (носаҳеҳ)-и он шиносад, қофияҳои аслиро аз маъмул[5] имтиёз кунад. Пас он гоҳ сармояи нек аз гуфтаҳои дилкаш ва санъаткоронаи устодони ин санъат ва покизагӯёни ин фан ба даст орад. Аз қасидаҳо китъаҳои дурусттаркиб, ширинлафз, латифмаъно, некӯматлаъ, писандидамақтаъ, ширинтахаллусро аз девонҳои машҳур ва маъруф ва ашъори ширину шоёни истеҳсон дар фанҳои гуногун ва анвои ҷудогона тамом ёд гирад. Ҷамъи ҳиммат ба мутолиа ва музокираи он сарф кунад, ба баҳс ва истиқроъ[6] ба дақоиқу ҳақоиқи санъатҳо воқиф шавад. То ки маонии нозук дар дилаш ҷо гирад ва алфоз дар зеҳни ӯ қарор

---

[1] Ибъоз — ҷудо кардани баъзе аз баъзе, баъзеро қабул ва баъзеро рад намудан.

[2] *Муғолата* — бояд муболиға бошад.

[3] Ифрот — аз ҳад гузаштан, зиёдаравӣ кардан.

[4] Тафрит — кӯтоҳӣ кардан, зидди ифрот.

[5] Қофияи маъмул — қофияи сохта, ки чанд хел дорад: қофия шудани як калимаи сохта (муштақ) бо калимаи рехта (ғайри муштақ), мисли «хурсанд» ва «бурданд», қофия шудани як калима бо ду калима, мисли «даст» — «корд аст» ва мисли инҳо.

[6] Истиқроъ — тадқиқ ва таҳқиқ

гирад. Он иборат малакаи забони ӯ шавад. Маҷмӯи он моддаи табъ ва мояи хотири ӯ гардад. Вақте ки димоғи ӯ ба кор медарояд ва сикри[1] табъи ӯ кушода мешавад, фоидаҳои он ашъор рӯй менамояд ва натиҷаҳои баҳравариҳо пайдо мегардад. Он гоҳ шеъри ӯ чун чашмаи зулол аст, ки мадад аз рӯдҳои бузург ва ҷӯйҳои амиқ мегирад ва монанди маъҷуни хушбӯй меояд, ки ройиҳаҳои он машоми рӯҳҳоро муаттар мегардонад ва касе бар айбҳои он воқиф намешавад.

Вақте ки шеъреро сар карданӣ мешавад, аввало бояд насри онро ба пеш оварад ва маънии онро ба саҳифаи дил нигорад ва калимаҳои лоиқи он маъниро тартиб диҳад, вазне мувофиқи он шеър ихтиёр кунад, аз қофияҳо, он чи мумкин гардад ва хотир бо он мусомаҳат кунад (осонӣ гирад), бар вараке нависад ва ҳар чи аз он саҳл ва дуруст ояд, дар он вазн ҷой интихоб кунад, қофияҳои шойгон[2] ва маъмулро ба он роҳ надиҳад. Дар назми абёт ба сиёқати сухан (суханронӣ) ва тартиби маонӣ илтифот нанамояд, то ҷумла қасидаро бар сабили мусаввадаи таълиқ[3] занад ва чи гуна ки иттифоқ афтад, бигӯяд ва бинависад.

Агар иттифоқ афтад, ки дар байте ягон қофияро ба ягон маънӣ ба кор бурдааст, баъд аз он маънии беҳтар рӯй намояд ва байте аз он барҷастатар даст диҳад, он қофия дар он байт нағзтар ҷой гирад, нақл кунад. Пас ба байти аввал ҳоҷат афтад, барои он қофияи дигаре ёбад, вагарна тарк кунад.

Вақте ки байтҳо бисьёр шуду маъно тамом гашт, ҳамаашро як-ду бор бо сидқи дил хонад, дар бораи соф ва сара кардани байтҳо диққат кунад, ҳар як байтро ба ҷои муносиб гузорад, то ки мазмуни байтҳо аз ҳам канда нашавад, байтҳо аз ҳамдигар бегона нагарданд, дар ҳар сурат мувофиқати байтҳо, мисраъҳо, мутобиқати калимаҳо, маъниҳоро лозим шуморад.

Бисёр воқеъ мешавад, ки ду мисраъ ё ду байт аз роҳи маънӣ мутаносиб намеафтанд ва ба ин сабаб равнақи шеър ботил мегардад. Ин гуна маънӣ дар рубоиёт бештар воқеъ мегардад, ки шоирро маънии хуш дар хотир меояд ва бештар чунон мешавад, ки онро байти охир месозад ва аввалиро ба он мепайвандад ва дар он аз таносуби калима ва алоқаи лафзҳо ғофил мемонад, чунон ки Разии Нишопурӣ гуфтааст:

---

[1] Сикр — банди об, садди наҳр, маҷозан гиреҳ, садд, бастагӣ, сикри табъ — гиреҳи табъ.

[2] Қофия шойгон — яке аз қофияҳои сақат, масалан, ба ҳам қофия шудани калимаҳои «некӯтар»,— «зеботар», «гуфтан» — «шунидан», «лолаҳо» — «ғунчаҳо» ва ғайра.

[3] Мусаввадаи таълиқ — сиёҳнависи овеза; ишора бар он ки шоирони араб пеш аз исломият шеъри худро ба коғазе навишта дар рӯзи бозор ба девори хонаи Каъба меовехтанд ва мардум хонда ба он баҳо медоданд; мусаввадаи таълиқ киноя аз шеърест, ки писанди умум ояд.

Савдои ту дар сари май сохт макарр[1],
Ғамҳои ту аз танам бинагзошт асар,
В-акнун дар дил орзуе ҳеҷам нест,
Ҷуз орзуи рӯи ту, эй зебохур (хвар).[2]

Агар касе хоҳад, ки ин қофияҳоро ба қофияи хуштаре табдил диҳад, метавонад, чунон ки мегӯяд:

Савдои ту дар сари ман сохт қарор,
Ғамҳои ту аз дилам баровард димор,
В-акнун дар дил орзуе ҳеҷам нест,
Ҷуз орзуи рӯи ту, эй зебо ёр!

Ҳамчунин бояд, ки дар алфоз ва маонии ҳар байт ба кор орад, то ки агар калимаи номуносиб омада бошад, калимаи нағзе ба ҷои аввалӣ зикр кунад ва агар маънии нокисояд, пурра гардонад.

Дар ин боб шоир чун наққоши чирадаст мебошад, ки дар тақсими нақшҳо ва гирд гардониданн шоху баргҳо ҳар гулеро ба тарафе нишонад ва ҳар шохеро ба сӯе беруи барад ва дар рангомезӣ ҳар як рангро ҷое харҷ кунад ва ҳар рангро ба гуле диҳад. Он ҷо, ки ранги сер лоиқ аст, нимсер сарф накунад ва он ҷо ки ранги равшан бояд, торик ба кор набарад. Монанди ҷавҳарии устоде мебошад, ки ба ҳусни таълиф ва таносуби таркиб равнақи иқд (шада)-и худ бияфзояд ва ба тафовути чиниш ва бетартибии назм оби марвориди худро набарад.

Бояд ки дар фанни сухан ва услубҳои шеър чун насибу ташбиб, мадҳу замм, офарину нафрин, шукру шикоят, қиссаву ҳикоят, суолу ҷавоб, итобу истеътоб, зикри диёру русум, васфи осмону нуҷум, азҳорӣ (шукуфаҳо), анҳор, шарҳи риёҳу амтор (боднҳо, боронҳо), наъту сифат, ташбеҳи лайлу наҳор, наъти асбу силоҳ, ҳикояти разму масоф аз тариқи афзалтарини шоирон ва шоиртарини фозилон нагузарад, ниҷунин дар нақле аз маънӣ ба маънӣ ва гардониндан аз фанне ба фанне баромади латиф ва шурӯи шоистаеро воҷиб донад.

Набояд, ки ҳеч олими хештандор бар радд ва айби ҳар шоир далерӣ кунад ва дар ҳунукии калима, сустии маънои он ба он дам занад, магар бовар дошта бошад, ки он шоир сухани ӯро маҳзи шафаққат ва айни беҳомӯзӣ хоҳад шинохт, аз он баҳравар ва раҳнамой хоҳад дид, чи дар ин аҳд ҳеч санъат бекиматтар ва ҳеч ҳунар хортар аз шеъру шоирӣ нест, барои он ки аз ҳар пеша, ки ҳаст, бехтар намебошад ва ҳар ҳунаре, ки ҳаст, аз он пиромӯзтар[3] набувад, то мард муддате бар музовалати[4] он мулозамат намояд ва дар он маҳорате, ки устодони

[1] Макарр — қароргоҳ.
[2] Хур — офтоб.
[3] Пиромузтар — эҳтимол пуромӯзтар бошад.
[4] Музовалат — чизеро бо чизе қарин кардан., кӯшидан ба чизе, расидан ба коре.

он санъат бипнсандаид, ҳосил намекунад, ба даъвии он беруи намеояд, кардаву сохтан хеш ба маиязид (кӣ зиёд?)-и арз намебарад. Магар мешавад, ки ҳар кас сухани мавзун ва номавзун бишнохт ва касидае чанд каж-маж ёд гирифт, аз дусе девон чанд касида дар мутолиа овард, ба шоирӣ сар бармеоварад? Ба мучаррради назми орӣ (холӣ) аз покизагии алфоз ва такриби маонӣ худро шоир мепиндорад. Ва чун чоҳиле шефтаи табъи хеш ва мӯътакиди шеъри хеш шуд, ба хеч вачҳ аз он эътикод бознатавон овард ва айби шеъри ӯ бо ӯ такрир натвон кард. Ҳосили иршод ва насиҳати ӯ чуз он набошад, ки аз гӯянда биранчад ва сухани ӯро баҳонаи бухл ва нишони ҳасади ӯ шуморад...

Аз рӯи инсоф модом ки анвои суханони мардум ҳамчун асноф ва табакоти халк гуногун ва тафовутнок аст, баъзе нек, баъзе бад, баъзе малех, баъзе хунук ва ҳама дар муомалоти халк ба кор меоянд ва дар истеъмолот лозим меоянд, чунон ки базлаи[1] нохуш ва музҳикаи[2] номуносиб, дар мачлиси бузурге чунон таъсирнок мебароянд ва гӯяндаи он манфиате меёбад, ки бисёр базлаҳои хуш ва музҳикаҳои ширини дахяки онро ба худ намебинад. Вакте ки масхарабозон бо калимаҳои бемаънӣ ва паст дар баъзе мачлис чандон хурсандӣ дар мардум пайдо мекунанд, ки бисёр кавлҳои (суруд) бадеъ ва таронаҳои латиф наметавонад. Модоме ки чунин аст, сухани касеро рад кардан ва онро дар рӯи ӯ бо он сухани сард гуфтан аз эҳтиёту акл дур буда, дар конуни ахлоки некӯ мамнӯъ аст.

Аммо агар касе хоҳад, ки дар фанни шеър ба дарачаи камол расад ва суханро чунон орояд, ки писанди арбоби табъ бошад, бояд чаҳд кунад, то наср ва назми ӯ ба калимаҳои покиза ва маъниҳои латиф ороста оянд, чунон ки суратҳои маънии бадеъ дар либоси калимоти суст сар фуруд наёрад, ба нукуши иборати балиғро ба рӯи маонии суст пӯшонидан фирефта нашавад. Чи маънии беиборат хеч таровате надорад ва иборати бемаънӣ ба хеч наояд. Калимаҳо ба масобаи (монанди) зарфҳои маонист ва маонӣ ҳамчун матои ӯст. Пас ҳар сухане, ки дар он маънии латиф набошад, табъи аҳли тамиз ба он майл намекунад, ҳамчунон бошад, ки зарфи холӣ ва дар вай матоъ набувад.

Бояд ки шоир дар навбати аввал ба хеч хол ба гуфта ва пардохтаи худ эътимод накунад, то вакте ки онро як-ду бор ба нокидон (накдкунандагон, мунаккидон)-и сухан ва дӯстони фозили мушфик арз надорад, хатову савоби онро аз онҳо ба тарики талаби раҳнамой нашунавад, онҳо ба сиҳати назму кабули вазн ва дурустии кофият ва ширинии алфозу латофати маънои он ҳукм накунанд, онро ба манасаи арзи омма нанишонад ва дар маърази писанд ва нописанди ҳар кас наёрад. Вакте ки соҳиб-

---

[1] Базла — мутоиба, латифа.
[2] Музҳика — хандаовар.
[3] Нассисареҳ — каломи мӯътабари сареҳ.

ҳунаре ба маърифати шеър шӯҳрат ёфт ва наздики донишмандони суханвар ба нақди шеър (шеършиносӣ) ҳукм ёфт, ангуштнамо шуд, сухани ӯро дар радду қабули ҳар як калима ва маънӣ, ки гӯяд насси сареҳ[3] шиносад ва ӯро дар он муҷтаҳиди (соҳибиҷтиҳоди) айбёб донад ва ҳар чи гӯяд, аз вай ҳуҷҷате қотеъ ва иллате возеҳ наталабад, ки бисьёр чизҳо бошад, ки ба завқ тавон ёфт ва аз он иборат (гузар) натвон кард.

Бояд донист, ки нақди шеър — донистани сусту қавӣ, табоҳӣ, дурустии он ба шеъри нек гуфтан таъаллуқ надорад. Басо шоир ҳаст, ки шеърро пухта мегӯяд ва (аммо) нақди шеър чунон ки бояд, натавонад. Ва басо нокиди шеър (мунаққид) мебошад, ки шеърро некӯ наметавонад гуфт. Аз яке фозилон ва умарои калом пурсиданд, ки «чаро шеър намегӯӣ?». Гуфт: «аз баҳри он ки чунон ки мехоҳам ки ояд, намеояд ва он чи фароз меояд, намехоҳам».

Бештари шоирон ба ин фикр ҳастанд, ки нақди шеърро шоирон муайян мекунанд ва ҷуз онҳо наметавонанд, ки дар радду айби он сухан гӯяд. Ин мулоҳиза ғалат аст, аз баҳри он ки масали шоир дар назми сухан ҳамчун устоди бофанда аст, ки ҷома (матоъ)-хои маҳкам мебофад, нақшу нигорро мухталиф, шоху баргҳои латиф ва гузоришҳои дақиқ ва даволи (тасма)-ҳои ширин дар он ба вуҷуд меорад, аммо баҳои онро ба ғайр аз симсорон (даллолон) ва баззозон, ки ҷомаҳои бешбаҳо аз ҳар навъ матои ҳар вилоят аз дасти эшон бисёр мегузарад, наметавонанд ва ҷуз эшон намедонанд, ки лоиқи хазинаи подшоҳ ва шоистаи хилъат ва навъе аз табақоти бузургон қадом аст.

Ҳеҷ кас ба бофанда намегӯяд, ки баҳо кун. Бофанда агар баҳои ҷомаи худ кунад, аз ҳисоби ресмон ва абрешим, зарришта ва муддати амали худ гузашта наметавонад. Лутфи ҷома, ширинӣ, зебоии онро наметавонад донист, магар ки баззозӣ карда, ҷомашинос шуда бошад. Пас сухани ӯро агар шунаванд, аз ҷиҳати баззозию симсорӣ мешунаванд, на аз рӯи бофандагӣ Чи ҳар кас, ки чизро ба ҳайати иҷтимоӣ мебинад ва истеъмолкунандаи он ҳайат буда бошад, хубӣ ва пастии онро беҳтар аз пардозандаи он медонад, ки ба таркиби муфрадоти (ҷузъиёти) он онро аз қувват ба феъл овардааст.

Инчунин шоир назми суханро ба хоҳиши табъи худ мекунад ва шеър бар мувофиқати ҳоҷат ва лоиқи сурати воқеа мегӯяд ва нокид ихтиёри онро барои некӯии лафз ва маънӣ мекунад. Фарқ бисёр аст миёни он чи ба хоҳишу хушомад металабанд ва чи барои некӯӣ ва сутудагӣ хоҳанд. Ва шеър фарзанди шоир аст, чун байте чанд гуфт, ҳар чи гуна ки омад, агарчи донад, ки камтар аз абёти дигар афтодааст, аз хештан наёбад, ки гуфта ва пардохтаи хеш ботил кунад. Ва бузургон гуфтаанд: «Алмаръу мафтунун би ақлиҳи ва шеъриҳи ва ибниҳи»— яъне мард фитна ва мағрури ақли хеш ва шеъри хеш ва писари хеш бошад, ки ба писанди ақл ва шеъру фарзанди хеш мубтало бувад. Аммо нокидро дил насӯзад бар шеъри дигарон, ки ӯ на хотир сӯзонида-

аст дар назм ва тартиби афъол ва мавкеи он, пас хар чй некӯ бувад, ихтиёр кунад ва хар чи ракик (суст) бувад, бигзорад. Чи шоир дар назми хеш толиби хушомад (хушоянд) бошад ва нокид чунин ҳам беҳ-омада(а) бувад».

Чунон ки мебинем, Шамси Қайс як силсила назарияти ачибе дар илми адаб ва шартҳои шеъру шоирӣ баён намудааст. Албатта, муаллиф фарзанди замони худ буд ва баъзе фикрҳои ӯ дар замони мо норавост. Вале қимати асосии ин назарияти Шамси Қайс дар ин аст, ки ӯ ба тарафдории муфикати куллии шаклу мазмун баромада, аз шеъри шоир баденияти олӣ талаб кардааст. Харчанд ки муаллиф дар як чо кофияро мустакил донист, ҳатто онро аз мазмуни асар ҳам болотар гузоштааст, вале дар чои дигар ба шоирон ва олимони шаклпараст зарбаи сахте расонида, мазмуни шеърро мақсади аввалӣ ва шакли онро тобеи мазмун шумоРидааст. Ӯ гуфтааст: «Хар сухане, ки дар он маънии латиф набошад, табъи аҳли тамиз ба он майл намекунад, ҳамчунон бошад, ки зарфи холӣ ва дар вай матоъ набувад». Бешубҳа, ин фикри Шамси Қайс дар замони худ аҳамияти калон дошт ва дар замони мо ҳам қимати худро гум накардааст.

Он чи ки Шамси Қайс дар бораи вазифаҳои танқиди адабӣ ва мунаққидон гуфтааст, низ хеле чолиби диққатанд. Вай мунаққидонро нокиди шеър номидааст, ки бояд шеърро нақд кунад, мисли сарроф сараро аз сақат чудо намояд. Вай чунин фикре баён кардааст, ки «нокид чунин беҳомад бувад», яъне аз шеър он чиро, ки ноғз омадааст, ба шоир ва хонанда намояд. Ин гуфтаҳои ӯ ба вазифаҳои танқиди адабии имрӯзаи мо, ки бояд муваффақиятҳои адабиётӣ шӯравиро нишон дода, барои мазмуни олии ғоявӣ ва шакли баланди бадеии он мубориза барад, низ мувофиқ меояд.

Ин аст, ки бисёр фикрҳои Шамси Қайси Розӣ ва дигар адабиётшиносони гузашта хеле чолиби диққатанд ва сазовори эҳтиёткорона омӯхта шудан мебошанд.

Пас аз «Ал-муъҷам»-и Шамси Қайс низ чанд асар дар назарияи шеър таълиф шудааст, ки баъзе бештар ва баъзеи дигар камтар қимати илмӣ доранд. Як қисми онҳо бо таъсири «Ал-муъҷам» эҷод шудаанд.

Аз рисолаҳое, ки баъд аз «Ал-муъҷам» таълиф ёфтаанд, чандеро номбар мекунем:

Дар асри Шамси Қайс китобе дар арӯз бо номи *«Меъёр-ул-ашъор»* навишта шуда буд, ки таълифи онро ба *Хоҷа Насируддини Тӯсӣ* (вафот дар соли 1229—1230) нисбат медиҳанд, ки олими бузурги форсу тоҷик, яке аз барҷастатарини ситорашиносони дунё ва асосгузори илми мусалласот (тригонометрия) буда, ба шоирӣ ва илми шеър низ шавқ доштааст.

Дар дигар асари Насируддини Тӯсӣ «Асос-ул-иқтибос» низ бисёр масъалаҳои умумии назарияи адабиёт муҳокима шудааст. Муаллиф илова бар баъзе адабиётшиносони араб ва форсу

точикро бо назарияҳои адабии Юнони қадим, аз ҷумла «Риторика»-и Арасту нишон додааст. Баъзе назарияҳои олимони форсу точик бо назариёти мутафаккирони Ҳинди қадим алоқа доштааст.

Доктор Нодири Вазинпур дар мақолаи ба номи «Шеър пойгоҳи андеша дар адабиёти форсӣ...» дар боран сабабҳои бартарии мақоми назм бар наср аз файласуфони Юнони қадим Афлотун ва Арасту, бисёр мутафаккирони Аврупо мулоҳизаҳо нақл менамояд ва дар охир аз муаллифон ва муҳаққиқони форсу точик низ дар боран шеър, мақсад ва мантиқи он нақли афкор карда мегӯяд: «Муаллифи «Чаҳор мақола»— Низомии Арӯзии Самарқандӣ (дар мақолаи аввал, саҳ. 19) шеърро саноат мешуморад, на ҳунару фан. Шамси Қайси Розӣ дар китоби «Ал-мӯъчам...» шеърро каломе андешидааст, ки мавзун ва мураттаб бошад. Шамси Қайс сахт пойбанди қофия мебошад. Аз ин миён танҳо Хоҷа Насируддини Тӯсист, ки дар китобҳои ба номи «Меъёр-ул-ашъор» ва «Асос-ул-иқтибос» шеърро ба таври амиқ ва ҳайратангез баён менамояд. Ӯ мегӯяд: «Шеър дар назди омма каломест муқаффо ва мавзун, вале дар назари аҳли мантиқ каломест маънавӣ». Ӯ ба ин тартиб қофияро, агар монеи кори шоирист, як сӯ менихад ва ӯ аз шеър таҷаллии андеша ва хаёлу оҳангро талаб мекунад» (маҷаллаи «Яғмо» № 11, баҳманмоҳи соли 1352, ҳ. ш.)

*Хусрави Деҳлавӣ* (1253—1324) бо номи *«Эъҷози хусравӣ»* иборат аз ду ҷилд асаре оид ба қоидаҳои насрнависӣ таълиф кардааст ва ҳазорон санъати бадеӣ дар он дарҷ намудааст.

*«Бадоеъ-ус-саноеъ»*— таълифи *Атоуллоҳ Муҳаммади Хусайнӣ* (вафоташ 1513), ки аз як дебоча (оид ба арӯз), се боб ва хотима (оид ба бадеъ) иборат мебошад. Ин асар дар соли 1975 аз тарафи Раҳим Мусулмонқулов ба чоп расидааст.

Дар асри XV мисли *«Рисолаи қофия»*-и Абдураҳмони Ҷомӣ, *«Арӯз»-и Сайфии* Бухороӣ, *«Мизон-ул-авзон»*-и *Алишери Навоӣ* (ба туркӣ), арӯзи ашъори туркии Заҳириддини Бобур (1520), дар асри XVI монанди *«Ҷамъи мухтасар»-и Ваҳиди Табрезӣ* ва дар асрҳои баъд низ чанд асар таълиф шудааст. Калонтарини онҳо *«Маҷмаъ-ус-саноеъ* ном асари *Низомиддини Аҳмад ибни Муҳаммадсолеҳи Сиддиқии Хусайнӣ* мебошад, ки дар соли 1650 навишта шудааст. Ин асар дар илми бадеъ буда, аз жанру шаклҳои жанрӣ, 40 адад бадоеи лафзӣ ва 40 адад бадоеи маънавӣ баҳс мекунад. Дар аксарияти мавридҳо муаллиф аз «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» ва «Ал-мӯъчам» нусхабардорӣ кардааст. Бо вуҷуди ин асари Низомиддини Аҳмад аз аҳамият холӣ набуд. Қабулмуҳаммад дар қисмати ҳафтуми «Ҳафтқулзум» аз саноеи бадеия баҳс намуда, асосан ба «Маҷмаъ-ус-саноеъ» такя кардааст.

«Ҳақоиқ-ул-ҳадоиқ» таълифи *Шарифуддин Ҳасан бинни Муҳаммади Ромии Табрезӣ* (асри XVI) аст. Ӯ «Ҳадоиқ-ус-сеҳр»-и Рашиди Ватвотро шарҳу эзоҳ додааст.

Дар энциклопедия ва луғатҳои тафсирӣ низ ба масъалаҳои назарияи адабиёт ва поэтика мавқеи муҳим дода мешуд. Чунончи, Муҳаммад Ғиёсиддин низ дар «Ғиёс-ул-луғот» доир ба арӯз ва санъатҳои шеърӣ маълумоти муфассал додааст. Муҳаммад Ғиёсиддин аз китобҳои гуногуни назарӣ маълумот ҷамъ кардааст ва бар хилофи дигар муаллифон, ҳамеша манбаи маълумоти худро зикр мекунад.

Ҳамаи китобҳое, ки дар боло номбар шудаанд, асосан ба поэтика доиранд ва муаллифони онҳо муҳокимаи масъалаҳои умумии назарияи адабиётро мақсади асосии худ қарор надодаанд. Вале китобҳое ҳам ҳастанд, ки муаллифони онҳо дар бораи санъатҳои бадеӣ ва арӯзу қофия не, балки асосан оид ба масъалаҳои умумии эҷодиёти бадеӣ, шартҳои шеъру шоирӣ сухан рондаанд. Масалан, Кайковус дар «Қобуснома» (асри XI), Низомии Арӯзии Самарқандӣ дар «Чор мақола» (асри XII) дар хусуси адабиёти бобҳои алоҳида кушода, талаби худро аз шеър ва шоир баён кардаанд, ки асари бадеӣ бояд чӣ гуна бошад, нависанда дар эҷодиёти худ кадом шартҳоро бояд риоя кунад ва ҳоказо.

Дар талабҳои ин муаллифон низ шароити замон ва манфиатҳои синфии онҳо инъикос ёфтааст, вале бо вуҷуди ин барои фаҳмидани сайри таърихии назарияҳои адабӣ аҳамияти калон доранд.

Мо дар ин ҷо ҳамаи он асарҳоеро, ки доир ба назария навишта шудаанд, номбар накардем ва ҳоло ҳамаи онҳоро номбар кардан ҳам мумкин нест. Мо фақат ҳаминро гуфтанӣ ҳастем, ки ин гуна рисолаҳо хеле бисьёранд ва илми поэтикаи форс-тоҷик таърихи қадимӣ ва пурсарвате дорад.

Вазифаи мо аз тартиб додани ин асар, ки ҳоло ба диққати хонандагон тақдим мешавад, тамоман дигар аст.

Чунон ки маълум аст, дар бораи саноеи адабӣ, ки як қисми муҳимми поэтикаи классикии мост, то ҳол бо хати имрӯзаи тоҷикӣ ягон китоби соддаи оммафаҳм чоп нашудааст, то ки талаботи ҳаваскорони адабиёт қаноат кунонида шавад.

Аз ҳамин сабаб мо лозим донистем, ки ин асар ба ёрии донишҷӯён ва муаллимон пешкаш шавад. Мақсади мо аз ин маҷмӯа фақат андаке ёрӣ додан ба адабиётдӯстону муаллимон ва оид ба баъзе санъатҳои бадеӣ чанде материали адабиёти классикию шӯравиро дастраси онҳо намудан аст. Мо асосҳои илмии воситаҳои тасвироти бадеиро баён карданӣ нестем. Аз нуқтаи назари илми адабиётшиносии марксистӣ муайян кардани моҳияти санъатҳои гуногуни бадеи низ вазифаест, ки ҳалли онро ба оянда мавқуф бояд гузошт. Мо фақат таърифи мухтасари санъатҳои бадеии анъанавиро медиҳем ва барои ҳар як санъат аз саромадони сухан чанд мисол зикр мекунем.

Адади санъатҳои адабӣ дар «Тарҷумон-ул-балоға» ба 124 мерасад. Дар «Ҳадоиқ-ус-сеҳр» ва «Матлаъ-ул улум» то як дараҷа ба таври мухтасар зикр шудааст.

Мо ҳамаи ин санъатҳоро ба маҷмӯаи худ нагирифтем, балки он чи хушоянд, дилкаш ва зарур буда, ба алифбои имрӯзаи мо созгор меояд, гирифтем ва он чи дар асоси алифбои арабӣ дуруст карда шуда ё бештар аз ҳарфбозӣ ва калимабозиҳои хушку холӣ иборат буд, фурӯгузор гардид.

Вале баъзе санъатҳои аз қабили санъати таҷҷуб дар осори классикӣ набуда, танҳо дар «Ҳафт қулзум» (ҷ. 7) зикр шудааст. Ин санъат ба санъати ташбеҳи низом бисёр монандӣ дорад. Бинобар зарур будани ин санъат ба гирифтани он зарурат ёфтем.

Воситаҳои тасвир ва санъатҳои бадеӣ, аз қабили ташбеҳу истиора, таҷнис ва лаффу нашр ва амсоли инҳо дар сурате ки аз матни умумии асари бадеӣ ҷудо гирифта шаванд, роли онҳоро таъин кардан мумкин нест. Инҳо воситаи тасвиранд, ки махсус барои тасвири ягон ҳодиса ё манзара ва ё образ кор фармуда мешаванд, бинобар ин, вазифа ва қимати онҳоро фақат дар доираи он порчае, ки он ҳодиса ё манзара ва ё образро тасвир мекунад, дуруст фаҳмидан мумкин аст. Агар онҳоро аз он порча ҷудо карда гирем, лузум ва зарурати онҳоро фаҳмидан мушкил мешавад. Вале мо дар ин маҷмӯа имконият надорем, ки барои нишон додани моҳияти ҳар як мисол онро бо контексти калоне биёварем. Азбаски донишҷӯён ва муаллимон аз назарияи адабиёт хабар доранд, худи онҳо муайян карда метавонанд, ки фалон ташбеҳ ё истиора дар тасвири фалон манзара ё ҳодиса чӣ вазифае дорад.

Ғайр аз ин, дар осори классикон чунин ташбеҳу истиораҳое ҳастанд, ки дар ниҳояти барҷастагӣ ва дар байтҳои алоҳида воқеъ шудаанд ва онҳоро аз ғазал ё достон ҷудо карда гирем ҳам, қимати худро гум намекунанд, ба мо лаззат мебахшанд ва моро ба ҳайрат меоранд.

Чунон ки маълум аст, дар адабиёти классикиамон, дар ғазал дар насибу ташбиби қасида аксаран байтҳои алоҳида мустақилмаъно буда, мутаммими ҳамдигар нестанд. Байте, ки аз онҳо ҷудо карда гирифта шудааст, маъноаш ба хубӣ фаҳмида мешавад.

Мо гумон мекунем, ки аз ин нуқтаи назар ҳам дар ин маҷмӯа ҷамъ оварда шудани баъзе байтҳои барҷаста барои ҷавонон аз фоида холӣ нахоҳад буд.

Аммо аз манзумаҳое, ки дорои воқеабандӣ мебошанду дар сурати гирифтани байтҳои алоҳида силсилаи маъно халалпазир мегардад, порчаҳо ба қадри имкон дар сурати пурратаре интихоб гардид.

Дар интихоби мисол кӯшиш карда шуд, ки аксарияти онҳо аз адабиёти классикӣ бошад. Бо ҳамаи ин танҳо ба саромадони пешини сухан қаноат накарда, аз шоирон ва нависандагони даврони шӯравӣ ҳамчун Садриддин Айнӣ, А. Лоҳутӣ, С. Пайрав, Х. Карим, М. Турсунзода, Ҷ. Икромӣ, А. Деҳотӣ, С.

Улуғзода, Раҳим Ҷалил, Ҳ. Юсуфӣ, М. Раҳимӣ, Ф. Ниёзӣ, М. Аминзода, Б. Раҳимзода қадри имкон мисол интихоб кардем.

Мумкин аст, баъзе аз хонандагон гумон кунанд, ки бисёре аз воситаҳои тасвироти бадеӣ, яъне як қисми санъатҳои бадеӣ чизҳои кӯҳна буда, ба мо он қадар ҳам ҷои лузум надоранд. Ба ин суоли муқаддар ва эҳтимолӣ низ ба таври ҷавоб аз шоирон ва нависандагони шӯравӣ, ҳатто аз осори ҷавоншоирон намуна гирифта шуд. Ин мисолҳо нишон медиҳанд, ки санъатҳои шеърии табиӣ ва ғайритакаллуфӣ ба замми латофати вазн, барҷастагии бадеӣ буда, боиси зебоии тасвири адабӣ хоҳанд шуд.

Дар бораи истилоҳоти адабӣ низ лозим меояд, ки каме гуфтугӯ намоем. Дар масъалаи истилоҳот дар ин асар баъзе тағйироти ҷузъӣ дароварда шуд. Калимаҳои бисёр мураккаби арабӣ то ҳадди имкон ба тоҷикӣ гардонида шуд, вале аксарияти онҳо ба ҳолати аввалии худ монд. Аз ҷумла калимаи ташбеҳ, истиора ва монанди инҳо ба ҳолати аслӣ монда шуда бошад ҳам, ба ҷои истилоҳи мушаббаҳ истилоҳи нави монандшаванда ва ба ҷои мушаббаҳунбиҳи калимаи монандкунанда ё ташбеҳкунанда қабул шуд, ба ҷои адоти ташбеҳ истилоҳи ёридиҳандаи монандӣ ва ба ҷои ваҷҳи ташбеҳ истилоҳи сабаби монандӣ қабул гардид. Инчунин ба ҷои мустаор мо истиорашаванда гуфтем ва ба ҷои мустаорун минҳу истилоҳи соҳибистиора гирифта шуд. Инчунин ба ҷои калимаи ташбеҳулмашрут ташбеҳи шартӣ, ба ҷои илтифот гардиш, ба ҷои тансиқуссифот сифатчинӣ қабул гардид. Санъати ташхису интоқ танҳо ташхис номида шуд ва монанди инҳо...

Ҳар истилоҳе ки ба тоҷикӣ дохил карда шудааст, дар қавс шакли аслии арабиаш навишта шуд, масалан; ташбеҳи шартӣ (ташбеҳулмашрут), санъати шумур (сиёҳулаъдод) ва ғайра.

Ин дигаргуниҳо дар истилоҳот ранги як таҷрибаро дорад. Қадоми ин дигаргуниҳо қабул хоҳанд шуд ва кадомашон не,— дар оянда маълум мешавад.

Дар таълифи ин асар қисман ба таҷрибаи шахсӣ ва қисман ба осори саромадони сухан муроҷиат намуда, дар интихоби беҳтарин мисолҳо ва барҷастатарин бадеаҳои санъати адабӣ кӯшидем: Бештар аз «Тарҷумон-ул-балоға», «Ҳадоиқ-ус-сеҳр», «Ал-мӯъҷам», «Маҷмаъ-ус-саноеъ», «Ҳафт қулзум», «Ғиёс-ул луғот» ва «Таърихи татаввури насри фаннӣ»— таълифи доктор Ҳусайни Хатибӣ (чопи Эрон), дар айни ҳол аз осори бадеии саромадони сухан — Низомӣ, Хоқонӣ, Хусрави Деҳлавӣ, Ҳофиз, Қамол, Ҷомӣ, Ҳилолӣ, Сайидо ва монанди инҳо, «Намунаи адабиёти усмонӣ», инчунин аз тарҷумаи форсии «Шеър-ул-Аҷам» (ҷ. 1, 2, 3, 4, ва 5) — таълифи Шиблии Нӯъмонӣ (чопи Теҳрон, 1334 ҳ.), «Шеъру адаби форсӣ»— таълифи Зайнулобидини Мӯътаман (чопи Теҳрон, 1332 ҳ.) «Зеби сухан» (ҷ. 1) — таълифи Саидмаҳмуди Нишот (чопи Теҳрон) низ истифода шуд.

Арӯзи мухтасари мо, ки қисми дуюми ин асарро ташкил мекунад, мувофиқи талаби аксари ҷавоншоирону ҷавонмунаққидон ва дигар ҳавасмандони арӯз таълиф ёфтааст. Муаллиф кӯшиш кардааст, ки илми арӯзро нисбатан содда ва осон баён намояд.

Шеъри баланд мавзун ва пурмазмун мебошад. Вале мавзунияти шеър дар бисёр мавридҳо мавқуф ба донистани арӯз ва нозукиҳои он аст.

Табиист, ки нозукиҳои шеъри баланд вобаста ба бисёр чизҳо, аз он ҷумла ба мувофиқати он ба қонунҳои арӯз, ороста будани он ба ягон воситаи тасвири бадеӣ ё санъатҳои маънавию лафзии ғайритакаллуфӣ мебошад. Аз ин рӯ, китобро «Санъати сухан» номидем, ки ҳам шомили арӯз ва ҳам шомили воситаҳои тасвироти бадеӣ ва дигар санъатҳои маънавию лафзӣ бошад.

Чунон ки ин китоб дар чопи дуюм (1967) такомул ёфта буд, дар тайёр кардани чопи сеюм низ аз рӯи таҷриба ва афзоиши маълумоти роҷеъ ба бадеъ баъзе дигаргуниҳои муҳим ба амал омад.

Мувофиқи хоҳиш ва маслиҳати хонандагон баъд аз дебоча дар тахти унвони «Даромади сухан» бобе дар бораи илмҳои балоғат ва фасоҳат (маонӣ, баён ва бадеъ), шеъру наср, шеъру назм, навъҳои наср—насри мурсал, насри мусаҷҷаъ, насри мутакаллиф, оид ба таносуби калом, ибдоъ, маънои аслӣ ва маҷозии калимаҳо, маҷози мурсал фароҳам оварда шуд, зеро инҳо асосан ба қатори санъат дохил нашуда, балки заминаест роҷеъ ба саноеи бадеӣ (ки дар айни замон яке аз воситаҳои тасвироти бадеӣ ҳисоб мёбад). Дар қисмати асосии баёни санъатҳо тағйироти муҳим ба амал наомада бошад ҳам, чанд фигураҳои санъат, ки зарурию ҳатмӣ буд, ба тарзи ихтисор илова гардид, ҳамчун таҷоҳули ориф, ҳусни таълил, санъати тафаннун, таҷниси хат, санъати дутоник (музавваҷ), мурофиқ, ирсод, таъкиди мадҳи ҳаҷвмонанд ва зидди он, шаклан мадҳ-мазмунан ҳаҷв, тӯтол ва санъати тағйир, ки сеи охирин дар поэтика собиқ қайд наёфтааст, илова гардид. Дар қисмати нақдушшеър ҳам ба тарзи дақиқтар, фароҳтар, батартибтар кор бурда, мисолҳо аз ҷавоншоирон бештар нишон дода шуд. Бо ҳамин ин, таърифоти собиқ қисман партофта, мисолҳо низ кӯтоҳ шуд.

Умедворем, ки дар оянда низ мувофиқи маслиҳат ва тақризоти хайрхоҳонаи дӯстдорони сухани бадеъ ва арӯз нуқсонҳо барҳам дода хоҳад шуд, бадеъ ва арӯзи ноқиси мо либоси комил дар бар хоҳад кард, зеро гуфтаанд, ки:

Як гули мақсуд дар ин бӯстон
Чида нашуд бе мадади дӯстон.

## ДАРОМАДИ СУХАН

Илмҳои ёваре, ки дар роҳи пероиши санъатҳои бадеи ва услуби суханварӣ замина ҳозир мекунанд, аз балоғату фасоҳат (маонӣ, баён, бадеъ, арӯз ва қофия) иборат буда, маълумоте ҳам дар бораи шеъру наср, хелҳои наср: насри мурсал, мусаҷҷаъ ва мутакаллиф, таносуби калом, ибдоъ,маънои аслӣ ва маҷози калимаҳо, маҷози мурсал зикр кардан лозим меояд.

**Балоғату фасоҳат**

Балоғат дар луғат ҷавон ва расидан ба мунтаҳои чизе, комил шудан, расоӣ дар сухан ва зебоӣ буда, дар истилоҳи адабӣ сифати сухан ва гӯянда мебошад. Мурод аз балоғат расонидан ба мақсад аст. Балоғат сифати калима нест, чунки калима ба танҳоӣ аз ӯҳдаи адои мақсад баромада наметавонад. Сифати сухан будани балоғат он гаҳ собит мешавад, ки мувофиқи муқтазои маҳал ва ҳол эрод ёбад. Сухан дар мавриде ба таъкид ва дар мавриде бе таъкид омада, мавқее эҷоз ва мавқее тафсилро талаб мекунад. Дар мақоме бо ҷумлаҳои мураккаб ва ё услуби олӣ дар ҷои дигар бо ҷумлаҳои соддаву осон суханронӣ кардан сазовор аст. Агар шунаванда мункири гуфтор бошад, калом бояд бо ҳуҷҷату бурҳон устуворӣ ёбад. Дар баъзе мавқеъ возеҳ ва дар баъзе мавқеъ ба талмеҳ — бо ишора ва киноя сухан меравад. Ҳар қадар ин шартҳо ба амал гузошта шавад, калом ҳамон қадар балеғтар ва бурротар зуҳур мекунад.

Фасоҳат дар луғат ба маънои зуҳур, возеҳият, шевоӣ ва равонӣ, вале дар истилоҳи адаб ба маънои кушодазабонӣ, гӯёӣ, бурроӣ мебошад. Огоҳӣ аз фасоҳат, огоҳӣ аз латофату салосати лафз аст. Инчунин дарки мухассаноти зотӣ ва аразии сухани манзум ва мансури тоҷикӣ ба воситаи муайян кардани калимаи фасеҳ ва ғайрифасеҳ муяссар мегардад. Ба ибораи дигар, муҳимтарин шарти фасоҳат раҳонидани калом аз бастагӣ ва чигилӣ мебошад.

Бинобар он ки фасоҳат ҳусни зоҳирӣ ва балоғат — ҳусни маънавист, ин ду ба дараҷаи асл буда, саноеъ ва муҳассаноти бадеи ба манзалаи фаръ аст.

Маҳмуди Ҳумин дар асари худ «Ҳофиз чӣ мегӯяд» дар бораи балоғат ва фасоҳат аз назариячиёни саромади форсу тоҷик иқтибос оварда мегӯяд: «Шамси Қайси Розӣ расоӣ (балоғат)-ро чунин таъриф кардааст: «Маънии балоғат он аст, ки он чи дар замир бошад ба лафзе андак, бе он ки ба тамоми маънии он халале роҳ ёбад, баён кунад ва дар он чи ба дароз кашидани сухан эҳтиёҷ афтад, аз қадри ҳоҷат дар нагузарад».

Шамсулуламои Гургонӣ ҳамин маъниро кӯтоҳтар ва ҷамеътар карда гуфтааст: «Балоғат, яъне мутобиқати каломи фасеҳ бо муқтазои ҳол ва мақом». Ва муроди ӯ аз ин иқтизои ҳамон таносуби сурат ва маънои шеър аст аз назари эҷоз, итноб ва таъкидот ва киноя».

Шамси Қайс шевоӣ (фасоҳат)-ро чунин шиносондааст: «Фасоҳат покизагии сухан аст аз душворӣ».

Шамсӣ Гургонӣ ҳамин маъниро равшантар карда ва душвориҳои суханро чунин баршумурдааст: «Таъқидоти лафзӣ ва маънавӣ танофури ҳуруф ва калимот, заъфи таълиф, мухолифоти қиёс ва ғаробати калимот». (саҳ. 246—247).

Маҳмуди Ҳумин дар бораи ба мавқеъ сурудани шеър дар маҷлисҳо мегӯяд: «Ба таври куллӣ метавон гуфт, ки ба мавқият, таври тафаккур, ақида, мақсад ва тасаввури шунаванда вобастагӣ дорад. Масалан, агар хонандае дар маҷлиси арӯсӣ сарояд:

> Магар, ки лола бидонист бевафоии даҳр,
> Ки то бизоду бишуд, ҷоми май зи каф ванҳод.
> Зи ҳасрати лаби ширин ҳанӯз мебинам,
> Ки лола медамад аз хоки турбати Фарҳод.

Фоидаи илми маонӣ дар он аст, ки ба василаи он роҳи дарки балоғати назму наср ва риояти таносуби калом, талаби ҳол ва мақом, хуштабъӣ, ҳусни адо ва расоӣ муяссар мегардад.

«Баён» дар луғат ба маънои кашфу тавзеҳ аст. Илми **баён** аз чигунагии адои маънии воҳид бо ибороти гуногун баҳс мекунад.

Мавзӯи илми баён калима ва баҳс аз қисмҳои ташбеҳу маҷоз, истиора, киноя ва ғайра мебошад. Баёнро аз назари оройишу ҳунар дар қатори саноеъ ва муҳассаноти бадеӣ низ овардаанд.

**«Бадеъ»** дар луғат ба маънои тоза, нав, аҷиб, вале дар истилоҳи адаб иборат аз оройиши сухан ва зеби калом буда, шомили ҳамаи мабҳаси санъатҳои адабӣ аз насру назми тоҷику форс мебошад.

**Шеър ва наср**

Дар адабиётшиносии гузаштаи мо калом ба ду навъ аст: наср ва назм. Наср дар луғат ба маънои пароканда ва пароканда кардан меояд, вале дар истилоҳи адаб суханест, ки рӯи қоидаи муайяни вазн ва қофия паҳлуи ҳам чида, оҳанги хосе дорад.

**Шеър ва назм**

Маънои луғавии «шеър» дарёфтан, донистан ва маърифати чизҳои нафис аст. Вале дар адабиётшиносии гузаштаи мо шеър каломи маънавӣ ва василаи барангехтани эҳсосоту ҷазабот дониста мешуд, яъне аз шунидани шеър ва хондани он осори хафагӣ ва ногуворӣ, ё хушию хуррамӣ ва ё ҷӯшу хурӯше ҳосил мегардад. Шеър аз илму дониш обуранг мегирад. Дониш як масъалаи илмиро ба ақлу идрок арз мекунад ва шеър

онро зевари латифи сухан қарор дода, манзараҳои дилкаши табиат ва ҷамъиятро бо эҳсосоти ишқ нишон медиҳад. Ҳар чизе ки дар дил тааҷҷубу ҳайрат ё ҷӯшу хурӯш ба вуҷуд меоварад, асоси шеър аст. Масалан, дар табиат осмони нилгун, ситораҳои тобон, насими форами пагоҳон, гулгунии шафақ ва табассуми гул, нолаи булбул, хиромн сабо, сабзаи киштзорхо, кабудии кӯҳсорҳо, шукуфонии чаман дар домани кӯҳу даман, хулоса, тамоми манзараҳои табиат, ки ба пеши чашм ҷилва мекунад, ҳама асоси шеър, воситаи илҳоми шоир ва ҷӯшонандаи эҳсосоти қалбӣ мебошанд. Тамоми зиндагӣ шеър аст ва Фаридуддини Аттор дар ин боб гуфтааст: Бас ҷиҳон шоир бувад чун дигарон.

Шеър дар забони арабӣ зоҳиран бо калимаҳои шуур, шиор, шаър ҳамреша мебошад. Пас шоир соҳиби шуур гуфтан аст.

Ғайр аз шеър калимаи назм низ мавҷуд аст, ки гӯяндаи он нозим ном дорад. Нозим назмкунанда буда, ба як тартиби муайян ва вазни маълум калимаву таркибҳоро паси ҳам мечинад ва ҷо ба ҷо мегузорад. Аз ин рӯ, назмро сухани пайваста гуфтан мумкин аст. Вале нозим ҳамчун шоир, ки гӯяндаи шеър аст, наметавонад ба хонандаи худ хаяҷони бадей бахшад, аммо вақте ки нозим соҳиби имтиёзи нави таъсир мегардад, он гоҳ на нозим, балки шоираш меноманд, ки лаҳзаҳои табиат ва ҷамъиятро ба риштаи назми бадеъ кашида, дар сурати амиқ ва дақиқ диққати хонанда ва шунавандаи худро беихтиёр ба тарафи худ мекашад, мафтун мегардонад.

Ҳатто, ин кашандагӣ махсуси шеър ҳисоб намеёбад. Бисьёр ҳикояҳои барҷаста ва қиссаву ривоятҳо мавҷуданд, ки ба хонандаи худ таъсири амиқ мебахшанд, мегирёнанд ё механдонанд, маҳзун ва ё шод мегардонанд. Агарчи ин порчаҳои мансур устухонбандии шеърӣ надоранд ва аз перояи зебои шеър дур мебошанд, ба ҳар ҳол шеърият доранд. Чакидаи хомаи муҳандисони рӯҳи инсонӣ дар кадом шакл ки зоҳир шавад, агар махсус ба худ қувваи муассир, ҷозибаи навозишкоронаи дилҳо дошта бошад, шеъри мансур номида мешавад.

Намунаи шеъри мансур: аз моҳ боҷамолтар ва аз офтоб бокамолтар ва аз Муштарӣ боэътидолтар буд. Чун фасли баҳор бо ҳазор рангу нигор ва чун бутхонаи Чин бо ҳазор зебу оин, лабе пурхамр ва чашме пурхумор. Қаде бетоб ва зулфе пуртоб, ғуррае чун бунафшаи бар савсан дамида ва анкабути оразаш мушки Чин бар барги ёсуман танида...» (Аз «Мақомоти Ҳамидӣ»).

Ин парча, ки шомили васфи ҳусну ҷамоли дилбарон аст, дорои вазн, қофия ва оҳанги шеърӣ — мусиқӣ набуда, дар сурати мансур таълиф ёфтааст. Таносуби калом, зебоии сухан ва дақиқии маъно, латофати мазмун, устухонбандии ибораву калима ва ҷумлаҳо насрро ба сурати шеъри латифе ҷилвагар кунондааст: фарқи он аз шеър фақат ин аст, ки дорои вазну қофия нест.

Фикраи зерини устод Айнӣ намунаи шеъри мансури муосир аст:

«Ман барои ту, барои ин чашму абрӯи сиёҳи ту, барои ин сурӯи чун моҳи ту, барои дасту бозуи тавонои ту, барои ин суханҳои қатъию буррои ту тайёр ҳастам, ки худамро дар як деги ҷӯшон, дар оташи сӯзон, дар кӯраи тафсон, дар дарёи хурӯшон андозам».

## Навъҳои наср

1. **Насри мурсал.** Агар наср равону содда ва холӣ аз пайрояи саҷъ ва санъате бошад, насри мурсал номида мешавад. Забони ҳикояҳо, қисса ва мақола намунаи насри мурсал аст.

2. **Насри мусаҷҷаъ.** Мусаҷҷаъ каломи муқаффо—сухани қофиядор аст. Мусаҷҷаъ ҷумлаҳои мусалсалест, ки охири ҳар қадоми онҳо бо калимаҳои ҳамшакл ё калимаҳое, ки шаклан ба ҳамдигар наздиканд, тамом мешавад. Ин ҳамшаклии охири ҷумлаҳо саҷъ аст. Саҷъ дар наср дар ҳукми қофия мебошад. Сухани мансуре, ки саҷъ дорад, мусаҷҷаъ ном мегирад.

Мисол аз «Гулистон»-и Саъдӣ: «Фалон азм карда ва ниййати ҷазм оварда, ки дар нишемани узлат нишинам ва домани аз сӯҳбат фарочинам».

Гоҳ каломи мусаҷҷаъ шомили санъате ҳамчун таҷнис, тарсеъ, акс ва ғайра мегардад. Мисол аз «Муноҷотнома»-и Абдуллоҳи Ансорӣ: «Дар хона кас аст, як ҳарф бас аст», «Ҷуз рост набояд гуфт, ҳар рост нашояд гуфт»... «Ба гулзоре расидам ва сабзазоре дидам, ки намудоре буд аз биҳишт, хоки ӯ анбаринсиришт, майдони он рӯфта, гулҳои он ба ноз шукуфта, ҷонвaрони ӯ зебо, саҳни ӯ ҳама дебо, дарахтони ӯ баланд, ҳавои ӯ бегазанд, гулҳои ӯ ботароват, меваҳои ӯ боҳаловат, ҷӯйбори ӯ пуроб аз шабнаму гулоб, на дар шукуфаҳо нуқсе ва дар барг-хои ӯ рақсе»[1].

3. **Насри мутакаллиф (ё маснӯъ).** Насри мутакаллиф баробари дорои саҷъ будан, шомили ҳар гуна санъатҳои мураккаб, луғатҳои душвори арабӣ ва тоҷикию форсии ғайри фаҳмо мебошад. «Таърихи Вассоф», «Дурраи Нодира», «Таърихи ҷаҳонкушой»-и Ҷувайнӣ, «Синдбоднома»-и Заҳири Самарқандӣ ва ғайра намунаи насри мутакаллиф аст.

Мисол аз тарҷумаи «Таърихи Яминӣ», ки шомили санъати иғроқ ва талмеҳ аст: «На сур[2], бар мувозоти шарафоти[3] ӯ нарасидӣ, посбонаш агар хостӣ, минтақаи ҷавзои бигирифтӣ ва

---

[1] Таърихи татаввури насри фаннӣ, таълифи доктор Ҳусайни Хатибӣ, Теҳрон, 1344 ҳиҷрӣ, саҳ. 92.

[2] Сур — қалъа, девори шаҳр, бора.

[3] Шарафот — ҷамъи шарафа, пешайвон (балкон).

[4] Ҷавзо — яке аз дувоздаҳ бурҷи фалакӣ, ки дар 21 ё 22-и он моҳи июн дохил мешавад.

лидабонаш агар рағбат кардӣ, бӯса бар лаби ӯ додӣ. Бо самаки[1] гардун мусовӣ ва самокайн[2] мувозӣ».

## ОИД БА ТАНОСУБИ КАЛОМ

Асоси ҳамаи санъатҳои бадеӣ бар таносуби сухан аст. Риояи муносибати сухан ва алоқаву робитаи мафҳумҳо асоси мантиқии образи бадеиро ташкил намуда, моҳияти ғоявии онро ба хонанда мерасонад.

Шоир дар як байт калимаҳоеро зикр мекунад, ки ба эътибори маъно ба ҳамдигар алоқадор бошанд ва зикри яке зикри дигареро лозим медорад; масалан агар дар як байт моҳ зикр ёбад, хиргоҳ (ҳола), доғ, шаб ва мисли иҳо низ оварда мешавад; агар дарё зикр ёфта бошад, албатта яке ё чанде аз калимаҳои қаринагии «қаър», «дурр», «садаф», «марҷон», «ғаввос», «киштӣ», «мавҷ» ва монанди онҳо ҳам зикр мешавад; агар гул баён ёбад, лозим аст, ки булбул, хор, чаман, гулистон ё рангу бӯ зикр ёбад; ё ки сарв оварда шуда бошад, қумрӣ, фохта, сарсабзӣ, қади ёр, ростӣ барин калимаҳои муносиб ва алоқадор зикр меёбанд ва ҳоказо.

Яъне калимаҳое, ки дар байт омадаанд, бояд байни худ муносибати том дошта бошанд, ба якдигар сахт вобаста бошанд.

Ин гуна риоя шудани муносибати суханро **санъати таносуб** меноманд.

Дар осори гузаштагон дар ягон байт ягон калимаи бемавқеъ зикр наёфтааст. Барои мисол ҳамин байти Мулҳами Бухороиро гирем, ки дар он ягон калима бе муносибат наомадааст; агар ягон калимаро гирифта, ба ҷояш калимаи дигаре монда шавад, маъно халал меёбад. Ҳамаи калимаҳо ба ҳам маҳкам вобаста буда, боиси афзоиши салосат ва балоғати каломи бадеӣ шудааст:

> Ба фикри зулфу гирдоби хами ӯ мӯ ба мӯ рафтам,
> Шудам обу ба худ печидаму аз худ фурӯ рафтам.

Инак, дар ин байт калимаҳои зулф, фикр, гирдоб, хам, мӯ ба мӯ, об шудан, ба худ печидан, аз худ фурӯ рафтан байни худ муносибати комил доранд, барои тақвияи ҳамдигар хизмат мекунанд ва ба таъбири дигар ҳамаи калимаҳо алоқамандона ба зулф равона карда шудааст. Шоир зулф ва печу хами онро ба гирдоб монанд кардааст ва ҳамаи калимаҳое, ки дар ин байт ҳастанд, бо ҳамин се калима (зулф, хам ва гирдоб) муносибате доранд: «мӯ ба мӯ» ба зулф алоқа дорад, зеро зулф аз торҳои алоҳидаи мӯ иборат аст; «об» ва «фурӯ рафтан» ба

---

[1] Самак — моҳӣ, аз рӯи таълимоти динӣ номи моҳиест, ки ба пушташ гове ва бар шохи он гов замин меистад.

[2] Самокайн — номи ду ситора, ки якеро Симоки Аъзол ва дуюмиро Симоки Ромеҳ меноманд.

гирдоб вобаста аст, зеро гирдоб фурӯ меравад; аммо «печидан» ҳам ишоратест ба печу хами зулф ва ҳам ба гирдоб, ки печ мехӯрад, муносибат дорад.

Ин тарз мутаносиб овардани сухан яке аз воситаҳои муҳиммми барҷаста ифода кардани мазмун дар назми тоҷикист.

Саъдӣ гуфтааст:

Напиндорам, эй дар хазон кишта ҷав,
Ки гандум ситонӣ ба вақти дарав.

Шоир гуфтан мехоҳад: гумон намекунем, ки дар мавсими тирамоҳ ҷав кишта дар вақти дарав гандум хоҳӣ даравид. Аз ин сухан ғарази шоир он аст, ки бадӣ карда, дар охир некӣ мукофот талабидан хатост. Ин ҷо калимаҳои ҷав, гандум, дарав рамзи некӣ ва бадӣ буда, аз рӯи муносибати калимаҳо зикр ёфтааст ва шоир мақсадро моҳирона дар либоси рамз ва таносуб ифода кардааст. Байни «хазон» ва «вақти дарав», «киштан» ва «ситондан», «ҷав» ва «гандум» муносибати комил ҳаст.

Байти дигар аз Ҳофиз:

Дӯш дар ҳалқаи мо қиссаи гесӯи ту буд,
То дили шаб сухан аз силсилаи мӯи ту буд.

Дар ин байт калимаҳои дӯш (шаб), қисса, гесӯ (зулф), дили шаб (ними шаб) ба ҳамдигар сахт алоқадор буда, яке дигареро тақвия мекунад. Масалан, калимаи ҳалқа, аз як тараф, маҷлисро ифода кунад, аз тарафи дигар, ишора ба хаму печи мӯй аст. Азбаски шоир дар бораи гесӯ ва мӯй сухан ронда истодааст, маҷлисро низ ба калимае ифода карданаш лозим буд, ки ба мӯй ҳам алоқае дошта бошад. Бинобар ин маҷлисро ҳалқа гуфтааст, ки ҳам ба маънои ҷамъомад аст ва ҳам ба мӯй бевосита муносибат дорад (печи мӯйро ҳалқаи мӯй низ мегӯянд). Дар миёнаи «ҳалқа», «дил» ва «силсила» (занҷир) низ муносибат хеле қавист. Зеро силсила (занҷир) аз ҳалқаҳо иборат аст, модоме ки шоир силсиларо номбар кардан мехост, ҳалқаро номбар карданаш муносиб аст. Дар ибораи «дили шаб» калимаи «дил» ҳам бо гесую мӯй ва ҳам бо силсила алоқа дорад, зеро маҷозан ишора ба банди мӯй ва ҳалқаи занҷир аст. Ғайр аз ин, ифодаи «дили шаб», ки вақти торикист, ба сиёҳии мӯ ва дарозии он вобаста аст. Дар айни замон байни «қисса» ва «шаб» чунин муносибат ҳаст, ки қиссаро одатан шаб мегӯянд: дарозии шаб ба дарозии гесӯ ба ҳам алоқаманд аст. Ин аст, ки дар ин байт ҳамаи калимаҳо байни худ алоқаю робитаи хеле нозук пайдо кардаанд ва мазмуни умумии байт аз ҳамин алоқаю робитаҳо ҳосил мешавад.

Байти дигар аз Ҳилолӣ:

Соқиё, майхона дарёест, пур з-оби ҳаёт,
Ҷаҳд кун, то киштии худро дар он дарё кашем.

Дар ин байт соқӣ, майхона, оби ҳаёт, киштӣ, ба дарё кашидан ба ҳам алоқадор аст. Модоме ки шоир ба соқӣ муроҷиат кардааст, лозим буд, ки аз май сухан сар кунад, бинобар ин калимаи майхона зикр шудааст. Азбаски шоир майхонаро ба дарё монанд намудааст, дигар калимаҳои таносубии дарёро низ овардан зарур буд. Дар натиҷа калимаҳои об (оби ҳаёт) ва киштӣ зикр гардидааст. Шоир ин предметҳоро байни якдигар чунон алоқаманд намудааст ва муносибати ин калимаҳоро чунон истифода кардааст, ки барои хеле барҷаста ифода гардидани фикри ӯ имконият пайдо шудааст. Модоме ки майхона дарёи оби ҳаёт аст, ба ин дарё кашидани киштӣ чунин маънӣ дорад, ки шоир дар дунё зиндаи абадӣ хоҳад монд. Зеро аз рӯи афсона, Хизр андаке аз чашмаи оби ҳаёт нӯшида буд ва аз ҳамин сабаб умри ҷовидон ёфту ҳеҷ гоҳ нахоҳад мурд. Ва ҳол он ки шоир майхонаро ба дарёи оби ҳаёт ташбеҳ додааст ва дар ин дарё шиноварӣ кардан мехоҳад, яъне мехоҳад аз ин об аз Хизр ҳам бештар баҳраманд гардад. Ин аст, ки шоир майро хеле боло бардоштааст ва онро воситаи ҳаёти ҷовид донистааст. Ин фикри ӯ маҳз ба воситаи ба дарё ташбеҳ додани майхона ва хеле моҳирона истифода кардани муносибати калимаҳое, ки ба дарё алоқае доранд, хеле барҷаста баён ёфтааст. Аҳамияти санъати таносуб низ дар ҳамин ҷост.

Байти дигаре аз Мушфиқӣ:

Қадаҳ, ки ҳамдами ӯ ашки лолагуни ман аст,
Даме ки лаъли ту нӯшад, шарики хуни ман аст.

Дар ин байт миёни калимаҳои «қадаҳ» (киноя аз шаробе, ки дар қадаҳ аст, зикри зарф — иродаи мазруф), «ашки лолагун», «лаъл» (киноя аз лаб) ва «хун», инчунин калимаҳои «ҳамдам» ва «шарик» таносуби маъноӣ мавҷуд аст. Шоир аввал дар асоси ранги предметҳо байни ин калимаҳо муносибат пайдо кунонидааст: шароб сурх аст, лаъли ёр, ки киноя аз лаби ӯст, низ сурх мебошад, ашки лолагуни ошиқ, ки аломати хун гиристан аст, низ бо ранги сурх нисбате дорад, хуни ошиқ ҳам бо инҳо ҳамранг аст. Аммо моҳияти ин предметҳо дар назари шоир таносуби тазодӣ пайдо кардааст. Шароб воситаи айшу хурсандист, вале бо ашки хунолуди ошиқ монанд аст. Вақте ки маъшуқа айш мекунаду шароб менӯшад, гӯё хуни ошиқро хӯрда истодааст. Ёр бепарво ва саргарми шодию хурсандист, аммо ошиқ аз рашк ва азоби ишқ ҷон меканад ва хун мехӯрад.

Ин аст, ки шоир монандии предметҳо ва муносибати калимаҳоро истифода бурда, дар як байт ду манзараи томро тасвир кардааст.

Мисоле аз Мулҳами Бухороӣ:

Дида ба ёди зулфи ӯ, Мулҳам, агар кушуда шуд,
Баҳри назора ҷӯш зад, мавҷи шикан-шикан гузашт.

Дар ин байт калимаҳои «дида», «зулф», «кушода шудан», «баҳр», «назора», «ҷӯш задан», «мавҷ», «шикан-шикан», «гузаштан» — ҳама байни худ муносибати қавӣ доранд. Калимаи «зулф» зикри калимаи «шикан»-ро талаб кардааст, калимаи «дида» калимаҳои «назора» (нигоҳ) ва «кушодан»-ро, аммо калимаи «баҳр» калимаҳои «ҷӯш задан», «мавҷ» ва «гузаштан»-ро талаб намудааст. Шоир он шавқу завқ ва ҷӯшу хурӯшеро, ки ошиқ аз тамошои зулфи ёр ҳосил мекунад, бо ҷумлаи образноки «баҳри назора ҷӯш зад» ифода кардааст. Ҳиссиёту ҳаяҷони ошиқ чунон пурқувват аст, ки на танҳо баҳри назораи ӯ ҷӯш хӯрдааст, балки аз пеши назари ӯ мавҷи шикан-шикан гузаштааст, чашми ӯ сиёҳ задааст. Ин ҳиссиёту ҳаяҷони ошиқ аз тамошои шиканҷи зулф ва печу хами он пайдо гардидааст ва бинобар ин шоир ҳиссиёти ошиқро бо ибораҳое баён намудааст, ки ба зулф муносибате доранд: печу хами зулф ба эътибори намуди зоҳирии худ ба ҷӯш задани баҳр, ба мавҷҳои оби баҳр ва пасту баланд шуда рафтани он (шикан-шикан) монанд аст. Азбаски сарчашма ва сабаби ҳиссиёти қаҳрамон зулф аст, ин ҳиссиёту ҳаяҷон ба воситаи чизҳое тасвир шудааст, ки низ ба худи зулф монандие доранд. Аммо ҷӯш задани баҳр ва мавҷи шикан-шикан танҳо бо намуди зоҳирии худ ба зулф монанд нестанд, балки ҳиссиёти дили ошиқро низ ба хубӣ ифода карда метавонанд.

Ин гуна риоя намудани муносибати сухан яке аз хусусиятҳои хоси адабиёти мост, ки ташбеҳу истиора бояд на танҳо ҳиссиётеро барҷаста тасвир намояд, балки аз ҷиҳати намуд ва шакли зоҳирӣ низ ба сарчашмаи ин ҳиссиёт монандие дошта бошад. Дар санъати таносуб аксаран чи муносибати мазмунию маъноӣ ва чи муносибати шаклии предметҳои тасвиршаванда ва тасвиркунанда баробар ба назар гирифта мешавад. Ин тарз риоя шудани муносибати сухан беҳтарин шакли санъати таносуб ҳисоб меёбад.

Мисол аз Лоҳутӣ:

> Тоҷикистон шуд мунаввар, то ту гаштӣ бениқоб,
> Оламе равшан шавад, чун маҳ барояд аз саҳоб.

Дар мисраи 1-уми ин байт калимаҳои мунаввар ва бениқоб ба ҳам муносибатдор буда, дар мисраи 2-юми калимаи равшан ба калимаи мунаввар, калимаи олам ба Тоҷикистон, моҳ ба маҳбуба, саҳоб ба бениқоб алоқамандона ва ба таври истиора ба ҷои калимаҳои мисраи аввал оварда шудааст.

Мисоле аз М. Аминзода:

> Шабҳои тираро ба шабохун намуда сарф,
> Охир ба фатҳи субҳи дурахшон расидаӣ.

Дар ин мисол нисбати тира ба шабҳо, нисбати фатҳ ба субҳ, инчунин нисбати дурахшон ба субҳ, аз таносуби калимаҳо ҳисоб меёбад.

Дар ин ҷо ҳаминро низ қайд кардан лозим аст, ки шоир ва адиб дар муносибат додани сухан бояд аз ҷодаи самимият ва тариқи табиият берун наравад. Вале гоҳо дида мешавад, ки баъзе аз шоирони пешина ва имрӯза аз доираи самимият берун мешаванд. Дар чунин байтҳое, ки аз миён, даҳон ва дигар аъзои маҳбуба сухан меравад, аз ҳадди табиӣ мелағжанд: миёнро ба мӯй ташбеҳ мекунанд, даҳон ва миёнро ҳеҷ меноманд. Дар атрофи ин тасвир мӯшикофиҳои аҷиби бадеӣ, суханбозӣ, нуктапардозӣ бисёр ба амал омадааст. Пас, агар даҳони ёр аз ҳеҷ иборат бошад, оё ба чунин натиҷа омадани хонанда мумкин нест, ки ёри бедаҳон ё ёре, ки миёнаш мисли мӯест, чӣ зебоӣ дорад? Оре, хонанда ҳақ дорад чунин суоле диҳад. Вале шоирони мо тасвирро ба нуктаи аъло расонида доди сухансароӣ медиҳанд, нуктасанҷиҳои ҳайратангез ба кор мебаранд, дар натиҷа қисман болои ин гуна айбҳо пӯшида мешавад, ва бо ин восита шеър хонанда ва шунавандагонро ба худ мафтун мегардонад.

Бо вуҷуди ин дар давраҳои охир баъзе нависандагони тоҷик ба муқобили ин гуна тасвироти ғайриреалӣ баромаданд. Дар адабиёти дигар халқҳо (масалан, Озарбойҷон ва Эрон) низ адибони пешқадам аз ин хусус садои эътироз баланд карданд. Дар адабиёти тоҷик хусусан пас аз Инқилоби Октябр ки барои ба ҳаёт бештар наздик кардани адабиёт мубориза собитқадамонае сар шуд, аксарияти шоирон аз бисёр суханпардозиҳои ғайриреалӣ ва ташбеҳу истиораҳои ғайритабиии обшуста ба куллӣ даст кашиданд ва аз паи ҷустуҷӯи воситаҳои нави тасвир афтоданд.

Ин муборизаи шоирони шӯрав аҳамияти хеле калон дошт. Барои ин ки аҳамияти он то андозае маълум шавад, аз такаллуфоти шоирони гузашта як-ду мисол меорем:

> Қасе будем, чун фикри даҳонат пеши мо омад,
> Надонад ҳеҷ кас, то кас нагӯяд ҳеҷ кас моро.

Шоир гуфтан мехоҳад, ки мо кас ба ҳисоб мерафтем, вале вақте ки фикри дарёфти даҳони танги ту дар назди мо монда шуд, ҳеҷ кас ба ҳақиқати даҳони ту нарасидагӣ барин моро ҳам ҳеҷ кас ҳисоб набояд кард. Ин ҷо шоир калимаи ҳеҷро ба эътибори даҳони ҳеҷи ёр бозӣ медорад: даҳон — ҳеҷ, ҳеҷ кас, мо — ҳеҷ.

Ё аз Камоли Хуҷандӣ:

> Нури маҳ аст узори ту, ҷабин низ чунин,
> Сирри ғайб аст даҳони ту, миён низ чунон.

Яъне рӯи ту аз нури маҳ иборат буда, ҷабини ту низ монанди он аст; даҳони ту аз сирри ғайб иборат буда, миёни ту низ ҳамон хел аст. Миёни калимаҳои ҷабин ва чунин аз рӯи алифбои арабӣ таҷниси хат (мусаҳҳаф) мавҷуд аст ва миёни

даҳону миён (камар) ва сирри ғайб дар ноёбию тангӣ таносуб мавҷуд аст. Яъне асли мақсади шоир ин аст: даҳони маҳбуба чунон танг ва миёнаш ӯ чунон борик аст, ки ҳеҷ ҳисоб кардан мумкин аст.

Боз Камол гуфтааст:

Нуқтаи он даҳан имкон ки бибинам ба хаёл
Ки чу паргор ба гирди сари ӯ гардидам.

Мақсади шоир ин аст, ки мумкин аст, нуқтаи даҳони ёрро дар хаёл бубинам, тасаввур кунам, чунки паргорвор ба гирди сари ёр мегардидам. Дар ин мисол миёни нуқта ва паргор, даҳон (даҳони танг) ва хаёл таносуб мавҷуд аст. Яъне даҳони ёр мисли нуқтаи паргор аст ва миёни ӯро фақат дар хаёл тасаввур кардан мумкин аст.

Байти дигар аз Камол:

Камар,— гуфта будӣ, ки — бандам ба хунат,
Камар худ чӣ бандӣ, нагӯӣ: миён ку?

Гӯё маъшуқаи бераҳм ба ошиқ гуфтааст, ки ба хун рехтани ту камар мебандам, вале ошиқ аз ӯ суол мекунад, ки чӣ камар мебандӣ ки худи миён (камар) вуҷуд надорад.

Хулоса, ин гуна калимабозӣ аз миёни шоирони пешина дар осори бадеии Камол бештар мушоҳида мешавад. Дар калимабозӣ ва сухансароӣ Камол мушкилписандиҳои аҷибе дорад. Масалан, дар санъати таҷниси лафзӣ, маънавӣ ва иҳом аз ҳамаи шоирон мегузарад. Гоҳо ин мушкилписандиҳои амиқ ва ботакаллуфона ӯро аз самимият берун мебарад. Бинобар ин тазкиранависон баъзан ӯро танқид карда мегӯянд, ки Камол дар шеър такаллуф ба кор мебарад.

Такаллуфҳои ӯро аз ин байтҳояш нағз ва возеҳ фаҳмида мешавад:

Ба ҳиҷрон ҷангҳо дорем бо зулфу даҳони ӯ
Аз он миму ду дол имрӯз мебояд мадад моро.

Ба ҷуз аз ташбеҳи даҳон ба мим ( م ) ва ташбеҳи зулф ба дол (د) калимаи мадад ( مدد ), ки дорои як миму ду дол аст, ба мавзӯъ алоқаманд аст.

Е ки байти зерини Камолро гирем:

Дида то мими даҳону нуни абрӯи ту дид,
Нақши ӯ бастам ба дил, чун ҳарду бошад нақши ман.

Аввало калимаҳои дида ва дид таҷниси ноқис буда, мегӯяд: агар мими даҳон ва нуни абрӯи ёр ба дили ман нақш банданд, «ман» ( من ) мешавад. Инак, Камол аз камоли такалуф ва мушкилписандӣ лирикаро ба таъмия (муаммосозӣ) омехтааст. Ҳоло аз забони худи шоир шунавем:

Ин такаллуфҳои ман дар шеъри ман
«Куллимиий ё ҳумайрои ман!» аст[1].

Албатта тамоми шеърҳои Камол ин гуна пуртакаллуф нест ва ӯ бисёр шеърҳои содда, равон ва самимӣ ҳам дорад.

Дар ҳар сурат аз устодони гузашта танқидан фоида бурда аз як тараф, дар интихоби мазмунҳои баланд бояд кӯшид, инчунин аз тарафи дигар, дар соҳаи интихоби шакли зебо ва таносуби маънои калимаҳои дилкаш кӯшиш бояд ба кор бурд.

Санъати таносубро мурооти назир низ меноманд. Мурооти назир дар луғат риояи назир (монанд) гуфтан аст. Дар тазкираи Давлатшоҳӣ барои мурооти назир ин рубоии Мавлоно Лутфуллои Нишопурӣ мисол оварда шудааст:

Дар Марв парир лола оташ ангехт,
Дӣ нилуфар аз Балх дар об гурехт
Дар хоки Нишопур гул имрӯз шукуфт,
Фардо ба Ҳарӣ бод суман хоҳад бехт.

Дар ин рубоӣ аз рӯи муносибати калом ва талаби риояи назир чор рӯз, чор шаҳр, чор унсур ва чор гул зикр ёфтааст.

Аз мисоли мазкур маълум мешавад, ки мафҳуми санъати таносуб умумӣ ва васеътар буда, мурооти назир як ҷузъи он аст, вале асосан мурооти назир муродифи таносуб асту бас.

## Ибдоъ

Ибдоъ дар луғат ба маънои тарзи нав эҷод кардан, навоварӣ ва офариниш буда, вале дар истилоҳи бадеъ ба маънои падид овардани мазмуни тоза ва обнорасида, эҷоди маънии латифу нағз дар назму наср аст. Бояд калима ва таркибҳо содда, пухта, форам ва паси ҳам бачои худ чида шуда, умуман байтҳо равону дилчасп ва аз такаллуф озод бошад. Инчунин аз тарафи шакл, ҳам аз тарафи мазмун дар он моли касе омехта набошад. Хулоса карда гӯем, ибдоъ он аст, ки маънии латифу хуш дар либоси калима ва таркибҳои нозуку мулоим ҷилвагар гардад.

Дар айни ҳол ибдоъро як санъати махсус набояд ҳисоб кард. Ибдоъ монанди таносуби калом шомили саноеи лафзӣ ва маънавист. Бинобар ин Рашиди Ватвот ва чанде дигар аз муаллифони илми бадеъ ибдоъро аз қатори саноеъ нашумурдаанд.

Мисол аз Муиззӣ:

Шудаст боғ пур аз риштаҳои дурри хушоб,
Шудаст роғ пур аз тӯдаҳои анбари ноб,

---

[1] Мазмуни байт: ман зинати шеърҳои худро хеле дӯст медорам, чунон ки Муҳаммад зани хурдсоли сурхрӯи худро дӯстдорикунон мегуфт: Гап зан, эй сурхаки ман!

Ба боғу роғ нигар, боду абр додастанд
Ба тӯда анбари нобу ба ришта дурри хушоб.

Аз Асадии Тӯсӣ:

Сурохӣ ба гӯши қадаҳ бурда сар,
Бад-ӯ рози сарбаста гуфтӣ магар.
Надонам чӣ гуфтӣ, чӣ ангехтӣ,
Ки гуфтию аз дида хун рехтӣ.

Аз Саъдӣ:

Агар ту рӯй ба ҳам баркашӣ чу нофаи мушк,
Гумон мадор, ки бӯи хушат ниҳон монад.

Аз Ҳофиз:

Расид мужда, ки айёми ғам нахоҳад монд,
Чунон намонду чунин низ ҳам нахоҳад монд.

## МАЪНОИ АСЛӢ ВА МАҶОЗИИ КАЛИМАҲО

Калимаҳо дар нутқ на танҳо ба маънои аслии худ, балки ба маънои маҷозӣ низ истеъмол мешаванд. Агар калима ба маъно ва мафҳуми аслии худ кор фармуда шуда бошад, онро маънои аслӣ меноманд. Дар нутқ ҳолатҳое дида мешавад, ки калимаҳо дар сурати маънои аслиро ифода кардан маъноҳои дигарро низ ифода мекунанд. Масалан, агар дар ҷумлаи «сагони шикорӣ навъе аз ҷинси саг буда, барои шикор омӯхта мешаванд» — таркиби «сагони шикорӣ» ба маънои аслии худ кор фармуда шуда бошад, дар ҷумлаи «Қозӣ Сафӣ аз ҳамин қонун истифода бурда, сагони шикории худ — мулозимонашро ба канори рӯди Ҷилвон баровард, ки онҳо молҳои лукӯтаро ёфта ба даст дароранд» (*С. Айнӣ*), таркиби «сагони шикорӣ» ба маънои дигар, яъне ба маънои одамони ғоратгари даврап амирӣ, ки чун саг тез бӯй ҳис мекунанд, кор фармуда шудааст.

Ё ки агар ҷумлаи «Гург аз ҳайвоноти дарранда аст»-ро гирем, калимаи «гург» ба маънои аслии худ — навъе аз ҳайвонҳои дарранда кор фармуда шуда бошад, аммо дар байти поинӣ:

Душмани камбағалон боз ба пеш омадааст,
Гург ин мартаба дар ҷомаи меш омадааст.

калимаи «гург» ба ҷуз маънои аслии худ маънои дигар, яъне одамони ҳамҷинси гург ғоратгару даррандаро низ ифода кардааст. Ин тавр дар ғайри маънои аслии худ омадани калимаҳо **маҷоз** ном дорад.

Маҷоз яке аз муҳимтарин воситаҳои каломи бадеист. Вай на танҳо ба мухтасарбаёнӣ, инчунин барои пурра ва ҷозиба-

ноктар тасвир намудани предмет ва ҳодисаҳои гуногун ба шоир ва нависанда имконияти матлубе медиҳад. Мунаққиди бузурги рус В. Г. Белинский қайд карда буд, ки «маҷоз ногузирона ифодаи образнокро ба майдон овард».

Нависандагон ва шоирони мо баробари аз халқ омӯхтан ва истифода бурдани маҷозҳое, ки дар давоми асрҳо халқ эҷод кардааст, аз худ низ бисьёр маҷозҳо эҷод кардаанд, ки боиси бой шудани забонамон, дилчасп ва зебо тазоҳур намудани он шудаанд.

Бо мисолҳои зерин маҷоз ва мавқеи онро дар соҳаи тасвири бадей эзоҳ намоем:

Дар ин байтҳои Ҳофиз:

а) Эй нури чашми ман, сухане ҳаст, гӯш кун,
То соғарат пур аст, бинӯшону нӯш кун!
б) Деҳқони солхӯрда чӣ хуш гуфт бо писар,
Қ-эй нури чашми ман, ба ҷуз аз кишта надравӣ.

таркибҳои «нури чашм» ба маънои аслию ҳақиқии худ — ба маънои равшании чашм не, балки дар байти якумӣ ба маънои дӯсти наздик ва ёри ҷонӣ ва дар байти дуюмӣ ба маънои фарзанд истеъмол шудааст.

Дар ин байти Камоли Хуҷандӣ:

Гарчи рафт он оразн чун об боз аз ҷӯи чашм,
Чашми он дорам, ки «оби рафта боз оянд ба ҷӯӣ».

калимаи «чашм» дар мисраи якум ба маънои аслӣ буда, дар мисраи дуюм ба таркиби «чашм доштан» даромадааст ва ин таркиб маънои маҷозии умедвор будан, нигарони лутфу марҳамат буданро ифода мекунад. Ин аст, ки калимаҳо дар контексти гуногун, дар таркиб ба иборахои гуногун дорои мафҳумҳои нав мешаванд:

«Аммо вакте ки гап дар бораи маънои ишқии шеърҳо мерафт, пешонаашро турш карда, ба абрувонаш чин оварда: «ҳоло ба ту барои фаҳмидани ин гуна чизҳо вакт нарасидааст, калонтар шавӣ, фаҳмида меравӣ», — мегуфт» (*С. Айнӣ*).

Дар ин мисол таъбири *пешонаашро турш карда* маънои маҷозии чеҳраи ғазабомези итобангез ва норизомандиро ифода мекунад.

Дар шаби моҳтоб, дар шаби тор
З-осмонаш ситора меборад.
Аз чароғи электрик ба сараш
Хирмани пуршарора меборад.

Дар ин мисол ифодаи *боридан* ба маънои дигар, ғайриаслӣ рафта, анбӯҳӣ ва фаровонии ситора ва ибораи *хирмани шарора* нурҳои равшан ва дурахшони чароғи электрикиро ифода мекунад.

«Ҳарчанд имом ва дуохонҳо дар пӯст кандани мардум аз сипоҳ фарқ надоранд, лекин ӯ ҷони касро ба пахта мегирад ва дар дасти ӯ гирифторшудагон ҷон додани худро нафаҳмида мемонанд» (*С. Айнӣ*).

Дар ин мисол низ мақсад аз таъбири *пӯст кандан* тороҷ кардан аст ва аз ибораи *ҷони касро ба пахта мегирад* маънои маҷозии нафаҳмонда, пай набаронда куштанро ифода мекунад.

«Усто-амак бо ин сухани худ... ишонҳои дуохони он деҳаро санг зада буд» (*С. Айнӣ*).

Ифодаи *санг зада буд* ба маънои сарзаниш кардан, таъна ва таҳқир намудан омадааст.

«Модарам пӯги калобаи чигилшудаи аҳволи падарамро ёфта буд. Аммо тафсилот меҷуст. Бинобар ин ғалвоӣ карда пурсида буд» (*С. Айнӣ*).

Дар ин ҷумла ибораи *пӯги калобаро ёфта* ба маънои фаҳмидани сабаби ҳодиса омадааст.

«Мо одамони содда ҳастем, ҳар чизро бо гази худ чен мекунем. Гулрӯро беҳуда хафа кардам» (*Р. Ҷалил*).

Дар ин мисол ифодаи *бо гази худ чен кардан* ба маънои қимат ва ҳиммати касеро аз нуқтаи назари худ муайян кардан аст.

Калима ва таркибҳои маҷозӣ дар забони гуфтугӯӣ ва забони шеърӣ, ки асосан аз сарчашмаи забони гуфтугӯӣ ҷушида баромадааст, ба ҳадде фаровон аст, ки аз доираи қиёс ва ҳудуди баён берун мебошад. Агарчи забони мо аз ҷиҳати фонди луғавӣ, яъне калимаҳои муфрад аз тарафи маънои аслӣ нисбатан маҳдуд бошад ҳам, аз тарафи маъниҳои маҷозӣ дорои сарват ва тавонгарии беназир аст. Ин хусусият аз як ҷониб вусъат ва бойгарии забони моро исбот кунад, аз роҳи дигар сабаби фасоҳату салосат, зебу зинати услуби забони шеърии мо шудааст. Ин ҷо чанд мисол аз устодони гузашта нишон медиҳем, ва муште намунаи хирвор фарқ намоед:

**Хор дар дили касе шикастан** — озор додан; аҳд шикастан, хилофи аҳду паймон кор кардан:

> Гул то шикаст аҳди гулзор,
> Нашкаст замона дар дилаш хор.
>
> *Низомӣ*

**Дил бардоштан** — тарки меҳру муҳаббат кардан; **дил бастан** — муҳаббат ба чизе ва касе мондан:

> Нашояд бастан андар ҷою кас дил,
> Ки дил бардоштан корест мушкил
>
> *Саъдӣ*

То чанд сухан зи парда гӯям,
Розе ду-се пӯстканда гӯям.

*Ҷомӣ*

**Бодро бо дом гирифтан** — аз паи кори ношуданӣ рафтан:

Бо сабо зулфи ту чӣ пардозад,
Натавон бодро ба дом гирифт.

**Ба санги кам задан** — баҳои паст додан:

Сангзан он гаҳ зи ҷанги санг доим дам занад,
Ошиқонро бинад аз дуру ба санги кам занад.

## МАҶОЗИ МУРСАЛ

*(Маҷози баргузида)*

Калима ва таркибҳое, ки дар ғайри маънои аслӣ истеъмол ёфта, ба ҷуз муносибати монандӣ боз дорои як навъ алоқаҳо мебошанд, **маҷози мурсал** номида мешаванд.

Онҳо аз ин ҷиҳат маҷози мурсал номида мешаванд, ки аз барҷастатарин, зеботарини гурӯҳи маҷозҳо мебошанд. Ё ки ба ибораи дигар, чунон ки дар поён дида мешавад, чизеро зикр карда чизи дигаре баргузида (хуш карда) мешавад. Зотан маънои луғавии мурсал ирсолдошта, фиристода, вале дар истилоҳи адаб ба маънои равону мӯъҷаз ва содда аст. Дар осори балоғати классикӣ маҷози мурсал то 25—30 хел аст. Ин ҷо ба таври мухтасар 3 навъи он интихобан эзоҳ меёбад.

1. а) **Зикри зарф — иродаи мазруф**[1], яъне зарф баён гардида, мазруф ирода мешавад. Масалан, ба ҷои ин ки «об биёр» гӯем, «сатилро биёр!» мегӯем ва муродамон аз сатил об аст. Ин ҷо сатил зарф ва об мазруф аст, ки зарф баён ёфта, мазруф ирода шудааст.

Ё ки дар ин байти Фирдавсӣ:

Чу хон хӯрда шуд, маҷлис оростанд,
Маю руду ромишгарон хостанд.

«Хон» зарф буда, муроди шоир мазруфи он — хӯрданӣ мебошад: зарф зикр ёфта, мазруф ирода шудааст.

Ё ки дар ин мисол:

«Қишлоқи бечора аз сари нав ба гиряву нола даромад. Босмачиён дар он ҷо қатли ом гузарондаанд» *(Р. Ҷалил)*.

Дар ин мисол қишлоқ, ба ҳукми зарф аст, ба ҷои мазруф— аҳолии қишлоқ зикр ёфтааст. Ё ки дар ин байти Ҳофиз.

---

[1] Мазруф — ҳосили зарф, он чи дар зарф мавҷуд аст.

Сабукашон[1] ҳама дар бандагиат бастакамар,
Вале зи тарфи кулаҳ хайма бар саҳоб зада.

Сабӯ зарф буда ба ҷои май, ки мазруф аст, зикр ёфта, май ирода шудааст. Яъне сабукашон ба маънои майкашон аст.

б) **Зикри мазруф — иродаи зарф** аст, ки гоҳе мазруф баён ёфта зарф ирода мешавад. Чунончи, мегӯем: **«Мураббоаро** пӯшида монед, магас нанишинад». Ба ҳол он ки ғараз аз мураббоаро пӯшидан рӯи зарфи мураббоаро пӯшонда мондан аст, яъне ин ҷо бо зикри мазруф зарф ирода шудааст.

Ин гуна маҷозро, ки зикри зарф — иродаи мазруф ё зикри мазруф — иродаи зарф аст, одатан **зарфият — мазруфият** меноманд.

II. а) **Зикри умум — иродаи хусус**, ки умумро гуфта, хусусро мурод кардан аст. Масалан, агар гӯем, ки маҷлис қарор кард, яъне аъзоёни маҷлис қарор карданд, гуфтан аст. Ин ҷо маҷлис умум, аҳли маҷлис хусус аст. Ё ки нисбати ош ба палав, нисбати мева ба ангур, нисбати ғалла ба гандум ва монанди инҳо низ аз ҳамин қабил аст, ки зикри умум (масалан, мева) иродаи хусус (масалан, ангур) мебошад.

б) **Зикри хусус — иродаи умум**, ки хусус (хос)-ро баён намуда, аз он умумро мақсад карда гирифтан аст. Масалан гӯем: нон сабаби идомаи ҳаёти инсонист. Ин ҷо нон хусус буда ба ҳамаи хӯрданиҳо шомил аст. Ин маъноро Лоҳутӣ чунин адо кардааст:

Бе заҳмату ранҷ нон намебояд хӯрд,
Ва лукма ба ройгон[2] намебояд хӯрд.
Ноне, ки бувад зи сояи ранҷи дигарон,
Гар ҷон биравад, аз он намебояд хӯрд.

Дар ин ҷо мақсади шоир аз «нон» фақат нон набуда, балки умуман ризқу рӯзӣ ва воситаи зиндагист, яъне хусусро зикр карда умумро ирода намудааст. Ин гуна маҷоз, ки зикри умум — иродаи хусус ва ё зикри хусус иродаи умум аст, — ҳар ду маҷозро одатан **умумият — хусусият** номида мешавад.

III. а) **Зикри кулл — иродаи ҷузъ**, яъне кулл баён ёфта, ҷузъ ирода мешавад; масалан дар ин порчаи Р. Ҷалил:

«Даста ба ҳаракат омад. Вай ғарру ҷанги кӯчаро ба осмон далка зинонда равон шуд». Мақсад аз даста фидоиёни аскарони сурх аст, ки аз ҷузъ иборатанд.

б) **Зикри ҷузъ — иродаи кулл**, яъне бо баёни ҷузъ кулл ирода мешавад. Масалан гӯем: Агар сар амон бошад, тоқӣ ёфт мешавад. Мақсад аз сар тамоми аъзои бадан аст, пас сар — ҷузъ буда, ба ҷои кулл, ки тамоми аъзои бадан аст, зикр ёфтааст. Ё ки дар ин байти Камоли Хуҷандӣ:

---

[1] Сабӯ — кӯзаи май.
[2] Ройгон — муфт.

Гар бичӯинд, наёбанд ба сад қарн, Камол,
Булбуле чун ту хушилҳон ба чаманҳои Хуҷанд.

Мақсад аз чаман ин ҷо боғҳои пурдарахт, гулу гулзор, ҷӯйбор, хиёбон, ҳавз ва мевазор аст. Зеро дар асл чаман ба маънои гулзор ва гулшан аст, ки ҷои махсусест дар боғ барои парвариши гулҳои рангоранг ва одатан чаман ҷудо танҳо ташкил намеёбад, балки дар қатори қисмҳои боғ ба вуҷуд меояд. Пас чаман ҷузъест, ки ба ҷои кулл зикр ёфтааст.

Ин гуна маҷозҳо ҳар ду дар як ҷо **ҷузъият — куллият** номида мешавад.

* * *

Чунон ки дида шуд, калимаҳо дар вақти дар контекст омадани худ дар қолаби мафҳуми муайяни аслӣ маҳдуд намонда, балки дар сурати иловагӣ дорои маъноҳои маҷозӣ мегарданд ва доираи маънои онҳо вусъат меёбад. Дар ин сурат калимаҳо барои тасвири бадеӣ аҳамияти фавқулодда пайдо мекунанд. Аз ин рӯ, дар асарҳои бадеӣ калимаю таркибҳо бештар маънои маҷозӣ гирифта, ба маъноҳои гуногун ҷилва додани онҳо чун як воситаи тасвири бадеӣ роли калоне мебозад.

Маънои маҷозӣ гирифтани калимаю таркибҳо шаклу намудҳои гуногун дорад ва бисёр воситаҳои тасвири бадеӣ ва санъатҳои адабӣ ба дараҷае вобаста ба ҷилва дода шудани калимаю ибора ва ба маъноҳои гуногун омадани он аст. Дар ороиш ва обуранг додани сухан ҳамаи воситаҳои тасвири бадеӣ роли муҳимме мебозанд.

---

[1] Хушилҳон — хушхон.

## Қисми якум

# САНЪАТҲОИ БАДЕЙ

## САНЪАТҲОИ МАЪНАВӢ

Чунон ки дар дебоча ишора рафт, тақрибан санъатҳои бадей ба ду гурӯҳ тақсим мешаванд: санъатҳои маънавӣ ва санъатҳои лафзӣ.

Санъатҳои маънавӣ дар асоси ба назар гирифтани маънои калима, ибора ва ҷумлаҳо сохта мешаванд. Аммо санъатҳои лафзӣ ба шакли калимаву ибораҳо асос ёфтаанд.

Аксари санъатҳои шеърӣ, ки дар эҷодиёти классикон мавқеи калон доштанд ва имрӯз ҳам дар асарҳои нависандагони тоҷик ба кор мераванд, санъатҳои маънавӣ мебошанд. Онҳо барои ифодаи мазмуни баланд бештар ёрӣ дода метавонанд.

Санъатро ба ду гурӯҳ ҷудо кардан қатъӣ ва собит нест. Баъзе аз муаллифони санъатшинос санъатеро лафзӣ шумурда бошанд, баъзе аз онҳо он санъатро маънавӣ ҳисоб кардаанд. Инчунин як қисм аз муаллифон санъатеро ҳам ба гурӯҳи маънавӣ, ҳам ба гурӯҳи лафзӣ мансуб доштаанд.

Мо дар ин асари худ санъатҳое, ки бисёртар аз калимабозӣ, ҳарфбозии маҳз иборатанд, ба гурӯҳи лафзӣ мансуб дошта, боқимондаро ба гурӯҳи маънавӣ дохил кардем, ки дар дарунии онҳо санъатҳои духӯра низ ҳастанд. Ҳамчун: луғаз, бароати истеҳсол, таъмия, ҳусни матлаъ, ҳусни мақтаъ, ҳусни тахаллус, ҳусни таълил ва дигарҳо.

Санъатҳо ба ҳамдигар таъсир мекунанд. Ҳарчанд ки саноеи лафзӣ зебоии лафз ва саноеи маънавӣ мӯҷиби ҳусни маънӣ мегарданд, мумкин аст, ки маънӣ бо таъсири ҳусни лафз некӯтар ва дилчасптар шавад ва дар навбати худ шакл бо таъсири ҳусни маънӣ то ҳадде зебой, равнақ касб кунад. Аз ин рӯ мегӯянд, ки мундариҷа шаклро таъин мекунад ва дар навбати худ шакл низ ба мундариҷа таъсир накарда намемонад.

Санъатҳое, ки бисёртар дар либоси пероян шеър ҷилва менамоянд, инҳоянд: ирсоли масал, эънот, тазмин, ҳусни таълил, ҳашв, раддулқофия (такрори қофия), раддулматлаъ (зулматолеъ)[1], суолу ҷавоб, муламмаъ, мувашшаҳ, луғаз, муаммо, мод-

[1] Қасидае, ки бо чанд матлаъ давом мекунад.

дан таърих. Санъатҳои муштарак инҳоянд: илтифот, бароати истеҳсол, сиёқатулаъдод, ҷамъу тафриқ, тансиқуссифот, ҷамъу тақсим, таҷнис, саҷъ, қалб, лаффу нашр, муроотн назир, мурассаъ, таҷоҳули ориф, ҳусни ташбеҳ, истиора, тамсил, киноя, талмеҳ, акс ва монанди инҳо[1].

## ТАШБЕҲ

Ташбеҳ монанд кардан аст. Нависанда барои равшантар тасвир кардани чизе гоҳо ягон хусусияти онро ба ягон хусусияти чизи дигар монанд мекунад. Вале дар миёни монандшаванда ва монандкунанда аз рӯи сифат, ё хусусият, ё кирдору атвор — аз ягон ҷиҳат бояд як навъ монандие мавҷуд бошад. Ташбеҳ дар роҳи барҷаста, равшан ва зебо ифода намудани ягон лавҳаи бадеӣ хизмат мекунад.

Қасе ва ё чизе, ки ба касе ва ё чизе монанд карда мешавад, **монандшаванда ё ташбеҳшаванда** ном дорад. Қасе ва ё чизе, ки монандшавандаро ба худ монанд кардааст, **монандкунанда ё ташбеҳкунанда** номида мешавад. Қалимаҳое, ки дар монанд кардан ёрӣ медиҳанд, **ёридиҳандаи монандӣ** ё ки **адоти ташбеҳ** ном дошта, аломати муштараке, ки дар миёни монандкунанда ва монандшаванда мавҷуд аст, **сабаби монандӣ** ё ки **ваҷҳи ташбеҳ** номида мешавад.

«Эй рухат ҳамчу офтоб мунир» гӯем, рух монандшаванда ва офтоб монандкунанда мебошад, зеро ки рух ба офтоб монанд карда шудааст, калимаи **мунир** (тобон), ки сабаби рухро ба офтоб монанд кардан шудааст, сабаби монандӣ (ваҷҳи ташбеҳ) буда, калимаи ҳамчу ёридиҳандаи монандист, чунки ин ташбеҳ бо ёрии ҳамин калима сохта шудааст.

Ин байти Рӯдакиро гирем:

> Манам ғуломи худованди зулфи ғолиягун,
> Танам шуда чу сари зулф нотавону нагун.

Дар мисраи дуюми ин байт ташбеҳ ҳаст, шоир тани худ, нотавонӣ ва афтодагии онро ба сари зулф монанд кардааст. Дар ин ташбеҳ *тан* — монандшаванда, *сари зулф* — монандкунанда буда, *чу* ёридиҳандаи монандӣ мебошад ва *нотавону нагун* аломати монандист, чунки дар миёни монандшаванда ва монандкунанда муштарак аст, яъне ин калимаҳо хислатҳоеро нишон медиҳанд, ки ҳам ба ташбеҳшаванда ва ҳам ба ташбеҳкунанда хос аст.

Дар байти Ҳусайни Воизи Қошифӣ:

> Анораш чун лаби дилдор хандон,
> Ҳарифонро ҳарифи оби дандон.

---

[1] Тафсилоти ин мабҳас дар «Зеби сухан», ч. I, Бахши чаҳордаҳум (тақсими саноеи бадеӣ) мавҷуд аст.

Дар мисраи якум ташбеҳ ҳаст: анор ба лаби ёр ташбеҳ дода шудааст. Дар ин ташбеҳ *анор* — монандшаванда ва *лаби ёр* монандкунанда буда, *чун* ёридиҳандаи монандист. *Хандон* сабаби монандӣ мебошад, зеро ба сабаби ҳамин хислат анорро ба лаб монанд кардаанд, яъне анор аз сабаби хандон буданаш ба лаби ёр монанд шудааст.

Дар забони тоҷикӣ ёридиҳандаи монандӣ инҳоянд: *чун, ҳамчун, мисли, монанди, монанди он ки, чунон ки, гӯё, гӯиё, гӯй, пиндорӣ, феъли мондан, шабоҳат доштан, гуфтӣ, моно ва пасояндаҳои осо, -сон, -ваш, -вор, барин* ва ғайра.

Мисолҳо:

Биёр он май, ки пиндорӣ равон ёқути ноб астӣ[1]
Ва ё чун баркашида теғ пеши офтоб астӣ

*(Рӯдакӣ)*

Парирӯе, нихон медорӣ асроф,
Сухан дар парда мегӯй паривор,
Чаро чун гул занӣ дар пӯст ханда?
Сухан бояд чу шаккар пӯстканда.

*(Низомӣ)*

Даҳони танги ту мим аст гӯй,
Шиканчи зулфи ту чим аст гӯй.

*(Низомӣ)*

Миёнат гӯиё розест ғайбӣ,
Ки аз сирри замир омад нихонтар.

*(Камол)*

Домани гулистонаш то маро ба чанг омад,
Пираҳан бар аъзояш ҳамчу ғунча танг омад

*(Саидо)*

Эй лабат мул, оразат гул, турраат сунбул барин,
Ғабғабат дар чарбу нармӣ тухми нимдунбул барин,
Меравӣ аз сӯҳбати ман ҳамчу наргис саргарон,
Менишинӣ тозарӯ пеши рақибон гул барин...

*(Шоҳин)*

Чингилак мӯй дорӣ,
Нозанин гулворӣ,
Садқаи номат шавам,
Номи ширин дорӣ.

*(фолклор)*

«Чун мӯи дар оташ афтода ба худ мепечид ва чун мори саркӯфта талвоса мекард» *(Р. Ҷалил)*.

Гоҳо ёридиҳандаи монандӣ дар аввал ва охири монандкунанда наомада, дар ҷумлаҳои мураккаб ба аввали ҷумлаи пай-

---

[1] Ноб — тоза, соф.

рав меояд. Мисол: *«Ў омада гўсоларо ба тарафи оғил мекашид, ки вай якравӣ мекард. Ҳарчанд дукаса онро мекашиданд, мисли он ки чор пояшро мех карда, ба замин кўфта бошанд, худро ба ақиб мекашид» (Р. Ҷалил).*

Гоҳо ёридиҳандаи монандӣ ба воситаи феъли мондан, ки ба маънои ташбеҳ кардан аст, адо мешавад, ки ин ҳолат низ дараҷаи ташбеҳро боло мебардорад:

Даруни ҷомаи рангини хеш дунёдор
Ба кирмҳои бирешимтанида мемонад.

*(Сайидо)*

Инқилоб офтобро монад,
Ё ки тўфони обро *монад.*

*(С. Айнӣ)*

Ташбеҳ аз ҷиҳати сохт ва намуди берунӣ, ҳам аз тарафи мазмун ба чанд қисм ҷудо мешавад.

**Ташбеҳи равшан**

Ташбеҳеро, ки бо ёридиҳандаи монандӣ сохта **мешавад, ташбеҳи равшан** (сареҳ) ё ки **мутлақ** меноманд. Мисоли ин гуна ташбеҳот дар боло зикр шуд.

**Ташбеҳи пўшида**

Гоҳо ташбеҳ аз ғайри иштироки ёридиҳанда (адоти ташбеҳ) ташкил меёбад ва беҳтарину барҷастатарин ташбеҳ ҳамон ташбеҳест, ки аз ғайри иштироки ёридиҳанда ташкил ёфтааст.

Ташбеҳи пўшида намудҳои гуногун дорад:

1. Бо роҳи таъкид, яъне бо роҳи паси ҳам ба таври ҳукму маҳкум овардани монандшаванда ва монандкунанда, инчунин бо ёрии калимаҳои таносубӣ ташкил меёбад. Ҳамчун: қади ёрам сарв аст, яъне қади ёрам монанди сарв аст.

Ҷалол Икромӣ гуфтааст: «Шумо гуле ҳастед, ки маконатон гулзору чаман аст». Дар ин ҷо «шумо гуле ҳастед» ба ин маъниест, ки шумо мисли гул ҳастед, лекин нависанда адоти ташбеҳ (мисли, монанди, ҳамчун ва ғайра)-ро партофта ташбеҳи пўшида сохтааст.

Аз ин мисоли зерин низ фикри боло равшан фаҳмида мешавад: «Он мардум гуфтанд, ки дар ин вақту замон ў **Рустам аст** ва корҳои ў зиёда аз он аст, ки дар ҳавсалаи башарӣ гунҷоиш надорад» *(«Таърихи Муқимхонӣ»).*

Мисоли ташбеҳи пўшида бо роҳи таъкид, яъне ба таври маҳкум:

Рўят — дарёи ҳусну лаъалат — марҷон
Зулфат — анбар, садаф — даҳон, дурр — дандон.
Абрў — киштию чини пешонӣ — мавҷ,
Гирдоби бало — ғабғабу чашмат — тўфон.

*(Рўдакӣ)*

Дар ин рубоии Рӯдакӣ як ҷузъ монандкунанда ва як ҷузъи дигар монандшаванда мебошад ва ҳамаи калимаҳо муносибатдор оварда шудаанд.

Дар ин байти Бедил низ чунин ташбеҳ дида мешавад:

Эй хаёли қоматат оҳи заифонро асо,
Бар рухат наззораҳоро лағзиш аз ҷӯши сафо.

Дар ин ҷо ибораи «хаёли қомат» монандшаванда ва калимаи «асо» монандкунанда мебошад. Шоир мехоҳад гӯяд, ки хаёли қомати ту барои оҳи заифон монанди асоест. Ин гуна ташбеҳот беҳтарин ташбеҳоти латифи маънавист.

Дар ин байтҳои Лоҳутӣ низ ташбеҳи пӯшида дида мешавад:

Имрӯз ба пеши ёр рафтам,
Бо ҳолати беқарор рафтам.
Ӯ шамси шарофат аст, пешаш
Бо иззату ифтихор рафтам.
Ӯ моҳи даруни ахтарон буд,
Ман моҳи гирифтавор рафтам.

«Шамси шарофат» ва «моҳ» монандкунандаи калимаи «ӯ» буда, аз ғайри ёридиҳанда омадааст. Инчунин калимаи «моҳ» низ монандкунандаи калимаи «ман» шудааст.

Ё ки дар ин байтҳои М. Турсунзода:

Ватанро косиди ҳар фатҳу бобӣ,
Ба дасти кӯдакон хоно китобӣ,
Ба осонӣ ба ҳар дил роҳ ёбӣ,
Ба маҷлис гар равӣ, ҷӯши шаробӣ.

Дар мисраи дуюм «хоно китобӣ» ва дар мисраи чорум «ҷӯши шаробӣ» монандкунанда буда, монандшаванда «суруд» мебошад, ки дар аввали банди якӯм аст. Агар бо ёридиҳанда хонем, ин гуна мешавад; «Эй суруди ман, ту ҳамчун китоби хоно мебошӣ ва дар маҷлис ҳамчун ҷӯши шароб асоси хурсандӣ ва шавқу завқӣ».

2. **Ташбеҳи таркибӣ.** Гоҳо аз ғайри ёридиҳанда монандкунанда ва монандшаванда як ҷо ҳамчун калимаи мураккаб зикр шуда, як ҷузъи ин калимаи мураккаб ташбеҳшаванда ва ҷузъи дигари он ташбеҳкунанда мегардад. Ин низ ташбеҳи пӯшида аст. Чунончи: «сарвқад», яъне касе, ки «қадаш мисли сарв аст», яъне дар калимаи мураккаби «сарвқад» ҷузъи якум (сарв) ташбеҳкунанда буда, ҷузъи дуюм (қад) ташбеҳшаванда аст.

Масалан, дар ин байтҳои Мунҷики Тирмизӣ чунин мисолҳоро дидан мумкин аст:

Гар ангубинлабӣ, сухани талх мар-чарост?
В-ар ёсуманбарӣ, ба дил чунки[1] оҳанӣ,
Мангар ба моҳи оразаш, хира шавад зи санг,
Мангар ба боғ, сарви саҳӣ пок бишканӣ.

[1] Чунки — чаро.

Дар ин ҷо шоир лабро ба ангубин (асал), бари ёрро ба гули ёсуман, дилашро ба оҳан, рӯяшро ба моҳ ва қоматашро ба сарв аз ғайри зикри адоти ташбеҳ ба таври пӯшида монанд кардааст.

Ё ки ин байти Мусъибӣ:

Шаккаршикан аст ё сухангӯи ман аст,
Анбарзакан аст ё суманбӯи ман аст.

Дар калимаҳои мураккаби «анбарзакан» ва «суманбӯй» ташбеҳи пӯшида ҳаст, дар асл шоир гуфтан мехоҳад, ки ёри ман закане дорад, ки монанди анбар хушбӯй ва ё дорои бӯи хуши ҳамчун анбар аст.

Чунин ташбеҳоти пӯшида, ки аз ду ва зиёда аз ду калима таркиб ёфтаанд, ташбеҳи таркиби номида мешаванд.

3. **Ташбеҳи мураккаб.** Гоҳо аз ғайри ёридиҳанда дар сурати кулл ба калимоти мутаносиби худ якҷоя ҷумлаи дуюмӣ ба ҷумлаи якумӣ ва мисраи дуюмӣ ба мисраи якумӣ ва ё баръакс, мисраъ ё байти якумӣ ба мисраъ ва ё байти дуюмӣ монандкунанда шуда меояд. Ин гуна ташбеҳоти пӯшидаро ташбеҳи мураккаб меноманд.

Мисол аз Мулҳам:

Ман, ки дур аз сӯҳбати он гулбадан афтодаам,
Булбули маҳҷурам, аз чашми чаман афтодаам.

Шоир аз сӯҳбати ёр дур афтодани худро ба ҳолати булбули аз чаман берунмонда монанд мекунад, яъне шоир худро ба булбул ва аз сӯҳбати ёр дур афтодани худро ба ҳолати булбули маҳҷур (аз чаман берунмонда) монанд кардааст. Бинобар ин «ман» монандшаванда буда, «булбули маҳҷур» монандкунандаи он аст. Ғайр аз ин «сӯҳбати он гулбадан» низ монандшаванда буда, монандкунандаи он «чаман» аст. Вале дар байни ин монандкунандаҳо ёридиҳандаи монандӣ наомадааст.

Калимаҳои «дур афтодан» ва «чашм» аз калимаҳои мутаносиби монандшаванда ва монандкунанда мебошад.

Умуман дар ин байт тамоми мисраи якум монандшаванда буда, мисраи дуюм монандкунанда аст. Зеро аз сӯҳбати он гулбадан дур афтодани ошиқ монанди он аст, ки булбули маҳҷур аз чашми чаман афтодааст. Яъне ҳодисае, ки дар мисраи якум тасвир шудааст, монанди ҳодисаест, ки дар мисраи дуюм баён ёфтааст. Пас байни мисраи якум ва дуюм калимаҳои «монанди ин ки», «гӯё ки» ва ғайраро монем, маънои байт вайрон намешавад ва ҳол он ки ин калимаҳо адоти ташбеҳ мебошанд.

Дар ин байти Мулҳам:

Асар то дар вуҷудам ҳаст, як ҷо нест оромам,
Сипанди миҷмари[1] шавқам, ки оташ зери по дорам.

---

[1] Миҷмар — манқал.

Дар ин байт беоромии шоир ба холати сипанд (хазорисванд), ки дар оташ месӯзад, монанд карда шудааст. Дар мисраи якум холати шоир тасвир шуда, дар мисраи дуюм ҳодисае, ки ташбеҳкунандаи ҳолати шоир ва эзоҳдиҳандаи он аст, омадааст.

Дар мисоли:

> Умр рафту хор-хораш дар дили бетоб монд,
> Мушти хошоке дар ин вайрона аз селоб монд.
>
> (*Соиб*)

таркиби *мушти хошок* ба ҷои таркиби *хор-хор* ва калимаи *вайрона* ба ҷои таркиби *дили бетоб* ва *селоб* ба ҷои *умр* омада, мисраи дуюмро дар сурати кулл эзоҳкунандаи мисраи якум гардонидаанд: умр рафт,ноям ба гӯр расид ва кори дурусте карда натавонистам, баръакс хасрату надомат дар дили бекарор монд. Гӯё умр селобе буд, ки бо як ҷӯшу хурӯше омаду рафт ва як мушт хошок (хасрат ва надомат) дар ин вайрона (дил) боқӣ монд.

Агар ба таври дигар таъриф намоем, ташбеҳи мураккаб он аст, ки аз фароҳам омадан ва ғун шудани якчанд чиз як ҳолати маҷмӯе пайдо мешавад, ки он ҳолат ба воситаи ташбеҳ адо шуда бошад:

> Бод дар кӯхсор ҷоми бодаро бар санг зад,
> Гул ба ханда гуфт: оре, инчунин бояд задан.

Дар ин байт ташбеҳ на танҳо аз як чиз, балки аз як ҳолати маҷмӯе иборат аст, ки эзоҳи он ба таври зер мебошад.

Бод вақте ки шиддат мевазад, гулбун (гулбутта) ҳои нозукро ҳамроҳи гулҳошон бар замин меафканад. Шоир ин ҳолатро чунин тасвир мекунад, ки гӯё бод пиёлаҳои лоларо бардошта бар замин мезанад.

Ё ки ин байти Бадри Чочӣ:

> Чу насими саҳарӣ атр ба саҳро овард,
> Моҳ рух дар тутуқ[1] анбари соро овард.

Вақте ки насими саҳарӣ ба саҳро аз гулҳои гуногуни боғу бӯстон хушбӯиҳо овард, моҳ рӯи худро дар пардаи анбари соро печонид. Яъне баъд аз он ки саҳар шуду субҳ дамидан гирифт ва насими саҳарӣ вазида мушкафшонӣ намуд, моҳ низ ба рӯи худ пардаи мушкин гирифта ба пинҳон шудан сар кард. Байт дар шакли ҷумлаи мураккаби тобеъ сохта шудааст, вале сарҷумла (мисраи дуюм) ташбеҳкунандаи ҷумлаи пайрав (мисраи якум) аст.

Низомӣ дар «Искандарнома» тулӯъ ва ғуруби офтобро ба таври баёни воқеъ ба истиорот ва ташбеҳоти ширин ва дил-

[1] **Тутуқ** — парда.

часи тасвир кардааст, ки дар сурати кулл ташбеҳи мураккабро ташкил мекунад:

Чу ёқути хуршедро[1] дузд бурд,
Ба ёқут ҷустан ҷаҳон пай фушурд[2]
Ба дуздӣ гирифтанд маҳтобро[3]
Ки ин бурд он гавҳари нобро.

Яъне офтоб фурӯ рафт ва моҳ баромад. Ин ҳодисаро шоир бо монандиҳои аҷибе овардааст, ки гӯё нури офтобро дузд бурд ва моҳро ба дуздии нури он муттаҳам карданд.

Боз Низомӣ фурӯ рафтани офтоб ва баромадани моҳро чунин тасвир мекунад:

Ки чун оташи рӯзи равшан гузашт,
Пур аз дуд шуд гумбади тезгашт[4].
Шаб аз моҳ барбаст пероя[5].
Шигифте[6] бувад — нур дар соя.

Боз дар ин бора мегӯяд:

Чу дар бурқаи кӯҳ[7] рафт офтоб,
Сари рӯзи равшан фурӯ шуд ба хоб
Шаби тира чун аждаҳои сиёҳ
Зи моҳӣ баровард сар сӯи моҳ[8].

Ҳамлаи сахтеро, ки Искандар ба як нафар сардори ҳабашӣ овардааст, Низомӣ чунин тасвир мекунад:

Ба кабки дарӣ чун дарояд уқоб,
Чӣ гуна ҷаҳад бар замин офтоб.
Аз он тиратар хусраве пилтан
Ба тундӣ даромад ба он аҳраман.

Низомӣ пеш аз ибтидо кардани ташбеҳ ба мухотаб хитоб карда мегӯяд: оё тасаввур мекунӣ, ки чӣ хел уқоб ба кабк ҳамла меоварад ва ё офтоб чӣ тавр якбора бар замин паҳн мешавад? Шоир бо ин савол дар зеҳни мухотаб назире ва монандие қарор медиҳад ва баъд мегӯяд, ки аз он ҳам бештар тундутез ва бо қуввату шиддат Искандар бар он дев ҳамла ва ҳуҷум бурд. Яъне байти аввал ташбеҳкунандаи байти сонист.

Қатъи назар аз тартиби ҳамла, хусусан Искандарро ба оф-

---

[1] Ёқути хуршед — нури офтоб.
[2] Пай фушурдан — тай кардан, роҳ рафтан.
[3] Ба дуздӣ гирифтанд маҳтобро — яъне моҳ баромада нури хуршедро гирифтааст, зеро моҳ нурро аз офтоб касб мекунад.
[4] Гумбади тезгашт пур аз дуд шудан — шаб шудан аст.
[5] Пероя — асбоби зебу зинати арӯсон ва ҷавонзанон.
[6] Шигифт — аҷиб, ғалатӣ.
[7] Бурқаи кӯҳ — пардаи кӯҳ; яъне маънои мисраъ он ки офтоб ба паси кӯҳ фурӯ рафт, шаб шуд.
[8] Шаби сиёҳ монанди аждаҳо сар аз даруни моҳии зери замин берун карда, ба сӯи моҳ азм намуд.

тоб ва ҳарифро ба замин ташбеҳ намудан хеле мавзун воқеъ шудааст ва ҳамоно ташбеҳи мураккаб лутфро дучанд зиёд кардааст.

Дар ин байтҳо Низомӣ дилро ба дузди хонагӣ монанд кардааст:

Ҳамеша дузд аз бегона хезад,
Бад аст он дузд, к-ӯ аз хона хезад!
Ба афсун аз дили худ раст натвон,
Ки дузди хонаро дарбаст натвон.

4. Гоҳо барои як монандшаванда якчанд монанкунанда ҳамчун муқаддима оварда мешавад. Чуноичи сифати хазон ва вафоти Лайлӣ:

Шарт аст, ки вақти баргрезон
Хуноба чакад зи барги резон.
Хуне, ки равон бувад зи ҳар шох,
Беруи чакад аз машоми сӯрох.
Қорураи[1] об сард гардад,
Рухсораи боғ зард гардад.
Шох обилан ҳалок ёбад,
Зар ҷӯяду барг хок ёбад,
Наргис ба ҷамоза[2] барниҳад рахт,
Шамшод дарафтад аз сари тахт,
Бар фарқи чаман алоқаи хок
Печида шавад чу мори Заҳҳок.
Чун боди мухолиф ояд аз дур,
Афтодани барг ҳаст маъзур.
Нозукчигарони боғ ранчур,
Ширинназмакони ток махмур,
Андохта ҳиндуи кадевар[3],
Зангибачагони токро сар.
Сарҳои биҳӣ зи турраи кох
Овехта ҳам ба турраи шох
Себ аз занахе бад-он нигунӣ
Бар нор занах зада, ки чунӣ?
Нор аз ҷиҳати кафидаи хеш
Хуноба чаконда бар дили реш.
Дар маъракаи чунин хазоне
Шуд захмрасида гулситоне
Лайлӣ зи сарири[4] сарбаландӣ
Афтода ба чоҳи дардмандӣ
Шуд чашмзади баҳори боғаш,
Зад бод тапонча[5] бар чароғаш.
Гашт он тани чун гули қасабпӯш
Чун тори қасаб[6] заифу беҳуш,
Савдои дилаш ба сар баромад,
Сарсоми сараш[7] ба дил даромад
Гармои тамуз жоларо бурд,
Боз омаду барги лоларо бурд,

[1] Қорура — шишаи санчиши бавли бемор.
[2] Ҷамоза — шутури тезрав ва даванда.
[3] Ҳиндуи кадевар — боғбон.
[4] Сарир — тахт.
[5] Тапонча — зарба, шаппотӣ, торсакӣ,
[6] Қасаб — як навъ матои нафис, ки аз катон мебофтаанд.
[7] Сарсоми сар — ҳолати ошуфтагӣ, савдоигӣ, парешонхаёлӣ ки наздик ба девонагист.

Табларза шикаст пайкарашро,
Табхол газид шаккарашро.
Болин талабид зодсарваш
В-аз сарв фитода шуд тазарваш[1]
Афтод чунон ки дона аз кишт,
Сарбанди қасаб ба рӯи ӯ хишт.

*(Низомӣ)*

Сарви озоди Лайлӣ аз бемории болин талабид ва тазарваш аз болои сарв фурӯ афтод, яъне мурд ва ба тавре ки дона — хӯша аз ниҳоли худ меафтад, Лайлӣ ҳам афтод ва рӯймоли шоҳӣ ба рӯяш пӯшида гашт.

Бинобар ин шарт нест, ки ташбеҳи мураккаб мутлақо аз ғайри адоти ташбеҳ ташкил ёбад.

Дар ташбеҳоти мураккаб, чунонки дар баъзе мисолҳои болой дида мешавад, гоҳо адоти ташбеҳ низ ба кор меравад, дар он сурат ки ҷумла ҷумлаи мураккаби тобеи монандӣ бошад, дар ҷумлаи пайрав истеъмол меёбад:

Манам хӯ карда бар бӯсаш
Чунон чун боз бар мӯста[2].
Чунон боиг орам аз бӯсаш,
Чунон чун бишканам писта.

*(Рӯдакӣ).*

Боз як намуди дигари ташбеҳи мураккаб мавҷуд аст, ки шоир дар зеҳни худ чизеро ба як чизи дигар муносибе аз ғайри зикри адоти ташбеҳ монанд мекунад. Ин гуна ташбеҳ зеҳнӣ ва тасаввурӣ буда, хеле дилчасп аст. Мо намунаи ин ташбеҳро дар осори Камол, Бедил, Сайидо, Туғрал ва ғайра тасодуф мекунем:

Номи маҳ бурдам шабе, рӯи туам омад ба ёд
Дар дили шаб ҳалқаи мӯи туам омад ба ёд,
Ашкро дидам ба сар ғалтон миёни хоку хун,
Куштагони чашми ҷодуи туам омад ба ёд.
Чун шунидам зикри тӯбӣ гаҳ баланду гоҳ паст,
Эътидоли қадди дилҷӯи туам омад ба ёд.
Мекушудам ҳамчу гул авроқи девони Камол,
Бӯи ҷон омад аз он, бӯи туам омад ба ёд.

*(Камол)*

Шабам дар мотами ҳиҷрон ду абрӯ дар хаёл омад,
Ба сина ҳар куҷо нохун задам, шакли ҳилол омад.

*(Ҷомӣ)*

Фаромӯш набояд кард, ки гоҳо дар дохили ташбеҳи мураккаб якчанд санъати бадеӣ мавҷуд аст. Махсусан истиора, ташхис, ирсоли масал, таносуби калом ва монанди инҳо дида ме-

[1] Тазарв — кирковул, мурғи хурӯсмонанди саҳрой.
[2] Мӯста — тӯъмаи ҷонварон, мурғони шикорӣ.

шавад ва ҳама дар сурати кулл як ташбеҳи мураккабро ташкил мекунанд. Масалан, дар ин байтҳо:

Ба сӯзи ишқ шоҳонро чӣ кор аст,
Ки санги лаъл ҳолӣ аз шарор аст.

Зи дарди ишқ шаҳ бегона бошад,
Ки ҷои ганҷ дар вайрона бошад.

Санъати ирсоли масал иллат ва далели мисраи якумӣ шуда омадааст, яъне ташбеҳи мураккаб ба воситаи ирсоли масал сурат гирифтааст.

Ё ин ки дар ин байти Ҳилолӣ:

Зоҳир аст аз ҳалқаҳои зулф моҳи оразат,
Дар миёни соя он ҷо офтоб афтодааст.

Мазмуни мисраи аввал дар мисраи дуюмӣ боз ҳам барҷастатар ва нозуктар ифода ёфтааст. Офтоб ба ҷои рӯй ва соя ба ҷои зулф истиора шудааст ва гӯё офтоб дар байни соя воқеъ шудааст ва ҷо-ҷо аз байни ҳалқаҳои зулф намоён шуда меистад. Агар дар мисраи аввал ораз ба моҳ ташбеҳ шуда бошад, дар мисраи дуюм рӯй ба офтоб ва зулф ба соя монанд шудааст: дар айни ҳол таносуби калом ҳам нағз риоя шуда ва ҳамааш як ташбеҳи мураккабест, ки мутобиқи воқеъ аст.

Ташбеҳоти мураккаб бештар дар осори бадеии шоироне, ки дар сабки ҳиндӣ шеърсароӣ мекунанд, мушоҳида мешавад. Аз ҷумла Носиралӣ, Бедил, Файзии Ҳиндӣ, Соиб, Ғанӣ, Шавкат ва дигар шоирон буда, мактаби махсуси адабӣ ташкил дода буданд. Ҳатто ин сабк аз Хусрави Деҳлавӣ сар шуда, бо шоирони мазкур камол ёфтааст. Дар сабки ҳиндӣ мушкилписандӣ, таъқид, истиора ва ташбеҳҳои печ дар печи хаёлӣ ҳукмфармост, ки инро шоирони соддданависи лирик намеписанданд. Ҳатто Мушфиқӣ дар як шеъри худ ин сабкро танқиди сахте кардааст.

Аз рӯи маъное, ки дар натиҷаи тағйири ифода ва сохти ҷумла ба амал омадааст, ташбеҳ боз чанд хел мешавад.

### Ташбеҳи баргашта

*(Тафзилӣ)*

Ташбеҳи баргашта он аст, ки шоир аз ташбеҳи худ бармегардад ва монандшавандаро аз монандкунанда афзал мешуморад. Ин навъ ташбеҳро ташбеҳ-ул-марҷӯъ низ меноманд.

Масалан, баъзан шоирон рӯйро ба моҳ ва лола ташбеҳ мекунанд, лекин баъд аз гуфтаи худ баргашта, моҳ «хусуф дорад» ва «лола нопойдор аст» гӯён аз монандкунанда айб меёбанд. Агар ба ибораи дигар ифода намоем, монандшавандаро

аз монандкунанда афзал медонанд. Бинобар он, ин гуна ташбеҳотро ташбеҳоти тафзилӣ ҳам меноманд:

Ба қад гӯй сарв аст дар миёни кабой,
Ба рӯй гӯй моҳ аст барниҳода кулоҳ,
Чу моҳ буду чу сарву на моҳ буду на сарв,
Камар набандад сарву кулаҳ надорад моҳ.

*(Фаррухӣ)*

Сарвро моӣ, валекин сарвро рафтор нест,
Моҳро моӣ, валекин моҳро гуфтор нест.

*(Саъдӣ)*

Ин чо сухани сарв нагӯем, ки паст аст,
Ин чо сухани моҳ нахонем, ки зишт аст.
Мо равза нахонем, ки ҳар чо ту ҳурест,
Савганд ба хоки сари кӯят, ки биҳишт аст.

*(Камол)*

Шамъ аз чӣ чу ман доғи чудой дорад,
Ё нолаву сӯзи ошной дорад.
Ҳар риштаи шамъ бар сари риштаи ман,
Қ-он ришта саре ба равшаной дорад.

*(Киромӣ)*

Бирав, эй наргиси раъно, ту ба ин чашм маноз,
Ноз ро чашми сияҳ бояду мижгони дароз.
Аз гулу лола чӣ ҳосил? Ману он сарв ки ҳаст,
Ҳама шӯхию карашма, ҳама ҳусну ҳама ноз.
Оташирӯи ман оройиши базм аст имшаб,
Бирав, эй шамъ, ту дар гӯшаи хичлат бигудоз!

*(Ҳилолӣ)*

Ман намедонам чӣ сон тасвир созам бо сухан
Рангу бӯи беназири дилкашатро, эй Ватан.
Гар чаман гӯям, надорад қимататро сад чаман,
Ростӣ, гаштӣ биҳишти бемисоли марду зан,
Хубиат дилро кушода чун гулистон мекунад.

*(М. Турсунзода)*

Дар ин мисол мурод мисраи сеюм буда шоир «Ватан»-ро ба «чаман» монанд мекунад, боз аз он бармегардад, ки хубию зебоиҳои Ватанро ҳатто сад чаман ҳам доро нест.

### Ташбеҳи шартӣ

Ташбеҳи шартӣ он аст, ки шоир чизеро ба чизе ба шарт монанд мекунад ва он гоҳ яке аз намудҳои пайвандакҳои шартии «агар», «гар», «ар»-ро зикр менамояд. Масалан, дар ин байтҳо:

Агар мӯре сухан гӯяд ва гар мӯе равон дорад,
Ман он мӯри сухангӯям, ман он мӯям ки чон дорад.

*(Амъақ)*

Чу пил, ар пил бошад одамирӯй,
Чу шеър, ар шер бошад анбаринмӯй.

*(Низомӣ)*

Чун ту ба боғ бигзарӣ, гул нарасад ба бӯи ту,
Лек расад ба қоматат сарв, агар равон шавад.

*(Хусрав)*

Моҳӣ, ар моҳи фалакро аз камон абрӯ бувад,
Сарвӣ, ар сарви саҳиро анбарин гесӯ бувад.

*(Хусрав)*

Аз рӯи моҳият миёни ташбеҳи баргашта ва шартӣ фарқ кам аст, фарқ танҳо дар шакли зоҳирист: Агар гӯем; *«қомати ту сарв аст, вале сарв равон надорад»*, ташбеҳи баргашта мешавад. Агар гӯем, ки *сарв ба қомати ту он гоҳ монанд мешавад, ки равон дошта бошад*, ташбеҳи шартӣ мегардад. Барои равшантар фаҳмидани ин намуди моҳиятан наздик мисолҳои ҳар кадомро бояд ба ҳам муқоиса кард.

## Ташбеҳи акс

Нависанда ду чизро ба якдигар ба таври такрори акс (чаппа) монанд мекунад. Ҳамчун ташбеҳи шаб ба зулф ва зулф ба шаб, наъл ба ҳилол ва ҳилол ба наъл;

Пушти замин чу рӯи фалак гашта аз салоҳ
Рӯи фалак чу пушти замин гашта аз ғубор.
Аз суми маркабон шуда монанди ғор кӯҳ.
Аз ҷисми куштагон шуда монанди кӯҳ ғор.

*(Рашиди Ватвот)*

Шом карда чу субҳ зард либос,
Субҳ карда чу шом тирашиор.

Лола ба рӯи хубат монад, ки сурхрӯй аст,
Рӯят ба лола монад, э-он рӯ ки хол дорад

## Ташбеҳи баробар

*(Тасвия)*

Ташбеҳи баробар он аст, ки нависанда сифатеро баён мекунад, ки ҳам ба ошиқ ва ҳам ба маъшуқ онд аст.

Ин санъатро тасвия мегӯянд, ки ба тоҷикӣ баробар гуфтан аст. Инчунин **муздаваҷ** ҳам меноманд, ки ба маънои ҷуфтшуда меояд.

Мисол аз Мантиқӣ ном шоир:

Як лафз н-ояд аз дили ман в-аз дахони ту,
Як мӯй н-ояд аз тани ман в-аз миёни ту.
Шояд бад-он, ки ояд ҷуфти камони сахт,
З-ин хам гирифта пушти ману абрӯвони ту.
Ширу шабаҳ надидам-мушкин сиёҳу кир
Монанди рӯзгори ману зулфакони ту.
Моно, ақиқ н-орад ҳаргиз кас аз Яман
Ҳамранги ин сиришки ману ду лабони ту.

Ду мисоли дигар аз Мантиқӣ:

Наздики ақл ҳар ду зи як аслу ҷавҳаранд
Лафзи ҳаётбахши туву дурри шоҳвор.

---

Даҳони танги ту омӯхт тангӣ аз дили ман,
Вуҷуди ман зи миёни ту логарӣ омӯхт.

Абдулвосеи Ҷабалӣ гуфтааст:

Пушти хамдидаи ман ҳамнасаби ҷаъди[1] вай аст,
Ҷаъди шӯридаи ӯ ҳамсифати ҳоли ман аст.

Гарчӣ кардӣ ба танам нисбати он мӯи миён,
Бингараш к-аз ғами ин ҷанг чӣ лоғар кардӣ.

*(Камол)*

**Ташбеҳи измор.**

Маънои луғавии измор нуҳуфтан ва дар замир гирифтан мебошад. Нависанда чизеро ба чизе ташбеҳ мекунад, аммо зоҳиран чунон менамояд, ки мақсадаш на ташбеҳ, балки чизи дигар аст ва ҳол он ки дар замир ҳамон ташбеҳ дар назар гирифта шудааст.

Мунчик гуфтааст:

Шӯрида шавам чу ман, бичунбонӣ зулфайн,
Девона бишӯрад, чу бичунбонӣ занҷир.

Муиззӣ гуфтааст:

Гар нури маҳу равшании шамъ туст,
Пас коҳиши сӯзиши ман аз баҳри чист?
Гар шамъ туӣ, маро чаро бояд сӯхт?
В-ар моҳ туӣ, маро чаро бояд кост?[1]

Аз Салмони Соваҷӣ:

Ошиқ агар манам, чаро ғунча дарида пираҳан?
Кушта агар манам, чаро лола бувад ба хун кафан?

---

Гар сарв туӣ, чарост поям дар гил?
В-ар лола туӣ, бар дили ман доғ чарост[2]?

---

[1] Ҷаъд — мӯи пурпечутоб, мӯи ҷингила.
[2] Ин мисолҳо дар айни замон мисоли санъати таааҷҷуб низ мешаванд.

**Ташбеҳ бояд воқеӣ бошад**

Дар адабиёт баробари ташбеҳоти нозуки табиӣ, дилчасп ва зебои реалӣ ташбеҳоти номуносиби дағали ғайритабиӣ ва хунук, ки дар зеҳн ҳисси нафрат ҳосил мекунанд, низ гоҳо дучор меоянд. Масалан, кокул ё гесӯро ба мору занҷир, миёнро ба мӯ, даҳонро ба зарра ва монанди инҳо ташбеҳ мекунанд, ки дағал ва ғайритабиист.

Шоир дар ин байти зерин рӯи маҳбубашро ба ганҷ ва гесӯвонашро ба аждаҳо монанд кардааст:

Дӯш дар маҷлис ҳадиси аждаҳо мерафту ганҷ,
Бар узор афтода гесӯе ба ёд омад маро.

*(Биноӣ)*

Ҳар киро зулфи анбарин бошад,
Мор дар ганҷи ӯ қарин бошад.

Туғрал низ зулф (кокул)-ро ба мор ташбеҳ намудааст:

---

Сухан зи зулфи дарозаш агар кунӣ кӯтоҳ
Ҳадиси турраи ӯро ба пушти мор навис.

---

Гесӯи пурхаму тобаш нигаред,
Гӯиё мор ба ракс омадааст.

*(Лоҳутӣ)*

Ангушти сокӣ аз ғабғаби[1] ғук нармтар,
Зулфи чу мор дар май идӣ шиновараш.

*(Анварӣ)*

Шоир ангушти сокиро дар мулоимӣ ба бағбағаи ғук (қурбоққа) ташбеҳ карда, зулф (гесӯ)-ро ба мор монанд кардааст.

Қамоли Хуҷандӣ ба қатори ташбеҳоти ширин ва барҷаста гоҳо ташбеҳоти хунуке низ дорад, ки ба завқи асрӣ писандида ва форам нест. Аз ҷумла ӯ баъзан лабу даҳони ёрро ба шакар ва холи лаби ӯро ба магас ташбеҳ медиҳад:

Аз сояи парри магас озурда шуд рухат,
Баҳри шакар магар сӯи он лаб парида буд?

Онҷунон сода рухе дорию лағжон, ки бар ӯ
Гар нишинад магасе, афтаду пояш шиканад.

Гар дил зи ҷаври зулфи ту афғон кашида буд,
Айбаш макун ба нола, ки каждум газида буд.

Наканам аз магаси холи ту дил, аз паси марг
Анкабутояду бар хоки мазорам битанад.

Дар байти охир зикри анкабут ба муносибати ташбеҳи хол ба магас аст. Чунки тортанак ба атрофи магас танида онро сайд мекунад.

Муҳимтарин шарти ташбеҳ ин аст, ки ташбеҳкунанда аз ташбеҳшаванда болотар истад, сифат ва хислатҳои чизи ташбеҳкунанда аз чизи ташбеҳшаванда мукаммалтар ва олитар бошад, то ки барои беҳтар намоён шудани хислатҳои чизи ташбеҳшаванда ёрӣ дода тавонад. Нависандагони бузург ҳамеша кӯшиш кардаанд, ки дар тасвир ташбеҳкунандаҳои муносиб ёбанд, чунин монандкунандаҳое пайдо кунанд, ки барои хеле барҷаста тасвир кардани предмети ташбеҳшаванда имконият диҳад.

Чунонки дар мисоли зерин Камол ба муқобили шакарлаб рақиброба магас ташбеҳ кардааст ва таркиби шакари бемагас бисёр муносиб афтодааст:

> Бе захмати рақиб даме бо шакарлабе
> Гар даст медиҳад, магаси бешакар бувад.

Шиблии Нӯъмонӣ дар «Шеър-ул-Аҷам» дар бораи беэътидолии тахайюл фикру мулоҳизаи дуруст ва амалӣ ронда, беэътидолии тахайюлро ба панҷ қисм ҷудо мекунад: беэътидолии тахайюл дар муболиға, таносуби лафзӣ ё иҳом, истиороту ташбеҳот ва ҳусни таълил (далеловарӣ), ирсоли масал. Вай дар бораи беэътидолии тахайюл дар баъзе истиорот ва ташбеҳоти адабиёти классикии форсу тоҷик чунин мулоҳизаҳо овардааст.

Яке аз мавқеъҳои бузурги беэътидолии тахайюл ҳамоно дар истиорот ва ташбеҳот мебошад.

Фаромӯш набояд кард, ки истиора ва ташбеҳ то ҳангоме ки қарибмаъхаз (сарчашмааш наздик) буда, бо аслу воқеият муносибат ва созиш дорад, дар шеър латофат ва зебоӣ падид меоварад, вале вақте ки дар тахайюл беэътидолӣ рӯй овард, он гоҳ ташбеҳот ва истиора фаразӣ ва ғайриамалӣ воқеъ шуда, оқибат ҳолати берун аз мавзӯъро ҳосил мекунад ва ба рӯи бунёдҳои дигаре (мавҳумӣ ва ғайривоқеӣ) қоим мегардад. Чунон ки Мирзо Бедил мегӯяд:

> Табассуме, ки ба хуни баҳор теғ кашид,
> Ки ханда бар лаби гул нимбисмил афтода.

Аслан сурати хаёл ин будааст, ки табассуми маъшуқа аз гули нимшукуфта хушнамотар аст ва ин маъниро шоир ин тавр баён кардааст, ки табассум қотилест, ки барои рехтани хуни баҳор теғ кашидаасту зарбаташ бар гул афтодааст ва аз ҳамон зарбат аст, ки хандаи гул ба ҳоли нимбисмил боқӣ мондааст.

Беэътидолие, ки дар ин тахайюл вуҷуд дорад, ба воситаи истиорот аст: хуни баҳор, теғи табассум ва бисмил шудани

хандан гул истиороти тамоман дур аз матлабанд. («Шеър-ул-Аҷам», ҷилди 4, саҳ. 40).

Шиблии Нӯъмонӣ дар ҷои дигаре мегӯяд, ки Ҷалоли Асир, Шавкати Бухороӣ, Бедил, Носиралӣ ва ғайра аз як гулу булбул девон фароҳам оварда, шеъру шоириро ҷаманистони ваҳму хаёл сохтаанд («Шеър-ул-Аҷам», ҷ. IV, саҳ. 35).

Албатта, тамоми эҷодиёти Бедил бариш шоиреро танҳо аз ваҳму хаёл иборат донистан чандоне дуруст нест ва қисмҳои ҳаётию воқеии шеърҳои ӯ низ бисёр аст. Вале асли мақсади Шиблии Нӯъмонӣ дуруст аст. Дар ҳақиқат дар адабиёти классикии мо ташбеҳу истиораҳое, ки асоси воқеӣ надоранд, низ дучор мешаванд.

Хусусан, дар сабки ҳиндӣ ташбеҳҳои печ дар печи муғлақ пайдо шуд, мушкилписандӣ, таъқид, истиораю ташбеҳҳои хаёлӣ ривоҷ гирифт, ки инро шоирони содданавис намеписандидаанд ва ба муқобили он эътироз мекарданд.

Суханони зерини Рашиди Ватвот чанд аср пештар аз пайдо шудани сабки ҳиндӣ ба муқобили мавҳумотписандӣ гуфта шуда буданд:

«Дар санъати ташбеҳ некӯтар ва писандидатар он бошад, ки агар акс карда шавад ва мушаббаҳ (ташбеҳшаванда), ба мушаббаҳунбиҳи (ташбеҳкунанда) монанд карда ояд, сухан дуруст ва маънӣ рост ва ташбеҳ некӯ. Чун ташбеҳи ҳилол ба наъл ва ташбеҳи наъл ба ҳилол, ва ташбеҳи зулф ба шаб ва ташбеҳи шаб ҳам ба зулф некӯ бувад. Ва агар дар камоли ҳусн бад-ин дараҷа мумкин нагардад, боре бояд чунон ки мушаббаҳ мавҷуде бошад ҳосил дар аён, мушаббаҳунбиҳ мавҷуде бошад ҳосил дар аён. Ва, албатта, некӯ ва писандида нест он чи ҷамоате аз шуаро кардаанд ва мекунанд: чизе ташбеҳ кардан ба чизе, ки дар хаёлу ваҳм мавҷуд бошад, на дар аён. Чунончи, ангишти афрӯхтаро ба дарёи мушкин, ки мавҷаш заррин бошад, ташбеҳ кунанд, на ҳаргиз дарёи мушкин мавҷуд аст дар аён ва на мавҷи заррин».[1]

Оройиши зоҳирӣ ва мураккабии шакл дар адабиёти форсу тоҷик аз асрҳои XI—XII шурӯъ ёфт ва мубориза зидди ин ҳодиса низ аз ҳамон вақт сар шудааст. Муаллифи «Қобуснома» Унсурмаолии Кайковус дар асри XI махсусан талаб карда буд, ки шеър бояд содда бошад ва ба хосу ом маъқул шавад. Вай мегуфт: «Агар ғазалу тарона гӯй, саҳл, латиф ва ба қавофӣ гӯй, ки маъруф бошад ва тозиҳои сарду ғариб магӯй ва бар ҳасби ҳоли ошиқона ва суханҳои латиф гӯй ва амсолҳои хуш ба кор дор, чунон ки осу омро хуш ояд».[2]

Сабки ҳиндӣ инкишофи минбаъдаи мураккабии шакл дар адабиёт буд.

Аз ҳамин сабаб Аҳмади Дониш дар охири асри XIX ба

---

[1] *Рашиди Ватвот*, «Ҳадоиқ-ус-сеҳр», Теҳрон, 1322, саҳ. 313.
[2] Мухтасари Қобуснома, Теҳрон, 1320, саҳ. 211.

муқобили услуби бедилӣ баромад ва шоиронро ба содданависӣ ташвиқ намуд. Пас аз Инқилоби Уктябр шоирони пешқадами шӯравии тоҷик барои ба вуҷуд овардани назми реалистӣ ба муқобили баъзе тарзҳои пештараи тасвир мубориза эълон карданд. Онҳо аз паи ҷустуҷӯи тарзу воситаҳои нави реалистона афтода, дар ин кор муваффақиятҳои намоён ба даст оварданд ва ҳоло бо роҳи навиоварӣ пеш рафта истодаанд.

## ИСТИОРА

Истиора дар луғат ба маънои ба орият гирифтани чизе меояд, вале дар адабиёт як намуди маҷоз буда, ба ҷои як калима истифода шудани калимаи дигар мебошад.

Дар истиора дар асоси монандии ду ҳодиса калимае ба худ маънои маҷозӣ мегирад. Яъне истиора ба ташбеҳ хеле наздик аст, дурусттараш ин, ки дар асоси инкишофи минбаъдаи ташбеҳи пӯшида ҳосил шудааст. Лекин фарқи истиора аз ташбеҳ ин аст, ки дар истиора ташбеҳшаванда зикр намеёбад, балки танҳо ташбеҳкунанда номбар мешавад.

Масалан, агар гӯем, ки «қомати ёри ман мисли сарв аст», ин ҷумла ташбеҳ дорад, зеро ки қомати ёр ба дарахти сарв монанд карда шудааст. Вале агар гӯем, ки «сарви ман омад», дар ин ҷумла «сарв» истиора аст, зеро ба ҷои калимаи «ёр» омадааст. Азбаски қомати ёр мисли сарв аст, мо нагуфтем, ки «ёри ман, ки қомати ӯ мисли сарв аст, омад», балки мухтасаран гуфтем, ки «сарви ман омад» ва дар ин ҷо «сарв» киноя аз ёр аст. Ба ин тариқ, «сарв», ки дар ҷумлаи аввал ташбеҳкунанда буд, дар ҷумлаи дуюм ҷои худи ташбеҳшавандаро гирифт ва ба истиора мубаддал шуд.

Истиора аз ду қисм иборат аст: соҳибистиора ва истиорашаванда. Бояд дар миёни соҳибистиора ва истиорашаванда алоқаи монандӣ дар атвор, кирдор, сифату хислат мавҷуд бошад. Масалан:

«Магар қозикалон намедонист, ки гургонаш ба аробакаш тӯҳмат карда истодаанд, медонист ва дида истода онҳоро ба ин даъво ҳақдор мешумурд, чунки худаш пуштибони ин гургон буд» *(С. Айнӣ)*.

Дар ин мисол калимаи «гургон» ба ҷои одамони балохӯри қозикалон, ки дар тороҷу ваҳшоният ба гург монандӣ доранд, омадааст. Пас гургон истиорашаванда ва одамони қозӣ соҳибистиора мебошанд.

Истиора аз ташбеҳ дида мӯҷаз ва барҷастатар буда, дар ифодаи эҳсосот ва тасвири ягон лавҳаи ҳаёт ва табиат беҳтарин воситаи бадеӣ мебошад.

Дар мисоли боло калимаи гургон ба ҷои одамони балохӯри ваҳшии қозикалон омадааст. Агар гургон нагуфта одамо-

ни қозӣ гуфта мешуд, таъсири матлубро ба хонанда намебахшид, вале вақте ки калимаи гург ба назар вомехӯрад, дар тасаввури хонанда ва шунаванда як лавҳаи бераҳмӣ, даррандагии гург ва ба муқобили ӯ манзараи ҷабру ситам дидани аробакаш ҷилвагар мегардад, бинобар ин, аз як тараф, дар дили хонанда нисбат ба қозикалон ва одамони ӯ ҳисси нафрат ҳосил шавад, аз тарафи дигар, нисбат ба аробакаши зулмдида ҳисси ғамхорӣ, раҳмдилӣ пайдо мешавад.

**Истиораи равшан**

Агар соҳиби истиора вогузор шавад, яъне зикр наёбаду танҳо истиорашаванда мазкур гардад, онро **истиораи равшан ё истиораи биттасреҳ** меноманд.

Яке аз намудҳои истиора аз он иборат аст, ки дар ҷумла ва байт ба ҷои чизе калимаи дигаре зикр меёбад. Масалан, дар ин байти Низомӣ:

Барафрӯхт он моҳ чун офтоб,
Фурӯ рехт бар гул зи наргис гулоб.

Дар ин байт калимаҳои «моҳ», «гул», «наргис» ва «гулоб» ба маънои аслии худ наомадааст. Моҳ ба ҷои дилбар, гул ба ҷои рӯй, наргис ба ҷои чашм ва гулоб ба ҷои ашк омадааст. Шоир гуфтан мехоҳад, ки аз чашми наргисмонанди дилбар ба рӯи ӯ, ки мисли гул аст, ашк рехт. Лекин ташбеҳшавандаҳо — ёр, рӯй, чашм ва ашк, ки дар айни замон соҳибистиора ҳастанд, зикр нашудаанд, моҳ, гул, наргис ва гулоб ҷои онҳоро гирифта истиора шудааст.

Дар байти зерини Асадӣ низ истиора ҳаст:

Маҳаш мушксову шакар майфурӯш,
Ду наргис камонкаш, ду гул диръпӯш

Дар ин ҷо маҳ ба ҷои рӯй, мушк аломати зулф, шакар ба ҷои лаб, наргис ба ҷои чашм, камон ба ҷои абрӯ, ду гул ба ҷои ду рухсора, диръ[1] ба ҷои зулф омадааст ва калимаҳои сондан, майфурӯшӣ, кашидан, пӯшидан аз феълҳои таносубии онҳост.

Дар ин байт соҳибистиораҳо,, ки рӯй, лаб, чашм, абрӯ, рухсора, зулф аст, номбар нашудаанд. Шоир худи ин предметҳоро номбар накарда, ба ҷои онҳо калимаю ибораҳоеро овардааст, ки сифати ин предметҳоро ба хубӣ фаҳмонда метавонад.

Дар байти зерин (аз «Ҳафт қулзум»):

---

[1] Диръ — зиреҳ.

Лӯлӯ[1] аз наргис фурӯ бориду гулро об дод,
В-аз тагарги[2] рӯҳпарвар молиши уннob[3] дод.

Лӯлӯ киноя аз ашк, наргис киноя аз чашм, гул киноя аз рухсора, тагарг киноя аз чакраҳои ашк ва уннob киноя аз лаб аст. Шоир мехост гӯяд, ки аз чашми гирён ашк рехту рухсораро тар кард ва чакраҳои оби дида ба лаб расид. Вале ӯ ин матлабро дар ҷомаи сухани образноки бадеӣ ва ба воситаи истиора баён кардааст. Рухсору лаби ёрро тар кардани оби дида ба назари шоир чунин намудааст, ки гӯё наргис аз лӯлӯ гулро об дода истодааст ва жола уннобро молиш медиҳад. Бинобар ин шоир ҳодисаи аслӣ (аз ашк тар шудани лабу рухсори ёр)-ро баён накарда, он манзараеро, ки ин ҳодиса ба пеши назари ӯ ҷилвагар намуд, тасвир кардааст. Яъне ба ҷои ашк лӯлӯро гирифтааст, ба ҷои чашм наргисро, ба ҷои рӯй гулро, ба ҷои донаҳои ашк тагаргро ва ба ҷои лаб уннобро гузоштааст. Инҳо (лӯлӯ,, наргис, гул, тагарг, унноб) истиорашаванда ҳастанд, муносибате, ки онҳо байни худ доранд, як лавҳаи бадеиро ба вуҷуд меорад, ки тамоми латофат ва зебоиҳои ҳодисаи аслӣ (яъне аз ашк тар шудани лабу рухсори маҳбуба)-ро хеле барҷаста нишон дода метавонад. Ин байт зоҳиран гӯё пейзаж аст ва як манзараи табиатро тасвир мекунад, вале аслан шоир ҳолати дилбарро ба як ҳодисаи табиат монанд кардааст ва ё дурусттар, ин, ки ба воситаи як манзараи табиӣ ҳолати дилбарро тасвир намудааст. Тасвири манзараи зебои табиат ба муаллиф имконият додааст, ки ҳолати ёри худро дар пеши назари хонанда беҳтар ва барҷастатар ҷилвагар намояд.

Мисоли дигар:

Нест лаъли ӯ бурун аз чашми гавҳарбори ман,
Оре, оре гавҳари мақсуд бар соқӣ ҷарост?

*(Камол)*

Дар ин байт лаъл ба ҷои лаб гузашта ва ба ҷои резандаи ашк калимаи гавҳарбор омадааст.

Ё ки дар ин байти Мулҳам:

Маро аз гиряи шабҳо нашуд ҷуз дарди сар ҳосил
Ба хуни дил абас парвардаам ин тифли бадхӯро.

Тифли бадхӯ ба ҷои оби дида омадааст. Шоир оби дидаро ба тифли бадхӯ аз он ҷиҳат монанд кардааст, ки ба чашм наменстад, балки чун кӯдаки гирён бесаранҷом буда, ба тарафи домаи медавад — мечакад.

Дар ин шеъри Ҳофиз **тӯтиёни Ҳинд** киноя аз шоирони форсзабони Ҳинд ва **қанди форсӣ** киноя аз шеъри Ҳофиз аст:

---

[1] Лӯлӯ — дур, марворид.
[2] Тагарг — жола.
[3] Унноб — навъе аз санҷид, меваи дарахти челон.

Шаккаршикан шаванд ҳама тӯтиёни Ҳинд
З-ин қанди порсӣ, ки ба Бангола меравад.

**Истиораи пӯшида**

Баъзан нависанда истиорашавандаро зикр накарда ба ҷои он ягон узв, ягон сифат, хулқ, хислат ва аломати онро ба таври изофат ба соҳибистиораи худ мебандад. Масалан, дар ибораҳои *сари хуш, қадами фикр, дасти саодат*, ки баъзан дучор меоянд, ҳуш, фикр, саодатро шахс фарз карда, сар, қадам, дастро, ки як узв ё амали инсон аст, ба таври изофат ба соҳибисториаи хуб нисбат додаанд. Инчунин *панҷаи зулм* гӯем, зулмро ба як ҷонвари даррандаи хунхор монанд карда, панҷаро ба таври изофат ба зулм мебандем. Ё ки худи истиорашаванда ба соҳибистиораи худ ба таври изофат баста мешавад, ки инро **истиораи изофӣ** ва ё **истиораи киноягӣ низ** мегӯянд.

Масалан, дар ҷумлаи зерин: «Лекин дар пешонӣ, гирди лаб ва кунҷи чашмонаш дасти қаттолу бераҳми умр, андак бошад ҳам, аз гузаштан худ осор мондааст» *(Ҷ. Икромӣ)*.

Ин ҷо ибораи «дасти қаттолу бераҳми умр» истиора аст, зеро умри инсон гӯё одаме тасаввур шудааст, ки даст дорад. Нависанда нагуфтааст, ки дар пешонӣ, гирди лаб ва кунҷи чашмони қаҳрамон андак чин пайдо шуда буд, балки сухани образноке сохта, пайдо шудани оҷингро кори дасти бераҳми умр ҳисоб кардааст.

Ё ки шеъри зеринро гирем:

Саҳаргоҳон, ки булбул дар наво шуд,
Гул аз шодӣ шукуфту ғунча во шуд.
Шумо, эй булбулони боғи мактаб,
Саҳаргоҳон набояд хуфт ҳар шаб.
Шумо ҳам дар наво оед бояд,
Ки то аз боғи маъни гул кушояд.
Саҳаргоҳон гулистони дабистон
Тароватбахш бошад чун гулистон.

*(С. Айнӣ)*

Дар байти дуюм, дар таркиби «булбулони боғи мактаб» калимаи булбулон ба ҷои талабагон истиора шудааст, ки нисбат ба таркиби боғи мактаб истиорашаванда мебошад. Инчунин «боғи мактаб» низ таркиби истиораи изофӣ буда, истиорашаванда — боғ бо соҳибистиораи мактаб ба таври изофат баста шудааст. Пас, таркиби «боғи мактаб» ҳам истиораи пӯшида аст. Инчунин «боғи маънӣ» истиораи пӯшида буда, боғ, ки истиорашаванда аст, ба соҳибистиораи худ — маънӣ баста шудааст.

Чунон ки гуфта шуд, истиора аз ташбеҳ дида дар ифода кардани мақсад ба таври мӯҷаз ва латиф хизмат мекунад.

Дар мисоли боло агар ба ҷои «панҷаи зулм», танҳо худи зулмро гӯем, як сухани оддӣ ва камтаъсир шуда мемонад. Бинобар ин, нависанда барои фарқ кардан аз сухани оддӣ ифодаи боз ҳам муассиртар ва равшантаре ба кор бурда «зулм»-ро ба ҳайвони бераҳми дарранда монанд мекунад, яке аз узвҳои бадтарин ва хунхори онро, ки панҷа аст, ба таври изофат ба зулм мебандад ва ин ифода аз ифодаҳои оддӣ фарқ мекунад.

Инчунин «бачаҳо, аз хоб барвақт хезед, ба мактаб равед», гӯем, як ҷумлаи оддӣ ва ғайрибадеӣ буда, таъсири матлубро иҷро карда наметавонад. Пас, С. Айнӣ ҳам мактабро ба боғи шукуфон монанд карда ва бачагони мактабиро булбул фарз карда, муддаоро дар як сурати бадеии зебо ба таври истиора ифода намудааст.

Мисоли дигар:

На *дасти сабр*, ки дар *остини ақл* барам,
На *пои ақл*, ки дар *домани қарор* кашам.

*(Саъдӣ)*

Истиора бо яке аз ин ҳиссаҳои нутқ ташкил мешавад:

1. Аз исм ташкил мешавад. Ҳамчун: гули рухсор, кулоҳи шукуфа, сарви қомат, дурри дандон, лаъли лаб, наргис:

Шукуфа бар сари шоҳ аст ҳамчу оврзи ҷонон,
Бунафша бар лаби ҷӯй аст, чун ҷарроран[1] дилбар.

*(Абдулвосеи Ҷабалӣ)*

Ҷаррора, ки исм аст, ба ҷои зулф омадааст,

2. Бо исми маҷозӣ ва сифат ташкил меёбад:

Дар осмони пурсафо,
Дар шаҳрҳои дилкушо,
Бар даштҳои беканор,
Дар боғҳои обшор,
Бар кӯҳсори нуқрапӯш,
Ҳам баҳрҳои пурхурӯш.
Ҳар ҷо кушоянд болу пар
Дар хизмати насли башар
*Симурғи пӯлодии* мо,
Ҳомии озодии мо.

*(А. Деҳотӣ)*

3. Бо феъл ташкил мешавад:

То нагирияд тифл, кай нӯшад лабан[2],
То нагирияд абр, кай хандад чаман?

*(Румӣ)*

---

[1] Ҷаррора — навъе аз каждум, киноя аз зулф.
[2] Лабан — шир.

Дар ин ҷо феъли «гиристан» ба ҷои боридан ва «хандидан» ба ҷои шукуфтан омадааст.

Аз шӯриши оҳи ман ҳама шаб
Бодоми ту дӯш ногунуда.

*(Хоқонӣ)*

Дар ин мисол бодом ба ҷои чашм истифода шуда, ғунудан (хобидан), ки хоси чашм аст, ба бодом нисбат дода шудааст, вагарна дар сурати ҳақиқӣ ғунудан аз доираи хусусияти бодом берун аст.

Дар ин байти устод Рӯдакӣ ба ҷуз он ки истиора бо феъл ташкил ёфтааст, санъати ташбеҳ, тазод, талмеҳ, ташхис, таносуби калом ва як навъ намуди санъати мусаҷҷаъ низ вуҷуд дорад:

Бихандад лола бар саҳро ба сони чеҳраи Лайло,
Бигирад абр бар гардун ба сони дидаи Маҷнун.

4. Бо зарфи ҳол (феъли ҳол) ташкил меёбад:

Аз он гулшан дили густохи мо гул чида меояд,
Ки чашми боғбон он ҷо зи худ пӯшида меояд...
Канори баҳр киштиро камингоҳи хатар бошад,
Аз он доим нафас аз дил ба лаб ларзида меояд.
Ба мӯе метавон сад кӯҳро бардоштан, Соиб,
Зи дил то бар забон як нуктаи санҷида меояд.

Дар ин шеър феълҳои гул чида, пӯшида, ларзида, ки қофия шуда омадаанд, феълҳои ҳолианд, ки дар ғайри маънои аслӣ, ба маънои истиорагӣ омадаанд.

Даме ки дилбарам монанди гул ханида меояд,
Умеди тоза дар дил, нури нав дар дида меояд.
Танашро дода бо пироҳани абрешимин оро
Гумон созӣ, ки гул дар барги гул печида меояд.
Баҳори рӯзгораш рангу бӯи сад чаман дорад,
Рухаш гул-гул шукуфта, хотираш болида меояд.
Камоли ҳусни ишқу обрӯ акнун насиби ӯст,
Гули боғи муроди хештанро чида меояд.
Ба ҳар ҷо, ки равад, бо як нигоҳи сеҳрангезаш
Тамоми аклу ҳуши ошиқон дуздида меояд.

*(М. Турсунзода)*

Печида, болида, чида, дуздида дар маънои маҷозии истиорагӣ кор фармуда шудааст.

Ғайр аз инҳо дар забони халқ дар миёни гуфтугӯи оддӣ низ мисолҳои истиораи равшан ва пӯшидан бо исм, бо феъл, бо сифат ҳар замон ба гӯш расида меистад:

1. Тулум омад (яъне одами фарбеҳ омад).

2. Гул ба гул, хор ба хор (гул ба ҷои ҷавон ва хор ба ҷои пир истиора шудааст).

3. Ин қадар аз пушти амалатон напарред (истиора бо феъл ташкил шудааст).

4. Ба ҷанги зану шӯ остона хандидааст (бо феъл ташкил шуда, муваққатӣ будани ҷанги зану шӯйро нишон медиҳад).

5. Чашми рӯз накафида ба кор рафт (бо исм ва феъли ҳол ифода шудааст).

6. Қори шаб — ханда рӯз (бо исм ташкил шудааст).

7. Шохи ҷавониат нашиканад (истиораи пӯшида буда, бо исм ва феъл ташкил ёфтааст).

8. Хунук рӯи касро мелесад (бо феъл).

9. Монанди ибораҳои «Рӯи анор барин сурхаш куртаи атласаш кати ҷанг мекунад» бисёр аст, ки маънои «рӯи сурхи анормонанд бо куртаи атласи сурх баҳам рақобат мекунанд» гуфтан аст.

Ин мазмунро М. Турсунзода ба ин тарз ба кор бурдааст:

Рӯят, ки ҳамеша лоларанг аст,
Бо куртаи атласат ба ҷанг аст.

Қамоли Хуҷандӣ ин мазмунро, яъне феъли мураккаби «ҷанг андохтан»-ро дар ғайри маънои аслӣ — дар маънои истиорагӣ ба таври хеле хушрӯ ва дилҷӯ истеъмол намудааст:

Нисбат макун он оразй зебо ба гули сурх,
Гулро ба гул аз боди сабо ҷанг маандоз.

Бояд қайд кард, ки дар «Тарҷумон-ул-балоға», «Ҳадоиқ-ус-сеҳр», «Ал-мӯъҷам» ба истиора мавқеи бисёр тангу маҳдуд дода шуда, қисми муҳимми он, ки иборат аз истиораи биттасреҳ (истиораи равшан) мебошад, бо номи ташбеҳи муканнио (киноягӣ) дар қатори ташбеҳ зикр шудааст ва истиора дар доираи танг монда, танҳо истиораи муканнио (пӯшида) баён шудаасту бас. Аммо дар «Ғиёс-ул-луғот» ва асарҳои дигари мутааххирин ба истиора мавқеи муҳим ва васеъ дода шуда, истиораи равшан, ки онро дар боби ташбеҳ ба номи ташбеҳи муканнио зикр мекарданд, бо номи истиораи биттасреҳ зикр шудааст, ки хеле ба ақлу мантиқ наздик аст.

Ҳақиқатан ҳам истиора ба ҷои чизе ба орият, яъне ба таври амонат зикр кардани чизест ва онро аз ташбеҳ фарқ кунондан лозим аст.

Дар «Мезон-ул-авзон — лисон-ул-қалам»[1] барои ташбеҳи пӯшида (киноягӣ) байти зеринро мисол овардааст:

Гоҳ бар моҳи дуҳафта гарди мушк орӣ падид,
Гоҳ мар-хуршедро дар ғолия пинҳон кунӣ.

[1] Таълифи Абдулқаҳҳор бинни Исҳоқ мулаққаб ва мутахаллис ба Шариф буда, доир ба арӯз, қофия ва бадеъ аст, ки мухтасари «Ал-мӯъҷам» мебошад, ин асар дар Теҳрон соли 1337 ҳиҷрии шамсӣ чоп шудааст.

Гуфта мешавад, ки «мақсуд аз моҳи дуҳафта ва хуршед сурати маҳбуб аст ва мурод аз ғолия ва мушк зулфи ӯст».

Ва ҳол он ки ин на ташбеҳи пӯшида (киноягӣ), балки худи истиораи равшан (биттасреҳ) мебошаду бас. Зеро ба ҷои рӯй моҳи дуҳафта ва хуршед, ба ҷои зулф (мӯй) ғолия ва мушк зикр ёфтааст. Аз ин рӯ ташбеҳи пӯшида ва истиораи равшанро бо муқоиса фарқ бояд кард.

## МУБОЛИҒА

Гоҳо нависанда дар тасвир ва ситоиши чизе аз ҳадди табиӣ ва аслӣ мебарояд, онро калонтар ва ё хурдтар карда нишон медиҳад, дар таъриф ба болотарин нуқта мебардорад ва ё ин ки ба пасттарин дараҷа мефарорад, ки ин ҳолати тасвир муболиға ном дорад. Дар забони халқ муболиға болобардорӣ ва муҳобот номида мешавад.

Намунаҳои зерин барои муболиға мисолҳои барҷастае мебошад:

Як наҳӯд каллаву даҳ ман дастор,
Ин каму беш чӣ маънӣ дорад?!

*(Бедил).*

Зи анбӯҳи мардум дар он анҷуман
Набуд лек як ҷои сӯзан задан

*(С. Айнӣ)*

Дар фазои тира овози чавон
Рафта то авҷи Сурайё барқсон.

*(М. Турсунзода).*

Бар ҳар дили инсон суханат баски писанд аст,
Чун кӯҳи Бадахшон сарам аз шавқ баланд аст

*(М. Турсунзода)*

Дар ин мисол С. Айнӣ ифодаи муболиғаомезеро дар мавқеи худ ба кор бурдааст. Ин тавр таъбир, ифода, зарбулмасал ва мақолҳои халқӣ, ки муболиғаро ифода мекунад, ба таври талмеҳ дар адабиёт бисёр мешавад:

«Қишлоқ холӣ буд, гӯё ки дар он пашша пар намезад» *(Р. Ҷалил).*

— «Чӣ карда метавонӣ?!

— Устухонатро элакӣ карда атола мепазам!» *(Р. Ҷалил).*

Гоҳо дар ин гуна тасвирот муболиға табиӣ ва ба ақлу мантиқ мувофиқ воқеъ шавад ҳам, гоҳо ғайритабиӣ, берун аз доираи ақл ва мантиқ ва ғайриреалӣ воқеъ мешавад.

Агар муболиға ба ақлу мантиқ мувофиқ ва ҳаётӣ бошад, муболиғаи **таблиғ** ё ки танҳо муболиға меноманд. Агар муболиға ба ақл мумкин буда, вале ба одату воқеъ мумкин на-

бошад, онро муболиғаи иғроқ, ё ки мухтасаран **иғроқ** мегӯянд. Лекин агар муболиға на ба ақлу муҳокима ва на ба одату ҳаёт мувофиқ наояд, муболиғаи ғулӯ (ғулувв) ном медиханд ё ки кӯтоҳ карда **ғулӯ** мегӯянд.

Барои иғроқ ва ғулӯ бар вачҳи зер мисол оварем:

Е самову замин тагурӯ шуд,
Моҳ ду паллаи тарозу шуд.

*(М. Турсунзода).*

Ин тасвир аз қабили муболиғаи иғроқ аст, ҳарчанд тагурӯ шудани осмону замин ва ҳамчун ду паллаи тарозу шудани моҳ дар ҳаёт дида нашуда бошад ҳам, аз рӯи тасвироти балей ақл ва мантиқ қабул менамояд. Яъне дар амал ва ҳақиқат ин ҳодиса рӯй надода бошад ҳам, бинанда чунин тасаввур мекунад.

Мисол барои муболиғаи ғулӯ:

Зи сумми сутурон дар он паҳндашт
Замин шаш шуду осмон гашт ҳашт.
Буни найзаву қуббаи боргоҳ
Фурӯ шуд ба моҳию баршуд ба моҳ.

*(Фирдавсӣ).*

Фирдавсӣ дар байти аввал (ки Ғиёс ба Низомӣ нисбат додааст), майдони ҷангро тасвир карда мегӯяд: аз суми аспон чунон гарду ғубор хест, ки як қабати замин кам шуда ба қабати осмон илова гардид ва дар натиҷа замин шаш кабат монду осмон ҳашт табақа шуд.

Дар мисоли дуюм Фирдавсӣ мегӯяд: буни найза ба замин чунон фурӯ рафт, ки рафта ба пушти моҳӣ[1] ва қуббаи боргоҳ аз баландӣ ба моҳ рафта расид.

Мирзо Абдулкодири Бедил дилвасей ва дилтангии худро ба таври муболиғаи ғулӯ тасвир намудааст, ки на ба ақлу мантиқ ва на ба одату ҳаёт мутобиқ намеояд:

Нӯҳ фалак дар вусъатободи дили девонаам
Ҳамчу халхоле,[2] ки дар пои магас тангӣ кунад.

Дар ҷои дигар:

Дилам аз ғусса танг омад, ки чашми мӯр пеши ӯ
Бувад баҳре, ки дар ҷавфи хубобаш осмон гунҷад.

Дар мисоли аввал шоир гуфтааст, ки дили ӯ чунон васеъ аст, ки нӯҳ табақаи осмон дар назари ӯ чун халхолчае мена-

---

[1] Аз рӯи таълимоти динӣ гӯё замин ба шохи гов, аммо гов ба пушти моҳӣ ва моҳӣ дар об истодааст.

[2] Х а л х о л — ҳалқаи нуқра ё тиллои зангдор, ки занон ба пой мебанданд ва дар вақти рақс овоз медиҳад.

мояд ва чунон халхоли хурд менамояд, ки онро ба пои магас ҳам гузарондан мумкин нест. Ин муболиғаест, ки аз иғроқ ҳам гузашта ба дараҷаи муболиғаи ғулӯ расидааст.

Дар байти дуюм Бедил аз ғаму ғусса дилтанг шудани худро ба тарзи ғулӯ тасвир кардааст. Дили шоир чунон танг шудааст, ки чашми мӯрча дар пеши дили ӯ мисли баҳри азимест ва чунон баҳри азимест, ки дар ҳубоби[1] он осмон мегунҷад. Дар ин байт ҳам шоир дар санъати ғулӯ доди сухан додааст.

Ин байти Тоҳираи Насафӣ низ мисоли ғулӯ шуда метавонад:

Меравад аз фироқи ту хуни дил аз ду дидаам,
Даҷла ба даҷла, ям ба ям[2], чашма ба чашма, ҷӯ ба ҷӯ.

Ибора ва ифодаҳои муболиғадор гоҳо моҳияти ҳақиқатро нишон медиҳанд, гоҳо аз ҳудуди ҳақиқат мелағжанд, ки он гоҳ муҳокимаи мантиқӣ онро қабул намекунад. Аммо бо ҳамаи ин хонанда аз он муболиға, иғроқ ва ғулӯҳо завқи бадеӣ гирифта, дар хусуси ҳолат ва чигунагии он ба таври возеҳ тасаввур ҳосил мекунад ва аз маҳорату санъат ва суханбозиҳои нависанда мафтун мегардад.

Порчаҳои зерин низ мисоли муболиғаи таблиғ, иғроқ ва ғулӯ мебошанд.

Бо сиришкам Даҷлаву Ҷайҳун ду рӯди ошност,
Аз ду рӯди дидаи мо бод ёрокро дуруд[3].

*(Камол).*

Кӯҳ аз сели сиришкам дар садо омад, бале,
Гиряи ман сангро дар нолаи зор оварад.

*(Ҳилолӣ)*

Барҳазар бош имшаб, эй ҳамсояи байтулҳазан[4]
Қ-аз сиришки чашми ман девор нам хоҳад кашид.

*(Нури Баҳои Ҷомӣ)*

Нашъаи сад хум шароб аз чашми мастат ғамзае
Хунбаҳои сад чаман[5] аз ҷилваҳоят як адо.

*(Бедил)*

Эй мир, оламе зи атои ту баҳраманд,
Лутфат чаро кунад ба мани хаста моҷаро?
Аспе, ки аз барои ман инъом кардаӣ,
Он ҳам ба Каҳкашони фалак мекунад чаро.

*(Сайидо)*

---

[1] Ҳубоб — қублачаи рӯи об, ки дар вақти борон пайдо мешавад.
[2] Ям — дарё.
[3] Дуруд — салом.
[4] Байтулҳазан — хонаи ғам, маҷозан хонаи ошиқ.
[5] Ё ки «сад чумон».

Ба мӯе метавон сад кӯҳро бардоштан, Соиб,
Зи дил то бар забон як нуктаи санҷида меояд.

*(Соиб)*

Зи интизори қудумаш чунон гиристаам,
Зи ашки дидаи ман рӯи олам об гирифт.

*(Сироҷии Бухорой)*

Дар забони халқ низ дар соҳаи муболиға ифодаҳои аҷоиб ва барҷастае ҳаст. Аз он ҷумла, намунаҳои зеринро нақл намоем:

1) Замин кафидасту одам баромадаст.

2) Ба сараш санги осиё гашт-мӣ? Ин маънӣ дар шеър ин тавр истифода шудааст.

Бар сарам хоҳанд гардонанд санги осиё,
Дар раҳат собит намоям ваъдаи мардонаро

*(М. Турсунзода)*

3) Ба осмон барой, аз поят мекашам, ба замин дарой — аз гӯшат.

4) Дунё ба сараш фурӯ рафт.

5) Ба ҳавли даҳанаш оши палав мепазад.

6) Ба девор занад, қаламаро гирифта мехезад.

Ин муболиғаҳои халқиро муболиғаҳои киноягӣ номидан ҳам мумкин аст.

## ТАВСИФ

Нависанда барои тасвир кардани ягон воқеа, касе ё чизе гоҳо сифатеро меорад, ки яке аз муҳимтарин хусусиятҳои он воқеа, он касе ё чизеро хеле барҷаста нишон медиҳад.

Ҳамин гуна муайянкунандаи бадей, ки муҳимтарин хусусияти ҳодисаро таъкид менамояд, тавсиф номида мешавад.

Масалан, сифатҳое, ки дар байтҳои зерини Ҳилолӣ омадаанд, хислатҳои асосии предмети тасвиршавандаро тавсиф кардаанд:

Эй модари меҳрубон, чӣ кардӣ?
Бо ошиқи нотавон чӣ кардӣ...
Дар оташи ҷонгудозам имрӯз,
Ё раб, чӣ кунам, чӣ созам имрӯз?

Дар забони тоҷикӣ бисёр калимаҳое ҳастанд, ки як ё якчанд сифати муайян доранд ва ин калимаҳо аксаран бо ҳамин сифатҳои худ якҷоя кор фармуда мешаванд.

Масалан, шери жаён, пили дамон, сарви равон, гули хандон, модари мушфиқ (ё меҳрубон), фарзанди азиз ва ғайра. Ин тарз калимаҳое, ки ба сифати доимии ягон исм табдил ёфтаанд, низ ба қатори тавсиф дохил мешаванд.

Дар банди 1-уми шеъри «Суруди ман» М. Турсунзода ду санъати шеъриро кор фармудааст: тавсиф ва ташбеҳи мутлақ:

Сурудам — ҳофизи рози дили ман,
Аниси булбуловози дили ман,
Уқоби тезпарвози дили ман.
Адиби нуктапардози дили ман.
Ба обуранги нав овоз сар кун,
Сар овози нав аз банди ҷигар кун!

**Сифатчинӣ**

*(Тансиқи сифот)*

Баъзан барои тавсиф ва тасвири касе ё чизе ба таври болобардорӣ ва ё бо роҳи сарзаниш сифатҳои муносиб барои як мавсуф қатор чида мешавад, ки ифодаро қувват медиҳад. Ин гуна санъатро, ки сифатҳо паси ҳам чида шуда омадаанд, дар осори балоғати классикӣ тансиқи сифот меноманд, ки маънояш сифатчинӣ гуфтан аст. Сифатчинӣ бештар дар як байт ва гоҳо дар ду-се байти алоқадор, ҳатто баъзан дар тамоми як ғазал воқеъ мешавад.

Чанд мисол аз Низомӣ:

1. Шигарфе[1], чобуке, чусте, далере,
Ба ҳар оҳу ба кина тундхӯе.

2. Шакархандае рост чун найшакар
Латифу хушу сабзу ширину тар.

Мисол аз Ҳофиз:

1. Ширинлабе, шакардаҳоне, сарвқомате,
Кӯтаҳ кунам ҳадис — ба хубӣ қиёмате...

2. Дилам рабудаи лӯливашест шӯрангез,
Дурӯғваъдаву қаттолвазъу рангомез...

Мисол аз Восифӣ:

Ситамгаро, фалако, каҷраво, ҷафокоро!
Нагӯямат, ки маро мулку подшоҳӣ деҳ!
Туию кӯҳнаработе ҳароб бар сари роҳ
Зи ҳар ки хоҳӣ ситону ба ҳар ки хоҳӣ деҳ.

Мисол аз Сайидо:

Чӣ нон? Рухсори хубони гуландом.
Чӣ нон? Дар чарбу нармӣ мағзи бодом,
Бувад сурху сафеду пухтаву нарм,
Кунад савдои ӯ бозорро гарм.

---

[1] Шигарф — аҷиб, ғалатӣ, ин ҷо ба маънои шӯх.

Мисоле аз Фавқӣ ном шоире, ки тақрибан дар асри XVII зиндагӣ кардааст, дар баҳри тавил[1] санъати сифатчиниро бао кор бурдааст:

Дӯш сармаст ба гулгашт саҳаргаҳ шуда будам, ки яке сарвқаде, лоларухе, ҳуру парӣ, лабшакаре, симбаре, турфа нигоре, ки хиромидану рафтору шакарханда-ву гуфтору ду чашмаш ба фусун — ҳар як аз инҳо ба ҷудоӣ бирабоянд зи ошиқ дилу ҷонро.

Гуфтам: эй ҷони ҷаҳон, сарви равон, мӯрмиён, пистадаҳон, абрӯкамон, ҷумла ҷаҳон сарфи қадамҳои ту созам, агар аз роҳи яқин банданавозӣ бикунӣ, бар сару чашмам қадаме ранҷа намоӣ, ки бувад боиси хушҳолию фархундагию айни сарафрозии ин мухлиси дерини шуморо.

Охируламр ба сад нозу карашма ба хиромидану рафтор даромад, ки ту гӯӣ магар ин кабки дарӣ ё ки тазарвест, ки дар боғи ҷинон ҷилвакунон бо ҳаракоту сақаноту ба табассум ҳамагӣ сайд кунад шоҳу гадоро.

Дар таҳи гулбуни наврустаи пероста биншасту бигуфто, ки ҳало, ошиқи побастаи ман, пеш биёр он чӣ ту дорӣ зи шаробу зи кабобу газак, аз қанду наботу шакару себу анору биҳию олуву шафтолуву гулқанд, зи ҳар навъ, ки бошад, ба назар ор, ки то ҳар ду ба ҳам хандазанон, айшкунон ҷуръа бинӯшему хурӯшем, ки кайфияту шавқи дигар аст ин ман гулталъати фархундан монанди шафақ сурхлиқоро[2].

## ТАЗОД ВА МУҚОБИЛА

Яке аз пуртаъсиртарини воситаҳои тасвироти бадеӣ ҳамоно муқобил гузоштани ду фикр ба ҳамдигар аст ва ё бо таъбири дигар гӯем, сифат хислатҳои ду кас ва ё ду чизро ба таври муқоиса ба ҳам муқобил гузоштан аст, ки санъати тазод ва муқобила (мутобиқа) ном дорад.

Аз каҷӣ афтӣ ба каму костӣ,
Аз ҳама ғам растӣ, агар ростӣ.

*(Низомӣ)*

---

[1] Баҳри тавил — шеъре, ки мисраҳои он хеле дароз аст ва ҳар мисраъ бо як нафас кашидан хонда мешавад. Ҳарчанд ин мисол чандоне қимати бадеӣ надорад, чун намунаи ин қабил шеърҳо бо ҷавонон хотиринишон намудани онро лозим донистем.

[2] Ниг, ба баҳри тавил, саҳ. 320.

Дар ин байт каҷӣ ба ростӣ ва афтодан ба растан (халос шудан) муқобил гузошта шудааст. Шоир ду хислатеро, ки зидди якдигаранд, ба ҳам рӯ ба рӯ гузошта, натиҷаи онҳоро, ки низ акси ҳамдигар аст, эзоҳ додааст. Ҳамин гуна зикр шудани ҳодисаҳоеро, ки зид ва акси якдигаранд, санъати тазод ва муқобила меноманд:

Чунин аст расми сарои дурушт:
Гаҳе пушти зину гаҳе зин ба пушт.

*(Фирдавсӣ).*

Чунин аст расми сарои[1] фиреб.
Гаҳе бар фарозу гаҳе бар нишеб.

*(Фирдавсӣ)*

Чунин аст кирдори гардонсипеҳр:
Гаҳе ҷангу заҳр асту гаҳ нӯшу меҳр.

*(Фирдавсӣ).*

Дар ин байтҳои Фирдавсӣ дар мисраъҳои дуюм ду ҳодиса ба ҳам зид гузошта шудааст. Дар байти аввал: дунё чунин аст, ки гоҳ кас савори пушти зин аст, аммо гоҳ зинро ба пушт бардошта рафтани кас лозим меояд; дар байти дуюм калимаҳои фароз (баландӣ) ва нишеб (пастӣ), дар байти сеюм калимаҳои ҷангу заҳр ва нӯшу (нозу неъмат) меҳр ба ҳам муқобиланд.

Ба ҳангоми сахтӣ машав ноумед,
Ки абри сиёҳ борад оби сапед.

*(Низомӣ).*

Чун шамъ ба ханда-дар ҳамезист,
Ширин хандиду талх бигрист.

*(Низомӣ).*

Ба кам хӯрдан касеро таб нагирад,
Ба пур хӯрдан ба рӯзе сад бимирад.

*(Низомӣ).*

Сухан бисёр дони андаке гӯй,
Якеро сад магӯ, садро яке гӯй.
Сухан кам гӯй, то бар кор гиранд,
Ки дар бисёр бад бисёр гиранд.

*(Низомӣ).*

Чунон зӣ[2], к-аз он зистан солиён
Туро суду касро набошад зиён.

*(Низомӣ).*

Аз мисолҳои Низомӣ дар байти аввал барои ифодаи фикр

[1] Саро — маҷозан дунё.

калимаҳои сиёҳ ва сафед (абри сияҳ ва оби сапед) истифода шудааст, ки инҳо зидди якдигаранд. Дар байти дуюм ду ҳолати қаҳрамон — хандидан ва гиристани ӯ, ки ду ҳолати зидди ҳамдигар аст, тасвир шудааст. Қалимаҳои ширин ва талх сифати он ду ҳолатро ифода менамоянд ва низ сифатҳои зидди якдигаранд. Байтҳои минбаъда ҳам дар асоси ҳамин гуна тазод ва муқобилаҳо гуфта шудаанд.

Чанд мисоли тазоду муқобила аз Камоли Хуҷандӣ:

1. Агар бошад маҷоли нутқ пеши ту ба рӯзи шаб,
Сухан чуз аз сари зулфу узори ту чаро гӯянд:

2. Гуфтай: «Хун резамат, то душманам дорӣ, Камол».
Ман худ аз баҳри чунинҳо дӯст медорам туро.

3. Васфи қадди ту пеши абрӯи ту
Кач нишинем, рост баргӯем.

Дар байти якум шабу рӯз, ки зидди якдигар аст, зикр шудааст. Вале дар ин байт боз калимаҳои зулф ва узор (рӯй) муқобили якдигар гузошта шудаанд, зеро шоир байни шабу рӯз ва зулфу узор муносибат пайдо кунонидааст: зулф ва шаб дар сиёҳӣ ба якдигар нисбате доранд, узор ва рӯз низ дар сафедӣ молики муносибат ҳастанд. Ин аст, ки ба воситаи санъати таносуб зулфу узор на танҳо байни худ тазод воқеъ шудаанд, балки инчунин ба муқобили шабу рӯз истодаанд.

Дар байти дуюм калимаҳои душман ва дӯст тазод ҳастанд, инчунин шахси якум ба шахси дуюм муқобил гузошта шудааст.

Дар байти сеюм қад ба абрӯ муқобил монда шудааст, зеро қад рост ва абрӯ кач аст, Дар ин байт кач нишастан ва рост гуфтан ҳам тазод мебошад. «Қач нишастан» ба воситаи санъати таносуб ба «абрӯ» алоқа дорад ва «рост» ба «қад».

Дар ин байти Ҳилолӣ:

Ҳар ҷо, ки ҳабибест, ба паҳлуш рақибест,
Дар боғи ҷаҳон як гули беҳор набошад.

Қалимаҳои «ҳабиб» (дӯст) ва «рақиб» (душман), инчунин калимаҳои «боғ»-у «гул» ва «хор» тазоданд.

Дар порчаи зерини Ҳилолӣ, ки аз «Лайлию Маҷнун»-и ӯст, дар ҳар байт ду ҳолате, ки зид ва акси якдигар аст, тасвир ёфтааст:

Лайлию карашма бар карашма,
Маҷнуну ду чашм чун ду чашма.
Лайлию ба дил ҳазор роҳат,
Маҷнун ба сина сад ҷароҳат.
Лайлию шароби хуси дар сар,
Маҷнуну дили кабоб дар бар.
Лайлию зи хуси боғ дар боғ,
Маҷнуну зи ишқ доғ дар доғ.

Ин хусни муқобила, ки Ҳилолӣ бастааст, дар тасвири ҳолати рӯҳияи қаҳрамонҳои ӯ ниҳоят аҳамияти калон дорад. Истифодаи санъати тазоду муқобила бо риояи санъати таносуб қариб дар ҳама достонҳои «Лайлию Маҷнун» дар мавриди тасвири мулоқоти ду қаҳрамони асосии асар дида мешавад. Ин равияро аввалин бор Низомӣ пеш гирифта буд ва дигар муаллифони ин достон асосан ӯро пайравӣ кардаанд. Вале тазоду муқобилаҳое, ки Низомӣ дар тасвири мулоқоти Лайлӣ ва Маҷнун кор фармудааст, дар замонҳои баъдина низ чун беҳтарин намунаи ин санъат боқӣ мондаанд ва дигар муаллифони «Лайлию Маҷнун» дар санъату маҳорат аз ӯ болотар рафта натавонистаанд.

Лайлӣ ва Маҷнун пас аз чандин ҷудоӣ ва дурафтодагӣ бо ҳам мулоқот мекунанд. Лайлӣ аз ин мулоқот хурсанд ва мамнун аст, аммо аз дидори Лайлӣ ғаму аламҳои Маҷнун тоза шуд, ҷунуни ӯ боло гирифт. Ду қаҳрамон ду хел ҳиссиёту ҳаяҷон дар дил доранд. Аҳволи руҳияи онҳо гоҳо ба якдигар монанд мешавад, вале аксаран акси ҳамдигар аст. Тазоду муқобилаҳои барҷастаи Низомӣ, ки ҳамагӣ ба санъати таносуб асос ёфтаанд, ин ҳолатро хеле мӯҷаз ва рангин тасвир кардаанд.

Мо ин порчаи «Лайлию Маҷнун»-и Низомиро пурра меорем. Дар баъзе байтҳои ин порча санъати такрир, руҷӯъ (бозгашт) ва тарсеъ низ мавҷуд аст:

Рӯзе, ки хавои пиринёнпуш
Халхоли фалак[1] ниҳод дар гӯш,
Маҷнуну рамидадил чу симоб
Бо он ду-се ёри тоб бар тоб
Омад ба диёри ёр пӯён,
«Лаббайк»-занону «дӯст»-гӯён,
Он дид дар иву хасрате хӯрд
В-ин дид дар ӯву нахвае кард.
Лайлӣ чу ситора дар аморӣ[2]
Маҷнун чу фалак ба пардадорӣ,
Лайлӣ зи нишот чанг дар бар,
Маҷнун чу рубоб чанг бар сар,
Лайлӣ на, ки субҳи гетиафрӯз,
Маҷнун на, ки шамъи хештансӯз,
Лайлӣ, ба гузор боғ дар боғ
Маҷнун, ғалатам, ки доғ бар доғ,
Лайлӣ чу қамар бар равшанӣ чуст[3]
Маҷнун чу қасаб[4] баробараш руст,
Лайлӣ ба дарахти гул нишонда,
Маҷнун ба нисор дур (р) фишонда,
Лайлӣ ба сухан париваше буд,
Маҷнун ба ҳикоят оташе буд,
Лайлӣ сумани хазонндида,
Маҷнун чамани хазонрасида,

---

[1] Халхоли фалак — кинояи аз офтоб.
[2] Аморӣ — кажоваи одамнишини болои шутур ва фил.
[3] Чуст — ин ҷо ба маънои зебо ва хуш.
[4] Қасаб — най, ниӣ қалам.

Лайлӣ зи ду лаб фишонда гавҳар,
Маҷнун чу дар об монда шаккар,
Лайлӣ чу маҳу ситора ёрон,
Маҷнун зи мижа ситораборон,
Лайлӣ дами субҳ пеш мебурд,
Маҷнун чу чароғ пеш мемурд,
Лайлӣ ба карашма зулф бар дӯш,
Маҷнун ба вафош ҳалқа дар гӯш,
Лайлӣ зи бурун паранд[1] медухт,
Маҷнун зи дарун сипанд месӯхт.
Лайлӣ чу гули шукуфта мерust,
Маҷнун ба гулоб дида мешуст,
Лайлӣ сари зулф шона мекард,
Маҷнун дури ашк дона мекард,
Лайлӣ маи мушкбӯй дар даст,
Маҷнун на зи май, зи бӯи май маст,
Қонеъ шуда ин аз он ба бӯе,
В-он розӣ аз ин ба ҷустуҷӯе,

Мисоли дигар барои тазод аз Низомӣ:

Дурусташ шуд, ки ин даврони бадахд
Бакам[2] бо нил дорад, сирка бо шахд,
Ҳавои хонаи хокӣ чунин аст,
Гаҳе занбӯру гоҳе ангубин[3] аст.
Амал бо азл[4] дорад, меҳр бо кин.
Туруш талх аст бо ҳар чарб ширин.

## ТАФСИР

Тафсир эзоҳу шарҳ додани ягон чизи мубҳам ва иҷмол а Дар адабиёти бадеӣ матлаберо ба таври иҷмол баён кар баъд дар мисраъ ё байт ва ё ҷумлаи дигар онро шарҳу эз додан санъати тафсир ном дорад.

Аз Саъдӣ:

Асири банди шикамро ду шаб нагирад хоб:
Шабе зи меъдаи холӣ, шабе зи дилтангӣ.

Се чиз пойдор намонад: моли бетиҷорат ва илми беба ва мулки бесиёсат.

Ду кас ранҷи беҳуда бурд ва саъи бефоида кард: яке ки мол гирд карду нахӯрд ва дигар он ки илм омӯхту ама накард.

Аз Шукуҳӣ:

Ду кас дар деҳа имшаб хоб диданд,
Ки чорӣ дар шаби маҳтоб диданд:
Яке аз ҷӯй оби соф медид,
Дигар аз барф пур атроф медид.

---

[1] Паранд — матои абрешимини нафис.
[2] Бакам — чубе, ки аз он ранги сурх ҳосил мешавад.
[3] Ангубин — асал.
[4] Азл — аз кор гирифтан, аз амал ва мансаб фаровардан.

Тафсир дар баъзе асарҳои доир ба қоидаҳои бадеия ба ду қисм ҷудо карда мешавад:

1. Тафсири ҷалӣ, ки равшан гуфтан аст.
2. Тафсири хафӣ, ки пӯшида гуфтан аст.

Тафсири ҷалӣ он аст, ки шоир калимаҳоеро ба таври мубҳам баён менамояд, ки мӯҳтоҷи эзоҳ аст ва дар ҳангоми эзоҳ калимаи мубҳам такрор меёбад.

Мисол аз Унсурӣ:

Гаҳ рабояд, гоҳ нӯшад он ҳарифи фитнаҷӯй,
Гаҳ кушояд, гоҳ бандад он нигори симбар,
Он чи бирбояд — дил аз мо, он чӣ нӯшад — ҷоми май
В-он чӣ бикшояд — қабову он чӣ барбандад — камар.

Тафсири ҳафӣ он аст, ки калимаҳои мубҳам дар ҳангоми тафсир такрор намеёбад ва дар ҳолати пӯшида мемонад.

Ҳама номи киншон ба пархоши мард,
Дили ҷанг ӯю басиҷи[1] набард.
Ҳаметӯхтанду[2] хаметохтанд,
Ҳамесӯхтанду хамесохтанд.

*(Унсурӣ).*

## ЛАФФУ НАШР

Лаффу нашр дар луғат ғун кардану паҳн кардан аст. Гоҳо шоир дар як мисраъ ё байте ду-се предметро номбар мекунад ва баъд дар мисраъ ё байти дуюм он предметҳоро ба тартиб аз ягон ҷиҳат шарҳу эзоҳ медиҳад. Баъзан баръакс ҳам мешавад, яъне аввал (дар мисраъ ё байти якум) чанд сифат ё амал номбар шуда, баъд (дар мисраъ ё байти дуюм) предметҳое, ки соҳиби ин сифат ё амалиёт мебошанд, оварда мешаванд. Ин санъатро санъати лаффу нашр меноманд, ки ба маънои ғун овардану паҳн кардан аст.

Дар ғун овардан ва шарҳ додани калимаҳо аксаран шарт ин аст, ки тартиб қатъан риоя шавад: калимае, ки дар ғуноварӣ дар ҷои якум истодааст, бояд дар вақти шарҳу эзоҳ низ дар ҷои якум истад, калимае, ки дар навбати дуюм истода буд, эзоҳи он низ дар навбати дуюм ояд ва ило охир.

Мисоли машҳури лаффу нашр аз Фирдавсӣ:

Ҷаҳонпаҳлавон, он яли арҷманд
Ба теғу ба ханҷар, ба гурзу каманд
Буриду дариду шикасту бубаст
Ялонро сару синаву пову даст.

Ин порча аз мураккабтарин намунаҳои лаффу нашр аст. Шоир ҷанги Рустамро тасвир карда истодааст. Вай аввал чор

---

[1] Басиҷ — тайёрӣ, тахийя ба ҷанг, қувваи ҳарбӣ.
[2] Тӯхтан — дӯхтан, фурӯ кардану аз тарафи дигар кашидан.

асбоби ҷангро номбар мекунад: **тeғ, ханҷар, гурз** ва **каманд**. Баъд амале, ки бо ёрии ин асбоб воқеъ шудааст, баён меёбад: буриду дариду шикасту бубаст, яъне Рустам бо теғ бурид, бо ханҷар дарид, бо гурз шикаст, бо каманд бубаст. Дар мисраи охир шоир ба суоли «чиро?» ҷавоб дода калимаҳои сару синаву пову дастро мутобиқи феълҳои буридан, даридан, шикастан ва бастан овардааст. Дар натиҷа маънои ин ду байт ҳамин мешавад, ки Рустам дар ҷанг бо теғ сари паҳлавононро бурид, бо ханҷар синаи онҳоро дарид, бо гурз пои онҳоро шикаст ва бо каманд дасти онҳоро бибаст (яъне асир кард).

Ҳарчанд ки ин порча аз мураккабтарин намунаҳои санъати лаффу нашр аст, хеле содда ва табиӣ баромадааст. Шоир аз қаҳрамониҳои Рустам ба завқ омада, бо ҷӯшу хурӯш сухан меронад, дар ҳар мисраъ чор калимаи соддаю кӯтоҳро паси ҳам қатор оварда, ба ин восита суръат ва шиддати ҷангро ифода мекунад, чолокӣ ва пурзӯрии қаҳрамони худро зоҳир менамояд. Ин гуна табиӣ ва пурмазмун зуҳур кардани лаффу нашр дар адабиёт кам воқеъ шудааст.

Мисоли дигар аз «Матлаъ-ул-улум».

Зи ишқи туст чу зулфу миёну ваъдаи ту
Қадам дутову танам лоғару шабам мамдуд[1].

Қалимаҳои **зулф, миён ва ваъда**, ки дар мисраи аввалин ғун шудаанд, дар мисраи сонӣ бо калимаҳои «қадам дуто», «танам лоғар», «шабам мамдуд» нашр ёфтаанд. Яъне шоир ба ёр мегӯяд, ки мисли зулфат қадам дуто шуд (хам шуд), мисли миёнат танам лоғар шуд (борик шуд), мисли ваъдаи ту шабам дуру дароз омад.

Мисол аз Қаззории Уммӣ, ки лаффу нашр бо истиора якҷо омадааст:

Эй шукуфта гулбуни пайваста бо хуршед сар,
Турфа беху турфа шоху турфа баргу турфа бар,
Беху шоху барг аз сим асту моху мушку уд,
Моҳи гирду сими хому мушки нобу уди тар.

Мисоли дигар аз Возеҳи Бухорой:

Дили рақибу лаби шикваю дари ошиқ
Ба як ишораи абрӯ шикасту басту кушод.

Сайфи Фарғонӣ:

Шаккару гул дошт он дилдору ман аз васли ӯ
Доштам то вақти субҳ ин дар даҳан, он дар канор.

---

[1] Мамдуд — дароз кашидашуда.

Агар ин тарз ғуноварӣ ва нашри калимаҳо батартиб давом кунад, лаффу нашри мураттаб меноманд. Лекин агар лаффу нашр ба тартиб нарафта, ба таври омехта равад, лаффу нашри мушавваш номида мешавад:

То лола доғ бар дилу то гул нишаста бар гил,
Ин зад ба ҷома ҷоке в-он бар замин кулохе.

*(Камол).*

Дар ин байт калимаи «лола», ки дар аввали мисраи якум аст, бо ибораи «кулоҳ ба замин задан», ки дар охири мисраи дуюм омадааст, эзоҳ шудааст. Инчунин калимаи «гул»-ро ки дар охири мисраи якум мазкур аст, бо ибораи «ба ҷома ҷок задан» дар аввали мисраи дуюм эзоҳ карда шудааст.

Аз бахри бўсае зи лабаш ҷон ҳамедиҳам,
Инам ҳамеситонаду онам намедиҳад,

*(Ҳофиз).*

Феъли «ҳамеситонад» ба ҷон ва феъли «намедиҳад» ба бўса вобаста мебошад. Яъне ғуноварӣ ва паҳн кардани калимаҳои ба тартиб воқеъ нашудааст.

Парвона зи ман, шамъ зи ман, гул зи ман омўхт
Афрўхтану сўхтану ҷома даридан.

*(Халқӣ).*

Дар ин ҷо эзоҳи парвона дар мисраи 1-ум баъди калимаи афрўхтан омадааст, ки эзоҳи шамъ буда, дар мисраи дуюмӣ баъд аз калимаи парвона омадааст.

Дар кори гулобу гул ҳукми азалӣ ин буд,
К-он шоҳиди бозорӣ в-ин парданишин бошад.

*(Ҳилолӣ).*

Аз замин чӣ меҷўӣ в-аз фалак чӣ мехоҳӣ?
Гунбази тилисм аст он, чодари хаёл аст ин.

*(Сайидо).*

Икболи ҷаҳон бигзарад, идбор намонад,
Охир аламу айши гулу хор намонад.

*(Бедил).*

### Санъати шумур

*(Сиёқулаъдод)*

Санъати шумур аз он иборат аст, ки шоир дар порчае махз барои латофат ва назокати сухан чанд чизро танҳо-тан-

асбоби ҷангро номбар мекунад: теғ, ханҷар, гурз ва каманд. Баъд амале, ки бо ёрии ин асбоб воқеъ шудааст, баён меёбад: бурриду дариду шикасту бубаст, яъне Рустам бо теғ бурид, бо ханҷар дарид, бо гурз шикаст, бо каманд бубаст. Дар мисраи охир шоир ба суоли «чиро?» ҷавоб дода калимаҳои сару синаву пову дастро мутобиқи феълҳои буридан, даридан, шикастан ва бастан овардааст. Дар натиҷа маънои ин ду байт ҳамин мешавад, ки Рустам дар ҷанг бо теғ сари паҳлавононро бурид, бо ханҷар синаи онҳоро дарид, бо гурз пои онҳоро шикаст ва бо каманд дасти онҳоро бибаст (яъне асир кард).

Харчанд ки ин порча аз мураккабтарин намунаҳои санъати лаффу нашр аст, хеле содда ва табиӣ баромадааст. Шоир аз қаҳрамониҳои Рустам ба завқ омада, бо ҷӯшу хурӯш сухан меронад, дар ҳар мисраъ чор калимаи соддаю кӯтоҳро паси ҳам қатор оварда, ба ин восита суръат ва шиддати ҷангро ифода мекунад, чолокӣ ва пурзӯрии қаҳрамони худро зоҳир менамояд. Ин гуна табиӣ ва пурмазмун зуҳур кардани лаффу нашр дар адабиёт кам воқеъ шудааст.

Мисоли дигар аз «Матлаъ-ул-улум».

Зи ишқи туст чу зулфу миёну ваъдаи ту
Қадам дутову танам лоғару шабам мамдуд[1].

Калимаҳои **зулф, миён ва ваъда,** ки дар мисраи аввалин ғун шудаанд, дар мисраи сонӣ бо калимаҳои «қадам дуто», «танам лоғар», «шабам мамдуд» нашр ёфтаанд. Яъне шоир ба ёр мегӯяд, ки мисли зулфат қадам дуто шуд (хам шуд), мисли миёнат танам лоғар шуд (борик шуд), мисли ваъдаи ту шабам дуру дароз омад.

Мисол аз Қаззории Уммӣ, ки лаффу нашр бо истиора як ҷо омадааст:

Эй шукуфта гулбуни пайваста бо хуршед сар,
Турфа беху турфа шоху турфа баргу турфа бар,
Беху шоху барг аз сим асту моху мушку уд,
Моҳи гирду сими хому мушки нобу уди тар.

Мисоли дигар аз Возеҳи Бухороӣ:

Дили рақибу лаби шиквaю дари ошиқ
Ба як ишораи абрӯ шикасту басту кушод.

Сайфи Фарғонӣ:

Шаккару гул дошт он дилдору ман аз васли ӯ
Доштам то вақти субҳ ин дар даҳан, он дар канор.

---

[1] Мамдуд — дароз кашидашуда.

Агар ин тарз ғуноварӣ ва нашри калимаҳо батартиб давом кунад, лаффу нашри мураттаб меноманд. Лекин агар лаффу нашр ба тартиб нарафта, ба таври омехта равад, лаффу нашри мушавваш номида мешавад:

То лола доғ бар дилу то гул нишаста бар гил,
Ин зад ба чома чоке в-он бар замин кулоҳе.

(*Камол*).

Дар ин байт калимаи «лола», ки дар аввали мисраи якум аст, бо ибораи «кулоҳ ба замин задан», ки дар охири мисраи дуюм омадааст, эзоҳ шудааст. Инчунин калимаи «гул»-ро ки дар охири мисраи якум мазкур аст, бо ибораи «ба чома чок задан» дар аввали мисраи дуюм эзоҳ карда шудааст.

Аз баҳри бӯсае зи лабаш чон ҳамедиҳам,
Инам ҳамеситонаду онам намедиҳад.

(*Ҳофиз*).

Феъли «ҳамеситонад» ба чон ва феъли «намедиҳад» ба бӯса вобаста мебошад. Яъне ғуноварӣ ва паҳн кардани калимаҳон ба тартиб вокеъ нашудааст.

Парвона зи ман, шамъ зи ман, гул зи ман омӯхт
Афрӯхтану сӯхтану чома даридан.

(*Халқӣ*).

Дар ин чо эзоҳи парвона дар мисраи 1-ум баъди калимаи афрӯхтан омадааст, ки эзоҳи шамъ буда, дар мисраи дуюмӣ баъд аз калимаи парвона омадааст.

Дар кори гулобу гул ҳукми азалӣ ин буд,
К-он шоҳиди бозорӣ в-ин парданишин бошад.

(*Ҳилолӣ*).

Аз замин чӣ мечӯӣ в-аз фалак чӣ мехоҳӣ?
Гунбази тилисм аст он, чодари хаёл аст ин.

(*Саидо*).

Иқболи чаҳон бигзарад, идбор намонад.
Охир аламу айши гулу хор намонад.

(*Бедил*).

## Санъати шумур

*(Сиёқулаъдод)*

Санъати шумур аз он иборат аст, ки шоир дар порчае маҳз барои латофат ва назокати сухан чанд чизро танҳо-тан-

хо мешумораду баъд ҳамаро як-як тафсиру эзоҳ мекунад, баъзан умуман риояи зикриададро менамояд. Намудҳои ин санъат низ бисёр бошанд ҳам, нақли чанд мисолро басанда мешуморем:

Бодо фидои зулфу руху қомату лабаш
Як ҷони ман, ки сӯхтан ҳар чаҳори ӯст.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Дар ҷаҳон даҳ чиз душвор аст назди Огаҳӣ,
Қ-аз тасаввур кардани он мешавад дил беҳузур:
Нози ошиқ, зӯҳди фосиқ шарми муниск, базли разл,[1]
Ишваи маҳбуби бадшаклу назарбозии кӯр,
Лаҳни савти беусулон, баҳси илми ҷоҳилон,
Меҳмонии батақлиду гадоии базӯр.

*(Огаҳӣ).*

Се чиз карда муҳайё ба қатлам он бадхӯ:
Карашма — тегу мижа — новаку камон — абрӯ.
Туро, ки ҳаст се чиз аз се чиз нозуктар:
Даҳон зи ғунча, лаб аз барги гул, миён аз мӯ,
Дилам ба вақти баҳорон се чиз мехоҳад:
Канори обу мии нобу соқии гулрӯ.
Ба чашму оразу абрӯ рабудаӣ се чиз:
Сиёҳи аз шабу нур аз маҳу рам аз оҳу.
Муҳаббати ту ба дил аз се чиз наздик аст:
Ба май зи нашъа, ба чашм аз нигаҳ ба гул аз бӯ.
Се чиз дар чаман ошуфта кардай зи се чиз:
Бунафша аз хату сунбул зи зулфу гул аз рӯ.
Пари ду чашми туро бо се чиз мехонад:
Яке макору[2] дуюм соҳирӯ сеюм ҷоду.

*(Париӣ Ҳисорӣ).*

**Санъати ҷамъ**

Санъати ҷамъ он аст, ки шоир ду ва зиёда аз ду чизро дар як сифат ҷамъ мекунад ва чунин сифат *ҷомеъ* ном дорад:

Моҳ гоҳе чу рӯи ёри ман аст,
Ки чу ман кӯзпушту зору назор.

*(Қумрӣ).*

Дар мисраи якум миёни моҳ ва рӯи маъшуқа дар сифати хубӣ ҷамъ кардааст. Сифати хубӣ ҷомеъ аст.

Дар мисраи дуюм бошад, миёни моҳ ва худ дар сифати кӯзпуштӣ ва зорию назорӣ ҷамъ кардааст.

---

[1] Разл — разил.
[2] Макор — маккор.

## Тафриқ (тарҳ)

Санъати тафриқ он аст, ки шоир ду чизро аз якдигар ҷудо мекунад ва ҳар кадомро ба ваҷҳи дигар аз ғайри дар миёни онҳо ҷамъ кардан шарҳ медиҳад:

Ӯ чун ту кай аст найсонӣ.
Зар кай борад абри найсоно

*(Хусравӣ).*

Шоир ин ҷо миёни абри найсонӣ (баҳор) ва мамдӯҳ (подшоҳ) ба боридан фарқ гузоштааст.

## Тақсим

Ин санъат метавон гуфт, ки ба лаффу нашр бисёр монанд аст. Шоир дар мисрае ё байте якчанд чизро зикр мекунад, баъд аз он дар мисраъ ва ё байти дигар чанд чизи дигарро зикр менамояд, ки ба онҳо тааллуқ дорад ва ҳар кадомашро ба ҳар яки он чизҳои дар боло зикршуда ба таври тартибу таъин нисбат медиҳад. Фақат миёни лаффу нашр ва тақсим фарқ он аст, ки дар лаффу нашр монанди тақсим изофат — нисбат ва таъин нест:

Ҳаст хатташ фарози оразн ӯ,
Он яке абру он яке гулнор.

Яъне абр ба хат ва гулнор ба ораз тааллуқ дорад, аввалӣ ба аввалӣ ва дуюмӣ ба дуюмӣ тааллуқ дорад.

Ба ман намуд руху чашму зулфакон дилбар:
Яке ақиқу дуввум наргису севвум анбар,
Ақиқу наргису анбарш бистаданд[1] аз ман:
Яке ҳаёту дуввум қуввату сеюм пайкар.
Ҳаёту қуввату пайкар се поя буд маро:
Яке заифу дуввум қосиру севвум лоғар,
Заифу қосиру лоғар шавад ба меҳнати ишқ:
Яке сипеҳру дуввум кавкабу сеюм гавҳар.

*(Адиб Собири Тирмизӣ).*

Гаҳе афтад, гаҳе ҷӯшад, гаҳе тобад, гаҳе раҳшад
Сари марду раги хуну сари румҳу[2] дами ханҷар.

*(Абдулвосеи Ҷабалӣ).*

Миёни олиму ҷоҳил ҳамин қадар фарқ аст,
Ки он кашиданиюн асту ин гусастамаҳор.

*(Бедил).*

---

[1] Бистаданд — аз масдари ситодан, ки ба маънои гирифтан аст.
[2] Румҳ — найза.

Бадномии хаёт ду рӯзе набуд беш
Он ҳам, Калим, бо ту бигӯям чи сон гузашт:
Як рӯз сарфи бастани дил шуд ба ину он,
Рӯзи дигар ба кандани дил з-ину он гузашт.

(*Калим*).

Дар чамане, ки фитад сарву гул баробари ту,
Ба ҳусни ину тамошои он кӣ пардозад?

(*Мушфиқӣ*).

Ғайр аз матлаъ ҳамаи байтҳои ин ғазали Сайидо дорои санъати тақсим мебошад:

Ин чи рангу рухсор аст? Гулшани чамол аст ин!
Ин чи қадду рафтор аст? Ғояти камол аст ин!
Пеши рӯи тобонат чилваи тачаллӣ чист?
Офтобу моҳ аст он, партави ҳилол аст ин!
Бо дахони майнӯшат нест ғунчаро нисбат,
Чашмаи ҳаёт аст он, соғари сафол аст ин!
Мекунӣ гаҳ истиғно, медиҳӣ гаҳе дашном,
Шишаи шароб аст он, шарбати висол аст ин!
Аз ту анчуман кардан, май зи хуни дил хӯрдан,
Базми пойдор аст он, айши безавол аст ин!
Аз ғамат чу нақши по хок мекунам бар сар,
Ваҳ, чи рӯзгор аст он, оҳ ин чӣ ҳол аст ин!
Ҳамнишини маро бо ту ҳар кӣ дид, мегӯяд:
Пири кӯҳнакор аст он, шӯхи хурдсол аст ин!
Ҳар кучо ту мебошӣ Сайидо бувад он чо:
Юсуфию Миср аст он, Ҳинду хокмол аст ин!

(*Сайидо*).

Чунон ки аз ин мисолҳо дида мешавад, санъати тақсим айнан ҳамон лаффу нашри мураттаб асту бас. Ҳатто Шамси Қайс санъати чамъ ва тафриқро ҳам алоҳида зикр ва эзоҳ накарда дар зимни ташбеҳи баргашта (тафзил) баён мекунад: «Ташбеҳи тафзил он аст, ки баъд аз ташбеҳи чизе ба чизе вачҳи тафзили мушаббаҳунбиҳӣ (монандкунанда) баён кунад.

Чунон ки Фаррухии Сачзӣ гуфтааст:

Ба қадд гӯӣ сарвест дар миёни қабо,
Ба рӯй гуфтӣ моҳ аст барниҳода кулоҳ
Чу моҳ буду чу сарву на моҳ буду на сарв,
Қамар набандад сарву кулаҳ надорад моҳ.

Ва дигаре гуфтааст:

Рӯи ӯ моҳ аст, на, на, моҳ кай дорад кулоҳ,
Қадди ӯ сарв аст, на, на, сарв кай бандад қабо!

Анварӣ гуфтааст:

Хостам гуфтан, ки дасту табъи ӯ абр асту кон,
Ақл гуфт: ин мадҳ бошад низ бо ман ҳампалос.

Дасти ўро абр чун хонию он чо соиқа[1]
Табъи ўро кон чаро гўию он чо эҳтибос[2].

Ва абёти аввалро ҷамъу тафриқ хонанд ва байти Анвариро ташбеҳи тафзил. Барои он ки эшон ба зикри кулоҳ ва қабо фарқи миёни рўй ва қади дўст ва миёни моҳу сарв зоҳир гардонидаанд ва Анварӣ ваҷҳи мазият (имтиёз) ва тафзил (афзалият)-и дасту табъи (мамдӯҳро) бар абру кон боз намуда»[3].

Аз ин рӯ, мо ин санъати ҷамъу тафриқро як намуди ташбеҳи баргашта ва тақсимро як намуди санъати лаффу нашр медонем. Аз тарафи дигар, санъати тафсир, шумур, инчунин лаффу нашр аз ҷиҳати моҳият ва сохт ба ҳамдигар бисёр наздиканд. Бинобар ин, лаффу нашр, шумур ва ҳатто як қисм аз порчаҳои доир ба санъати суолу ҷавоб низ яке аз намудҳои тафсиру табъии мебошанд. Агарчи мо ин ҷо ҳамаи инҳоро дар таҳти унвони як санъат (тафсиру табъии) ҷамъ накунем ҳам, як ҷо паси ҳам зикр намудем.

### Ҷамъу тафриқ

Шоир монанд кардани ду чизро дар як маънӣ ҷамъ мекунад ва боз дар миёни онҳо ба ду сифати мутағоир ҷудоӣ меандозад:

Ману ту харду аз гули зардем,
Чун ман аз рангаму ту аз бўй.
*(«Ҳадоиқ-ус-сеҳр»).*

### Ҷамъу тақсим

Шоир дар байти нахустин чизҳоро ба як маънӣ ҷамъ мекунад, сонӣ тақсим мекунад:

Ду чизро ҳаракоташ хаме ду чиз диҳад:
Улумро дараҷоту нуҷумро аҳком.
*(Унсурӣ).*

Дар ин байт ҳаракати мамдӯҳро миёни ду чиз дар диҳиш мутлақ ҷамъ кардааст ва пас тақсим намудааст.

### Ҷамъи тафриқу тақсим

Шоир аввало чанд чизро ба як маънӣ ҷамъ мекунад, боз дар байнашон тарҳ мекунад ва боз гашта тақсим менамояд:

---

[1] Соиқа — чақмоқ — ҷароғак.
[2] Эҳтибос — ҳабс, ба қайду банд гирифташавӣ.
[3] *Ал-мўъҷам*, саҳ. 354 — 355.

Ҳамчу чашмам тавонгар аст лабаш:
Ин ба он, он ба лӯълӯи шаҳвор.
Оби ин тира, оби он равшан;
Ин гаҳи гиря, в-он гаҳи гуфтор.

*(Киномии Мутаарризӣ).*

Дар ин мисол шоир чашми худу лаби маъшуқаро дар сифати тавонгарӣ ҷамъ карда боз миёни он ҳарду тарҳ намудааст, ки ин аз об ва он ба лӯълӯи шаҳвор бой аст. Инчунин дар байти соний тақсим намудааст, ки оби ҳар кадоми онҳо дар кадом вақт чӣ хел аст.

## СУОЛУ ҶАВОБ

Яке аз санъатҳои бадеӣ суолу ҷавоб буда барои ифодаи эҳсосоти қалбӣ воситаи хубест, ба шарти он ки суолу ҷавобҳо дар сурати мантиқӣ, нозук ва нуктасанҷона воқеъ шаванд.

Мисол аз Рӯдакӣ:

Омад бари ман!
— Кӣ?
— Ёр!
— Кай?
— Вақти саҳар!
Тарсанда зи кӣ?
— Зи хасм.
— Хасмаш кӣ?
— Падар!
Додам-ш ду бӯса
— Бар куҷо
— Бар лаби тар!
—Лаб буд?
— На.
— Чӣ буд?
— Ақиқ.
— Чун буд?
— Чу шакар!

Мисол аз Унсурӣ:

Ҳар суоле к-аз он гули сероб
Дӯш кардам, ҳама бидод ҷавоб.
Гуфтамаш: Ҳур ба шаб нашояд дид?
Гуфт: Пайдо ба шаб бувад маҳтоб.
Гуфтам: Аз ту кӣ бурда дорад меҳр?
Гуфт: Аз ту кӣ бурда дорад хоб?

Мисол аз Фаррухӣ:

Бирехт. Кӣ? Гули сурӣ. Чӣ рехт? Барг. Чаро?
Зи ҳаҷри лола. Куҷо рафт лола? Шуд пинҳон.
Аз он чӣ хезад? Дурр. Аз ин чӣ хезад? Зар.
Саҳо кӣ варзад? Ин. Ато кӣ бахшад? Он.

Матлаи ғазали Камол дар суолу ҷавоб:

Гуфтам: малакӣ ё башарӣ? Гуфт, ки ҳарду,
Кони намакӣ ё шакарӣ? Гуфт, ки ҳарду.

Мисол аз Роҷии Бухорой:

— Қадат ба ноз чӣ?
— Сарв!
— Чӣ сарв?
— Сарви чаман.
— Лабат ба лутф чӣ?
— Лаъл?
— Чӣ лаъл?
— Лаъли Яман

Мисоле аз Турсунзода:

Ӯ медиҳад ин гуна Ватанро ба касе? Не!
Хоҳад, ки шавад хор ба олам нафасе? Не!
Хоҳад ки фитад мурғи дилаш дар қафасе? Не!

Монад, ки расад бар сари қабри ту хасе? Не!
Ин хобу хаёлест, ки доранд фашистон.

## ТАҶОҲУЛИ ОРИФ

Шоир гоҳе дар лаҳзаҳои пуризтироб ва ҳаяҷонноки тасвир худ ба худ паси ҳам суолҳо медиҳад. Ғараз аз ин суолҳо ҷавоб гирифтан набуда, балки афкор ва эҳсосоти қалбиро боз ҳам ба таври равшантар, возеҳтар ва мутаассиртар адо кардан, мухотабро ба ҳайрат андохтан ва қаноат ҳосил намудан аст. Бинобар он ки ин гуна суолҳо таҷоҳулона мебошанд, яъне шоир худро ба нодонӣ зада суол медиҳад ва дар айни ҳол худи суол ҷавоб мешавад, ин гуна санъатро дар илми бадеъ таҷоҳули ориф меноманд, ки дидаву дониста, вале худро ба нодонӣ зада пурсидан аст. Ин маънӣ ба таъбири барҷастаи халқӣ гӯлпурсӣ номида мешавад.

Мисол аз Рӯдакӣ:

Сарв аст он ё боло, моҳ аст он ё рӯй?
Зулф аст он ё чавгон, хол аст он ё гӯй?

Мисол аз Унсурӣ:

Ар нагашт абрӯш ошиқ, чанд бошад кӯжпушт?
В-ар на май хӯрдаст чашмаш, чанд бошад пурхумор.

Мисол аз Шопури Нишопурӣ:

Рӯзгор ошуфтатар ё зулфи ту ё кори ман?
Зарра камтар ё даҳонат ё дили ғамхори ман?
Шаб сиёҳтар ё дилат ё ҳоли ман ё холи ту?
Шаҳд хуштар ё лабат ё лафзи гавҳарбори ман?
Назми Парвин хубтар ё дурр ё дандони ту?

Қомати ту росттар ё сарв ё гуфтори ман?
Васли ту дилҷӯйтар ё шеърҳои нағзи ман?
Ҳаҷри ту дилсӯзтар ё нолаҳои зори ман?
Меҳру маҳ рахшандатар ё рои ман ё рӯи ту?
Осмон гардандатар ё хӯи ту ё кори ман?
Ваъдаи ту кӯжтар[1] ё пушти ман ё абрӯват?
Қавли ту беасл тар ё бод ё пиндори ман?
Сабри ман кам ё вафои некувон ё шарми ту?
Хубии ту бештар ё андӯҳу тимори[2] ман?
Чашми ту хунрезтар ё чарх ё шамшери шоҳ?
Ғамзаи ту тезтар ё тег ё бозори ман?

## ТААҶҶУБ

Яке аз санъатҳои бадей санъати тааҷҷуб аст. Шоир дар вақти тасвири ягон лавҳаи бадей бо роҳи тааҷҷуб ва ҳайрат чизеро мепурсад ва ё аввал фикри пештараи худро рад карда, баъд бо роҳи изҳори сифат ва хислатҳои чизи аввал рад кардашуда матлаби худро собит мегардонад. Ҳамин усули тасвирро санъати тааҷҷуб меноманд.

Мисол аз Унсурӣ:

Нест Монӣ абр, пас чун боғ аз ӯ Арտанг[3] шуд?
Нест озар бод,[4] пас чун боғ аз ӯ шуд пурнигор[5]?
Чун дарахти гул, ки ҳарчанд абри наврӯзаш ҳаме
Бештар шӯяд мар-ӯро, бештар гардад нигор,
Пеш аз ин аз гул гулоб омад, ҳаме в-акнун нигар
К-аз гулоб ояд ҳаме гул, нодир[6] аст ин рӯзгор.

Унсурӣ:

Гар на мушк аст, аз чи маънӣ аз сари зулфайни ёр
Мушкбезу мушкбӯю мушкрангу мушкбор?
Гар дили моро набаст, аз худ чаро шуд банд-банд?
В-ар карори мо назад ӯ худ чаро шуд барқарор?
Гар нашуд абрӯш ошиқ, аз чӣ бошад кӯзпушт?
В-ар на маҳмур аст чашмаш, чанд бошад дар хумор?
Ҳеч кас дидаст моҳе, к-андар ӯ сунбул дамад?
Ҳеч кас дидаст сарве, к-офтоб орад ба бор?

## РУҶӮЪ

*(Бозгашт)*

Санъати руҷӯъ ё бозгашт аз он иборат аст, ки нависанда тасвири худро бо калима ва иборахои боз ҳам барҷаставу латифтаре иваз ва тасҳеҳ карданӣ мешавад. Нависанда дар

[1] Кӯж — дуто, хам, кач.
[2] Тимор — ғамхорӣ, нигоҳубин, таъмин.
[3] Артанг — бо намудҳои аржан, жанг, арсанг ба маънои китоби пурнакшунигори Монии рассом.
[4] Озар — оташ.
[5] Пурнигор — пурнақш.
[6] Нодир — камёб.

вакти баёни эхсосот дар сухани худ гӯё ягон нораси пай мебарад, аз сухани аввалаи худ бармегардад ва тасвирро бо иборан боз ҳам зеботару бурротаре қувват медиҳад.

Гоҳе руҷӯъ дар як байт ва гоҳе дар ду байт ва зиёда аз он алоқамандона воқеъ мешавад ва он гоҳ мисраъ ё байти дуюмӣ нисбат ба якумӣ руҷӯъ ҳисоб меёбад.

Мисол аз Низомӣ:

То сабзаву боғро бибинад,
Дар сояи сурхгул нишинад,
Бо наргиси тоза ҷом гирад
Бо лола набидӣ[1] хом гирад,
Аз зулф диҳад бунафшаро тоб,
В-аз чеҳра гули шукуфтаро об,
Аз нофаи ғунча боҷ хоҳад
В-аз мулки чаман хироҷ хоҳад,
Бар сабза зи соя нахл бандад,
Бар сурати сарву гул бихандад,
Не, не ғаразаш на ин сухун буд,
Не, сурхгулу на сарвбун буд.
Будаш ғараз он ки дар паноҳе
Чун сӯхтагон барорад оҳе.

Дар ин порча шоир ҳодисаеро тасвир намуда, дар байти шашум якбора аз гапи худ мегардад ва «не, не ғаразаш на ин сухан буд» гӯён, ҳодисаро ба тарзи дигаре ба таври боз ҳам муассиртаре эзоҳ медиҳад. Ҳамин ҷои ин порча, яъне ду байти охири он руҷӯъ (бозгашт) аст.

Чанд мисоли дигар:

Сухандоноон сухан дӯшиза[2] гуфтанд,
Сухан бигзор, марворид суфтанд.

*(Низомӣ).*

Лайлӣ на, ки субҳи гетиафрӯз,
Маҷнун на, ки шамъи хештансӯз;
Лайлӣ ба гузори боғ дар боғ,
Маҷнун, ғалатам, ки доғ дар доғ.

*(Низомӣ).*

Туро рух чун гулу лаб чун набот аст,
Ғалат гуфтам, лабат оби ҳаёт аст.

*(Низомӣ).*

Ҳар хӯша ривоҷбахши ҷон аст,
Ширинкунии талхии даҳон аст.
Хӯша на, ки шӯшаҳон зар буд,
Ҳар як силк[3] ақиқи тар буд.

*(Ҷомӣ).*

---

[1] Набид — бода, шароб.
[2] Дӯшиза — духтари бокира, маҷозан сухани ошнушуста.
[3] Силк — шадда, ҳамоил.

## ГАРДИШ

*(Илтифот)*

Навнсанда гоҳе дар вақти ифодаи эҳсосоти рӯҳӣ, дар лаҳзаҳои тасвири дарду аламҳои шадиди қалбӣ якбора ҷӯш хӯрда, чилави суханро аз баёни воқеаю ҳолат ба тарафи нидоҳои музтарибона мегардонад ва ё баръакс аз нидо ба ғоиб ба баёни воқеа мегузарад. Ин санъатро **санъати илтифот ё гардиш** меноманд.

Барои мисол мунтахабе аз як қасидаи «Ҳабсия»-и Масъуди Саъди Салмон меорем, ки яке аз беҳтарин намунаҳои шеъри аламбахш ва ҳаяҷонафзост:

Нолам зи дил чу ной ман андар ҳисори Ной[1]
Пастӣ гирифт ҳиммати ман з-ин баланд ҷой.
Орад ҳавои Ной маро нолаҳои зор,
Ҷуз нолаҳои зор, чӣ орад ҳавои Ной?!
Гардун ба дарду ранҷ маро кушта буд агар,
Пайванди умри ман нашудӣ назми ҷонфазой,
Назме ба комам-андар чун бодаи латиф,
Хатте ба дастам-андар чун хатти дилрабой!
Оваҳ, ки паст гашт маро ҳиммати баланд,
Зангори ғам гирифт маро табъи ғамзидой.
Авнам[2] накард ҳикмати рози фалакнигор,
Судам надошт дониши ҷоми ҷаҳоннамой.
Коритар аст бар дилу ҷонам балову ғам
Аз теғи обдодаву аз румҳи[3] саргазой,
Чун пушт бинам аз ҳама мурғон дар ин ҳисор,
Мумкин бувад, ки соя кунад бар сарам ҳумой[4]?
Гардун чӣ хоҳад аз мани саргаштаи заиф?
Гетӣ чӣ ҷӯяд аз мани дармондаи гадой?!
Эй меҳнат, ар на кӯҳ шудӣ, соате бирав,
В-эй давлат, ар на бод шудӣ, лаҳзае бипой!
Гар шери шарза[5] нестӣ, эй фазл, кам шикар[6],
В-ар мори гурза[7] нестӣ, эй ақл, кам газой!
Эй тан, ҷазаъ[8] макун, ки маҷозист ин ҷаҳон,
В-эй дил, тамаъ мабар, ки сипанҷест[9] ин сарой!

---

[1] Н о й — номи қалъаест, ки шоир нуздаҳ сол дар он ҷо ҳабс шудааст.
[2] А в н — ионат, имдод, ёрӣ.
[3] Р у м ҳ — найза.
[4] Ҳ у м о й — мурғи баҳосият, мурғи афсонавие, ки сояи он ба сари ҳар кас афтад, гӯё подшоҳ мешавад.
[5] Ш а р з а — хашмгин, даҳшатнок.
[6] К а м ш и к а р — камтар шикаяча кун, камтар азоб деҳ.
[7] Г у р з а — як навъ мор.
[8] Ҷ а з а ъ — бетоқатӣ, бесабрӣ, изҳори дилтангӣ, нолаву зорӣ.
[9] С и п а н ҷ — хонаи муваққатии тобистона чун хоза; *сарои сипанҷ* — дунё.

Эй бехунар, замона, маро пок дарнаворд![1]
В-эй кӯрдил сипеҳр! Маро нек баргарой!
Дар оташи шикебам чун гил фурӯ чакон!
Бар санги имтиҳонам чун зар бисмой!
Аз баҳри заҳм гоҳ чу симмам ҳамегудоз!
В-аз баҳри ҳабс гоҳ чу морам ҳамефасой![2]
Эй дидаи саодат, торик шав, мабин,
В-эй осиёи ҳабс, танам нектар бисой!

Дар ин қасида шоир аз байти «Эй меҳнат, ар на кӯҳ шудӣ, соате бирав!» сар карда аз баёни дарду алам ба нидои ҳаячонафзо гардиш мекунад.

Мисоли гардиш аз Лоҳутӣ:

Бастанд ҳамраҳон сӯи ёру диёр бор,
Чуз ман, ки дур мондаам аз ёру аз диёр.
Дар оташам зи фурқати ёрон, ки гуфтаанд:
Аз корвон ба ҷой намонад ба ғайри нор[3].
Эй корвон, ки бори дилу ҷон гирифтаӣ
Хуш меравӣ, бирав, ки худоят нигоҳдор!
Роҳи ватан бигир, ки ин манзили ғариб,
Обу ҳавои он набувад бар ту созгор
Эй булбулони ошиқу эй тӯтиёни маст,
Он ҷо, ки ёфтед ба Ҳинди висол бор,
Ёде кунед аз мани гумкарда ошён,
Номе баред аз мани дилхуни доғдор.
Умрест, к-аз ҷафои ту, эй чархи зишткеш,
Дар ҳасрати гуле шудаам ҳамнишини хор!
Донам чаро ситеза кунӣ бо ман, эй фалак,
Хоҳӣ ба зинҳори ту оям ба изтирор[4],
Эй осмон, бирав, ки ту очизтарӣ зи ман,
Эй чарх, дур шав, ки ту беш аз манӣ фигор...

Дар ин қасида чанд бор гардиш воқеъ шудааст: аввал дар байти сеюм («эй корвон!») шоир аз ҳикоя ба нидои мухотаб (нидо ба шахси 2—ба корвон) гардиш кардааст. Баъд аз ин ҳам шоир чанд бор ба нидои мухотаби дигар («булбулон», «чархи зишткеш», «фалак» ва ғайра) гардиш намудааст.

Гоҳо гардиш дар порчаҳои хурд — байт, рубой ва ғайра низ воқеъ мешавад.

Мисол аз Рӯдакӣ (аз ғоиб ба хитоб):

Чуз мастии ишқ аст, мастӣ нест,
Ҳамин балот бас аст, эй ба бало хурсанд.

---

[1] Дарнаворд — маҳву нобуд кун.
[2] Фасой — аз масдарӣ фасондан, ки ба маънои афсун кардан, ром кардан бошад ҳам, ин ҷо ба маънои фушурдан, маҷақ кардан омадааст.
[3] Нор — оташ.
[4] Изтирор — бечорагӣ.

Мисол аз Мунчик (аз ғоиб ба хитоб):

Хуррам баҳор хонд ошиқ туро, ки ту
Лоларуху бунафшахату ёсуманташӣ.
Моро чигар ба тири фироқи ту хаста гашт,
Эй сабр, бар фироқи бутон нек чавшанӣ!

Мисоле аз Камол (аз ғоиб ба хитоб):

Чашм агар ин асту абрӯ ину нозу ишва ин,
Алвидоъ, эй зӯҳду таќво, алфироқ, эй ақлу дин!

**Ручӯи лирикӣ**

*(Қатъ)*

Баъзан нависанда дар асарҳои достонӣ аз тасвири воқеа ё аҳволи рӯҳияи қаҳрамон ба ҳаячон омада, якбора ҳикояи худро қатъ менамояд ва ба тарафи дигаре гардиш карда, хитобан ба хонанда ё ягон предмети дигар сухан кардан мегирад. Ин усулро ручӯи лирикӣ (ё ки қатъ) номидан мумкин аст.

Масалан, Ҳилолӣ дар «Лайлию Маҷнун» қарори падари Қайсро дар бораи ба мактаб супурдани фарзандаш ҳикоя карда, ногаҳон аз тасвири чараёни воқеа гардиш менамояд ва ба хонандаи хурдсол чунин мурочиат мекунад:

...Эй тифл, зи илм баҳра бардор,
К-аз лавҳу қалам шавӣ хабардор.
Тифле, ки қалам гирифт бар даст,
Дасти ҳамаро ба чӯби тар баст.
В-он кас, ки ба лавҳу хат напардохт,
Ҳаргиз сияҳ аз сафед нашнохт.

Ин байтҳо байти ручӯи лирикист. Шоир пас аз ин боз ҳикояро давом медиҳад.

Ҳилолӣ баъд аз тасвири вафоти Лайлӣ ва Маҷнун боз ба хонанда мурочиат мекунад, вале ин дафъа хитоби ӯ бе нидо шурӯъ шудааст:

Ерон, ки ҳама вафот ёбанд,
Аз мурдани худ ҳаёт ёбанд.
Алқисса, ки он ду ёр бо ҳам,
Рафтанд, вале равем мо ҳам...
З-ин турфа нашеманн дилафрӯз
Фардо равад он, ки омад имрӯз.
Зинҳор дар ин дурӯза манзил
Чун бехабарон мабош ғофил.
Ту хуфтаву умр меравад тез,
Ногоҳ ачал расад, ки «бархез!»
Бархез, ки рӯзгор бигзашт,
Бишитоб, ки вақти кор бигзашт!
Ғофил зи ҷаҳон мабош з-ин пас!
Хуш дор, ки ғофилӣ ҳамин бас!

Дар ин порча шоир аз вафоти қаҳрамонони худ мутаассир гардида, аз дасти аҷал додгӯён сӯзу гудози худро баён менамояд, вале бо як рӯҳияи некбинӣ ба хонанда муроҷиат мекунад, ки зиндагиро дар бекорӣ набояд гузаронд.

Ин байтҳо низ байтҳои руҷӯи лирикӣ аст ва пас аз он боз давоми ҳикоя меояд.

## НИДО

Нидо аз он хитобҳои муэтарибона иборат аст, ки тазоҳури ҳаяҷони қалбӣ ва эҳсосоти амиқи рӯҳии шоир аст. Чунончи, нидои ҷигарсӯзи Маҷнун ба сари қабри падар (аз Низомӣ, ихтисоран):

Чандон зи мижа сиришки хун рехт,
К-андози замин ба хун баромехт.
Гуфт:
— Эй падар, эй падар, куҷоӣ?
К-афсар ба сарам наменамоӣ?
Эй ғамхӯри ман, куҷот ҷӯям?
Тимори ғами ту бо кӣ гӯям?
Ман бепадарӣ надида будам,
Талх аст кунун, ки озмудам.
Фарёд, ки дурам аз ту, фарёд!
Фарёдрасе на ҷуз ту, фарёд!

(Бибиоиша): Ин чӣ мусибат аст ба сари ман, дар ин ду рӯз ба сари нури дидаи ман чиҳо омада бошад?! Агар ба хонаи шумо намерафт, албатта мебоист ба ин ҷо бозмегашт, магар ба дарае афтода талаф шуд?! Ё ки аз нотавонии ӯ фонда бурда гургонаш дарониданд, ё деве захматаш расонд ва ё дар камингоҳе ғаниме будааст, ки аз ӯ интиқом кашид?!... Во балам! Во Одиначонам! Во чашму чароғам! Во қуввати дилам! Во рафиқи шаби танҳоиям! Во парастори рӯзи бемориям! Вой, Вой! Вой!». (С. Айнӣ, «Одина»).

Мисоле аз Ҳаким Карим:
Баҳор, боз омадӣ!
Биё!
Марҳабо!
Биё, ман акнун душмани ту наям, ту нозанини ман ҳастӣ!
Баҳор, маро бубахш!
Магар ёдат намеояд?
Замоне буд, ки ману ту ҷангӣ шудем. Туро на тоб доштаму на тоқат.
Солҳои сол шуоъҳои хуршеди муназвварат монанди ханҷари тез синаамро чок карданд.
Сабзаҳои навхезат ба рӯҳи пажмурдаи ман ғизо надоданд.
Паррандаҳои хушхонат суруди мотами маро суруданд.
Инсоф кун! Магар ман гунаҳгор будам?
— Ҳеҷ! Ту ҳам не!
Ҳазорон бор не. Гунаҳгор дигарон буданд, дигарон.

## КИНОЯ ВА ТАЪРИЗ

*(Киноя)*

Қиноя маънои зид ва мухолифро қасд карда гап задан ва ба иборати дигар акси гапи гӯянда мурод аст. Масалан, аз хубӣ баҳс карда бадиро ифода кардан ва аз бадӣ баҳс карда нагзиро фаҳмонидан киноя аст. Чунончи:

«У дар ҷавоб хандида мегуфт:

— Гӯсолаеро, ки аз пода берун равад, гург мехӯрад, бинобар ин ба дараҷаи говӣ расида натавонам ҳам, барои муҳофизати худ дар миёни говон буданро беҳтар медонам» *(С. Айнӣ).*

Нависанда аз мазмуни мақоли «гӯсола аз пода берун равад, гург мехӯрад» кинояе сохтааст, ки ништари обдоре нисбат ба уламои даври амир аст.

Ҷумлаи зерин низ барои киноя мисоли барҷастаест:

«Аммо ин ҳақорат, ки бевосита ба соҳиби он асп мерасад, ба домани «бузурвории ӯ» хеҷ гарде намерасонид» *(С. Айнӣ).*

М. Турсунзода низ байтҳои кинояомез дорад. Аз ҷумла дар байти.

Фурсати он аст, ки ин «меҳмон»
Тарк кунад кишвари Ҳиндустон.

«Меҳмон» киноя аст, аз ҳамин сабаб ба даруни нохунак гирифта шудааст.

Барои ин гуна киноя ин порчаи Низомӣ, ки Маҷнун ба Нӯфал дар сурати иҷро нанамудани ваъдааш гуфтааст, мисоли барҷастае мебошад:

Маҷнун чу шунид бӯи озарм[1]
Кард аз сари кин кумайтро[2] гарм.
Бо Нӯфали тегзан барошуфт,
К:-эй аз ту расида ҷуфт бо ҷуфт!
Аҳсант, зиҳӣ умедворӣ,
Беҳ з-ин набувад тамомкорӣ!
Ин буд баландии кулоҳат,
Шамшер кашидани сипоҳат?!
Ин буд ҳисоби зӯрмандет
В-ин буд фусуни левбандет?
Ҷавлон задани самандат ин буд
В-андохтани камандат ин буд?
Роят, ки хилофи рои ман кард,
Некӯ ҳунаре ба ҷони ман кард!
Он дӯст, ки буд Салом, бар ман
Кардиш кунун тамом душман!

Ин байтҳои Қамол низ кинояҳои латиф дорад:

---

[1] Озарм — лутфу марҳамат, шафқату раҳм.
[2] Кумайт — асп.

Туро ба соҳили Уммон ба сад дирам бихаранд
Барои лангари киштӣ, ки бас гаронҷонӣ[3]

Шоир Бисотии Самарқандӣ дар тавсифи аспе, ки аз подшохе ба ӯ тӯҳфа шудааст, чунин гуфтааст:

Шоҳ аспе ба шоире бахшид,
Ки зи тундеш чашми чарх надид;
Буд тунд ин қадар, ки аз дунё
Нафасе то ба охират бирасид.

Дар ин байти Возеҳи Бухороӣ низ киноян нозук ҳаст:

Рақиб гуфт, ки: «Афтодаам, маро бардор»,
Дуош кардаму гуфтам: «Худош бардорад!»

Ғайр аз ин, киноя қисме аз санъатҳои фолклор аст, ки бо порчаҳои хурду кӯтоҳе вокееро ба таври мисол баён карда, аз он вокеаи дигарро мурод карда нишон медиҳад:

1. Бо ҷумлаи «дами табара пахта мегирад», ба воситаи пул, зиёфат ва амсоли инҳо дастрас шудани мақсаде ифода мешавад.

2. Ҷумлаи «Ҳамаро мон, аммаро меҳмон кун» чунин одатеро, ки баъзеҳо кори муҳимми заруриро монда ба кори булҳавасонии шахсӣ машғул мешаванд, мазаммат мекунад.

3. Ҷумлаи «гӯшти хар — дандони саг» дар ҳолати ҷанг ва кашмакаши одамҳои ҷангараи бадаъмол гуфта мешавад.

4. «Дарро задам — девор кафид» — дар ҳаққи одами каҷфаҳме, ки ҳақиқати гапро нафаҳмида ғавғо бардорад, гуфта шудааст.

Ҳамаи инҳо кинояҳои нозуки халқӣ мебошанд.

**Таъриз**

Таъриз ду хел аст:

1. Ба кор ва гуфтори нописанди касе зид сухан рондан аст, ки инро эътироз ҳам мегӯянд.

2. Дигаре ба қавл ва феъли касе на ба таври сареҳ ва равшан, балки ба восита ва ба тариқи киноя дахл ва тааррузз кардан аст. Таъриз ба забони халқ талху пичинг номида мешавад, ки дараҷаи баланди киноя мебошад.

Заҳири Форёбӣ подшоҳ Қизил Арслонро бо чунин суханҳо мадҳ карда буд:

Нӯҳ курсии фалак ниҳад андеша зери пой,
То бӯса бар рикоби Қизил Арслон диҳад.

Саъдӣ дар ҷавоби ин байти Заҳир чунин таъризе гуфтааст:

Чӣ ҳоҷат, ки нуҳ курсии осмон
Ниҳӣ зери пои Қизил Арслон!..

[3] Гаронҷон — одами нофорам ва дағалтабиат.

Ба ин байти Анварӣ:

Гар дилу даст баҳру кон бошад,
Дилу дасти худойгон бошад.

Саъдӣ санги таъриз задааст:

Ман ин ғалат написандам зи рои равшани ту,
Ки дасту табъи ту гӯям «Ба баҳру кон бошад».

Бедил дар бораи ин шеърҳои Заҳир ва Анварӣ гуфтааст:

Бедил, ман он наям, ки шавам тоҷири камол,
Ҷое, ки хосу ом суханрост муштарӣ.
Дар арсаи баён нафасе гирд мекунам
Бе даъвати фазилату лофи суханварӣ.
Ҳайф аст фитрату силамуштоки Амру Зайд,
Дорад қусур қиммат аз ин ранг шоирӣ.
Килкам ба сафҳа мушти ғуборе нишондааст,
Озодам аз таҳайюлу авҳомгустарӣ.
Аз ҳеҷ кас наям силаандеши бешу кам,
Маддоҳи фитратам, на Заҳирам, на Анварӣ!
Шеъре, ки дар дил орзуи гадя[1], парварад,
Бар маънияш би... ӯ ба алфози ӯ би... й!..

Қамол низ аз санъати шеърии худ нозида ба ҳазлиёти ғализи Саъдӣ бо назари таъриз нигаристааст, вале мунсифона ин тирро на ба Тайййбот ном қисми ғазалиёти Саъдӣ роҳӣ мекунад, балки ҳазлиёти ӯро ҳабисот (ифлосиҳо) меномад[2]:

Қамол, ин нукта гар Саъдӣ шунидӣ,
Фурӯ шустӣ ба ғозургоҳ[3] дафтар.
На он дафтар, ки дар вай Тайййбот аст,
Ҳабисоташ фурӯ шустӣ саросар.

## ТАЛМЕҲ

Талмеҳ дар луғат нигоҳи сабук кардан ба сӯи чизест. Агар «талмеҳ»-ро қаблан «тамлеҳ» қарор диҳем, ба маънои милҳ кардан — намакин кардан меояд, ки ин ҳам дуруст аст.

Аммо дар адабиёти бадеӣ ишорат кардан ба воқеаҳои таърихӣ, асотирӣ, қиссаву афсонаҳо ва ба ягон шеъри маъруфи яке аз саромадони сухан санъати талмеҳ номида мешавад.

Дар ин рубоии устод Рӯдакӣ ба Юсуф — писари Яъқуби канъонӣ, ки яке аз пайғамбарони асотирии исроилист, талмеҳан ишорат шудааст:

---

[1] Гадя — гадоӣ.

[2] Устод С. Айнӣ дар мақолаи худ дар бораи Саъдӣ қайд мекунад, ки ҳазлиёт аз Саъдӣ нест. Дар ҳақиқат ин гуна чизҳо барои паст кардани шаъни бузургони аср аз тарафи душманони муосир навишта нисбат дода мешуд.

[3] Ғозурғоҳ — ҷои ҷомашӯӣ, карбосшӯӣ.

Юсуфрӯе, к-аз ӯ фиғон кард дилам,
Чун дасти занони мисриён кард дилам.
З-оғоз ба бӯса меҳрубон кард дилам,
Имрӯз нишонаи ғамон кард дилам.

Дар афсонаи Юсуф ва Зулайхо гуфта мешавад, ки Зулайхо ошиқи Юсуф шуд ва занони аъёни мамлакати Миср ӯро таъна карданд, аммо ҳангоме ки худи он занхо Юсуфро диданд, аз ҳусну ҷамоли ӯ ба ҳайрат монда, ба ҷои турунҷе, ки дар даст доштанд, дасти худро буридан гирифтанд. Рӯдакӣ бо ибораи «дасти занони мисриён» ба ҳамин воқеа ишорат кардааст.

Дар байти зерин низ талмеҳ ҳаст, ки шоир бо калимаи «падарам» ба ҳазрати Одам, ки гӯё хилофи фармони худо гандуми мамнӯъро хӯрда буд ва худо ӯро ғазаб карда аз ҷаннат пеш кард, ишора намудааст:

Падарам равзаи ризвон[1] ба ду гандум бифурӯхт,
Нохалаф бошам, агар ман ба ҷаве нафрӯшам.

*(Хофиз).*

Дар ин байти Ҳофиз низ ба Сомирӣ, ки соҳири асотирӣ будааст, инчунин ба асо ва яди байзо (дасти сафед), ки аломати мӯъҷизаи Мӯсо буд, талмеҳ аст:

Он ҳама шаъбадаҳо[2] ақл, ки мекард он ҷо,
Сомирӣ пеши асову яди байзо мекард.

Дар ин байти Ҳофиз низ бо ҳикояти Қоруни судхӯри асотири исроилӣ, ки бинобар ба Мӯсо имон наоварданаш гӯё ӯро ҳанӯз замин ба қаъри худ мекашад, талмеҳ аст:

Ганҷи Қорун, ки фурӯ мешавад аз қаҳр ҳанӯз,
Хонда бошӣ, ки ҳам аз ғайрати дарвешон аст.

Дар байти зерин низ ба афсонаи Сулаймон ва ӯро меҳмон намудани мӯрча ва дар байти сонӣ ба ҳикояи Фарҳод ишорат ҳаст:

Метавонад сохт аз дасти Сулаймон пойтахт,
Мӯрро Соиб, агар баҳси суханбозӣ кунад.

*(Соиб).*

Санги тифлон шумарад кӯҳи гаронро Соиб,
Ошиқеро, ки чу Фарҳод ба сар кор афтод.

*(Соиб).*

Низомӣ дар «Хусраву Ширин» аз забони Бузургмеҳр ба ҳар яке аз чил қиссаи «Калилаву Димна» ба тарзи талмеҳ ишорае карда хулосаи онро ҳамчун нукта дар байтҳои чулогона ҷой карда хулосаи онро ҳамчун нукта дар байтҳои ҷудогона ҷой

[1] Равзаи ризвон — боғи ҷаннат.
[2] Шаъбадаҳо — найрангбозиҳо.

сониадааст. Манзумаи зерин мухтасаран накл мешавад. Аммо барои нағз сарфаҳм рафтани ин талмеҳот мутлақо мутолиаи «Анвори Суҳайлӣ» зарур аст. Ширин аз Бузургумед панд хоҳиш мекунад:

Калиде куи, на занчире дар ин банд,
Фурӯ хон аз Калила нуктае чанд.
Бузургуммед чун гулбарг бишкуфт,
Чиҳил кисса ба чил нукта фурӯ гуфт:
Рибохорӣ[1] макун, ин панд менюш,[2]
Ки бо шери жаён чун кард харгӯш.
Басо сар, к-аз забон зери замин рафт,
Батонро[3] бо кашаф[4] васле[5] чунин рафт.
Ба хилат моли мардум хӯрд натвон,
Чу бозургони доно моли нодон.
Чу бар доно кушой ҳиларо дар,
Чу гуки моркуш дар сар куни сар.
Ҳиял[6] бигзору машнав з-он ҳилясоз,
Ки муш оҳан хӯрад, кӯдак барад боз.
Чу накши ҳила бар чодар фишонӣ,
Бад-он наккоши чодарсӯз монӣ.
Зи доно тан саломатбаҳр[7] гардад,
Илоч аз дасти нодон заҳр гардад.
Зи бемори ба доной расад тан,
Чу з-он бегонае он порсозан.
Ба доной тавон растан зи эйём,
Чу он мурғи нигорин раст аз дом.
Макун шӯхӣ, вафодорӣ биёмӯз,
Чу муши дом дар зоги дахандӯз.

Камол дар китъаи поён аз рӯи тафохур аз Саъдӣ бартарӣ чустани худро талмеҳан зикр кардааст:

Дар шакаррези фикри хеш, Камол,
Қанди ҳар як сухан мукаррар соз
То биёнд ба чошнигирӣ
Шакар аз Мисру Саъдӣ аз Шероз.

Шеъри Саъдӣ:

Ба дил гуфтам: аз Миср қанд оварам,
Бари дӯстон армугоне барам.
Маро гар тиҳӣ буд аз он қанд даст,
Суханҳое ширинтар аз қанд хаст.

## ТАШХИС

Ба ҳайвонҳо, паррандагон, наботот, чамодот, чирмҳои осмонӣ ва ғайра эҳсосоту хислатҳои инсонӣ нисбат дода, онҳоро дар миёни худ ва ё бо инсон гап занондан ташхису интоқ ё ки ба шакли мӯчаз ташхис номида мешавад.

---

[1] Рибохорӣ — порахӯрӣ, судхӯрӣ.
[2] Менюш — менаюш — гӯш кун.
[3] Бат — мургобӣ.
[4] Кашаф — сангпушт.
[5] Васл — пайвастан, ин чо ба маънои дӯстӣ.
[6] Ҳиял — ҳилаҳо.
[7] Саломатбаҳр — офиятманд, тандуруст.

Дар асарҳои классикӣ намунаи ин гуна осор бисёр аст, ҳамчун «Қалилаву Димна», «Тӯтинома», «Мантиқ-ут-тайр»-и Фаридуддини Аттор, «Чангу чанголӣ»-и Абӯисҳоқи Атъима, «Ҳайвонотнома»-и Саййдо, «Се қатра»-и Лоҳутӣ ва ғайра.

Намунаҳои зерине, ки аз классикон оварда мешавад, барои ташхис мисолҳои барҷаста ва зебое мебошанд:

Гул гуфт, ки: ман Юсуфи Мисри чаманам,
Ёқути гаронмояи пурзар даҳанам.
Гуфтам: Чу ту Юсуфӣ, нишоне бинмой!
Гуфто, ки: Ба хун ғарқ нигар пираҳанам.

*(Хайём).*

Сурохӣ[1] ба гӯши қадаҳ бурда сар,
Бад-ӯ рози сарбаста гуфтӣ магар.
Намедонам чӣ гуфтӣ, чӣ ангехтӣ,
Ки гуфтию аз дида хун рехтӣ.

*(Асадии Тӯсӣ).*

Субҳидам мурғи чаман бо гули навхоста гуфт:
Ноз кам кун, ки дар ин боғ басе чун ту шукуфт.
Гул бихандид, ки аз рост наранҷем, вале
Ҳеч ошиқ сухани талх ба маъшуқ нагуфт

*(Ҳофиз).*

Бигуфтам: «Ҷони бемори маро кӣ мекунад дармон?»
Бихандиду бигуфт: «Эй бенаво, ҷононае чун ман».
Бигуфтам: «Лоиқи ганҷинаи ишқам куҷо бошад?»
Дилам ҷунбиду гуфто: «Хонаи вайронае чу ман».

*(Лоҳутӣ).*

## ИРСОЛИ МАСАЛ

*(Тамсил)*

Шоир барои тақвияи даъвои худ баъзан аз зиндагии иҷтимоӣ, аз таҷриба ва амалияи ҳаёти шахсӣ мисоле мегирад. Ҳамин мисол овардани шоирон ирсоли масал ё тамсил номида мешавад. Вале гоҳо далелҳои хаёлию фаразӣ ҳам меоранд. Ин гуна тамсилҳо аксаран ғайритабиӣ ва ғайриҳаётӣ воқеъ шудаанд.

Чанд мисол аз тамсилҳои ҳаётӣ меорем. Чунон ки Ҳофиз мегӯяд:

Ҳофиз, аз боди хазон дар чамани даҳр маранҷ,
Фикри маъқул мафармо, гули бехор куҷост?

Аз бадон ҷуз бадӣ наёмӯзӣ,
Накунад гург пӯстиндӯзӣ.

*(Саъдӣ).*

---

[1] Сурохӣ — шишаи шароб.

Дар тарики нафъи худ кас нест мӯҳтоҷи далел,
Бе асо роҳи дахон маълум бошад кӯрро.

*(Бедил).*

Дар байти аввал ҷумлаи «гули бехор куҷост?», дар байтҳои сонӣ мисраи дуюм ҳамчун масал зикр ёфтааст.

Шеваи нозукдилон маслуки[2] роҳи факр нест,
Сахт душвор аст бори шишаву раҳ санглох.
Ҳарчи дорӣ чун шукуфа барфишон, зеро ки санг
Бахри мева мехурад аз дасти муште сифла шох.

*(Ҷомӣ).*

Ирсоли масал хусусан дар шеъри намояндагони сабки ҳиндӣ бисьёр дида мешавад. Онҳо бештар мисраи дуюми байтро ба тарзи ҳикмат ва масал меоранд, ки барои тасдиқ ва таквияи фикре, ки дар мисраи аввал баён ёфтааст, хизмат мекунад. Миёни аксарияти ташбеҳоти мураккаби пайравони сабки ҳиндӣ ва ирсоли масал алоқаи наздике мавҷуд аст.

Чунин ҳам вокеъ шудааст, ки ирсоли масал дар мисраи дуюмӣ байт не, балки дар байти дигаре меояд.

Мисол доир ба ирсоли масале, ки барои исботи муддао дар байтҳои дигар омадааст:

Зи каҷгӯӣ суханро қадр кам гашт,
Қасе, к-ӯ ростгӯ шуд, муҳтарам гашт.
Чу натвон ростиро ҳарз кардан,
Дурӯгеро чӣ бояд дарҷ кардан?
Чу субҳи содиқ омад ростгуфтор,
Ҷаҳон дар зар гирифт ӯ муҳташамвор.
Қасе, к-ӯ ростӣ дар дил пазирад,
Ҷаҳон гирад, ҷаҳон ӯро нагирад.

Аз қаҷӣ афтӣ ба каму костӣ,
Аз ҳама ғам растӣ, агар ростӣ.
Гул зи қаҷӣ хор дар оғӯш ёфт,
Найшакар аз ростӣ ин нӯш ёфт.

*(Низомӣ).*

Ирсоли масалро дар осори Фирдавсӣ, Низомӣ, Хоқонӣ, Саъдӣ, Ҳофиз ва ғайра фаровон мебинем. Ҳатто як қасидаи машҳури Хусрави Деҳлавӣ саропо бо ин санъат зинат ёфтааст, аммо Абӯтолиби Калим, Соиб ва Ғанӣ, ки аз намояндагони сабки ҳиндӣ ҳастанд, ирсоли масалро ба ҳуд як санъати махсусе қарор додаанд. Чунон ки Шиблии Нӯъмонӣ (дар ҷилди саввуми «Шеър-ул-Аҷам») қайд мекунад, хусусан Қалим ин тарзро бисёр тараққӣ додааст.

Аксари даъвоҳои ӯ дар нафси худ саҳеҳ аст. Дар баъзе маврид даъво ва далелҳо хаёлист ва дар ин ҷо тахайюли шоирона бисёртар ба кор меравад.

---

[1] Д а л е л — роҳбаланд, роҳбар.
[2] М а с л у к — ин ҷо ба маънои писандида омадааст.

Инак, чанд мисоли барҷаста аз Қалим ва дигар намояндагони сабки ҳиндӣ зикр мекунем.

Аз Қалим:

Хоксорон бештар аз файз кисмат мебаранд,
Кулбаи деворкӯтоҳон пур аз маҳтоб буд.

---

На ҳар ки садрнишин шуд, азиз шуд, ки ғубор
Агар ба дида расад, тӯтиё нахоҳад шуд.

Аз Урфӣ:

Дар маҳфиле, ки тоза дарой, гирифта бош,
Аввал ба боғ ғунча гиреҳ бар ҷабин занад.

Аз Соиб:

Ҷони муштоқон ғубори ҷисмро сарсар[1] бувад,
Зудтар охир шавад шамъе ки равшантар шавад.

Аз Бедил:

Бебаҳраро зи монеи имдоди кас чӣ суд?
Дарё ҳарифи косаи вожун намешавад.
Кулфатзидон оинаи дилҳо тавозӯъ аст,
Аз теша метавон гиреҳи санг боз кард.

Аз Сайидо:

Пирони солхӯрда сухан пухта мекунанд,
Шохи ниҳол меваи худ нимрас кунад.

Надорад модар аз таъдиби[2] фарзанди худ осоиш,
Садафро сина пурнам мегузорад ҳифзи гавҳарҳо.

Аз Моҳир:

Булбул нашавад нағмасаро бар гули раъно,
Маъшуқа дурӯ ошиқи якранг надорад

Аз Нуриддини Ҳаравӣ:

Одамӣ аз айбу ҳунар пок нест,
Оби равон бе хасу хошок нест.

**Ирсоли ду масал**

Гоҳо шоир барои тақвияи сухани худ якбора ду масал дар як байт зикр мекунад, ки ин санъатро ирсолулмасалайн меноманд. Ин намуди ирсол хеле душвор аст ва мисолаш дар адабиёт кам ба назар мерасад:

---

[1] Сарсар — шамоли сахти хунук.
[2] Таъдиб — адаб омӯхтан бо мақсади адабомӯзӣ ҷазо додан.

Лӯълӯъ чӣ қадар дорад андар миёни баҳр,
Зарро чӣ қимат бошад андар самими кон.

*(Унсурӣ).*

Насиҳати ҳама олам чу бод дар қафас аст,
Ба гӯши мардуми нодон чу об дар ғирбол.

*(Саъдӣ).*

Ҳар сангпора менашавад гавҳари нафис,
Ҳар нофи охуе надиҳад нофаи татор[1]

Ку маҳе эмин аз ҷафои хусуф
Ку мае эмин аз балои хумор.

*(Қивомии Мутарризӣ).*

Чу дашном гӯй, дуо нашнавӣ,
Ба ҷуз киштаи хештан надравӣ.

Ту чароғе ниҳода дар раҳи бод,
Хонае дар мамарри[2] селобе.
Муштахои камол нуқсон аст,
Гул бирезад ба вақти серобӣ

*(Саъдӣ).*

Ҳар ки биштофт, боз пастар монд,
Зуд бетир монд тирандоз.

*(Абдулҳасани Огоҷӣ).*

## ТАЗМИН

Тазмин он аст, ки шоир барои тақвияи фикр ва ҳиссиётягон шоҳбайт ва ё мисраи барҷастаю хушояндн ягон шоири саромади пешина ва ё муосирро дар шеъри худ нақл мекунад. Дар ин маврид одатан номи шоирро пеш аз нақли байти тазминшаванда моҳирона зикр мекунанд.

Масалан, дар ин шеъри Саъдӣ як байти Фирдавсӣ оварда шудааст:

Чӣ хуш гуфт Фирдавсии покзод,
Ки раҳмат бар он турбати пок бод:
«Маёзор мӯре, ки донакаш аст,
Ки ҷон дораду ҷони ширин хуш аст».

Камол як мисраи ҳамин байти Фирдавсиро аз ғайри номбар кардани муаллифи он тазмин кардааст:

Бад-он лаб маёзор мӯре, Камол,
«Ки ҷон дораду ҷони ширин хуш аст».

---

[1] Н о ф а и т а т о р — кинояи аз мушки Хутан.
[2] М а м а р — гузаргоҳ.

Дар ин байти Низомӣ як байти Фирдавсӣ бо зикри ном тазмин шудааст:

Чӣ хуш гуфтаст Фирдавсии Тӯсӣ
«Ки марги хар бувад сагро арусӣ».

Дар порчаи зерин Ҳофиз як байти Камоли Исфаҳониро тазмин намудааст:

Гар боварат намешавад аз банда ин сухан,
Аз гуфтаи Камол далеле биёварам:
«Гар барканам дил аз туву бардорам аз ту меҳр,
Ин меҳр бар кӣ афканам, ин дил куҷо барам?»

Агар соҳиби байту мисраи тазминшаванда шоири машҳуре бошад, гоҳ номи ӯ зикр нашавад ҳам, ба навъе ишора меёбад. Дар порчаи зерини Ҳофиз мисраи «Бӯи ҷӯи Мӯлиён ояд ҳаме» тазмин шудааст, ки аз они Рӯдакист:

Сина моломоли дард аст, эй дарего, марҳаме!
Дил зи танҳоӣ ба ҷон омад, худоро, ҳамдаме!
Хез, то хотир бад-он турки самарқандӣ диҳем,
К-аз насимаш «бӯи ҷӯи Мӯлиён ояд ҳаме»!

Аз Муэтариби Бухороӣ:

Аз замоне ки дар ин водии ҳунхорам ман,
Хотирошуфтаи он турраи тарророн ман,
Зевароронаи руҳи шоҳиди ашъорам ман,
Дар тилисми гами ҳаҷри ту гирифторам ман,
На зи Руму на зи Ҳинду на зи Булғорам ман,
На зи Кӯлобу Бадахшу на зи Чатрорам ман,
На зи Пирмасту Кӯмишкенту на аз Каждумакам,
«Аз Қарокӯламу пуршӯраму кони намакам,
Намакат гирад, агар лаъли лабатро намакам».

Байти охирини ин порча, ки дар Бухоро хеле шӯҳрат доштааст, аз як шоири номаълум буда. Муэтариб онро тазмин кардааст.

Туғрал дар мисраи Бедил гуфтааст:

Нола ҳамон беҳ ки зи дил сар кунам,
Гӯши фалакро зи фиғон кар кунам...
Туғрали маҳмуми ман Бедилам,
«Бода надорам, ки ба соғар кунам».

С. Айнӣ дар айни тазмин мегӯяд:

Шаб, ки ба ҳаҷри ту фиғон сар кунам,
Сомиаи[1] аҳли ҷаҳон кар кунам.
Нола кунам, гиря кунам зор-зор,
Хотири ҳамсоя мукаддар[2] кунам.

---

[1] Сомиа — қуввааи шунавоӣ.
[2] Мукаддар — парешон, тира.

Соғари уммед ба хоро занам.
«Бода надорам, ки ба соғар кунам».
Нотиқа[1] иқрор кунад бар кусур,
Пайрави Бедил агар сар кунам.

Ду мисоли охирӣ аслан **назира** аст, яъне ғазалест, ки дар пайравии ғазали Бедил гуфта шудааст. Лекин назиранависон ба тариқи тазмин як мисраи Бедилро низ ба ғазали худ дохил кардаанд.

Баъзе байту мисраъҳои машҳур чандин бор тазмин шудаанд. Чунончи: дар тазмини мисраи «Эй боди сабо, ин ҳама овардаи туст» Сироҷиддини Қумрӣ гуфтааст:

Эй оби равон, сарв баровардаи туст
В-эй сарви чамон[2] чаман саропардаи туст,
Эй ғунча, арӯси боғ дар пардаи туст,
«Эй боди сабо, ин ҳама овардаи туст».

Тазмини Салмони Со̆вачӣ айни мисраъро:

Эй абри баҳор, хор парвардаи туст
В-эй хор, даруни ғунча хункардаи туст,
Гул — сархушу лола — масту наргис — махмур,
«Эй боди сабо, ин ҳама овардаи туст».

Аз тазминҳои зебо боз як мисоли дигар овардаиро лозим медонем.

Саъдӣ гуфтааст:

«Хуш меравӣ ба танҳо, танҳо фидои ҷонат».
Мадҳуш мегузорӣ ёрони меҳрубонат.

Қамол мисраи якумиро чунин тазмин кардааст:

Эй рӯи дардмандон бар хоки остонат,
Аз обу хок з-он сӯ ғавғои ошиқонат...
Дӣ мешудӣ хиромон чун сарву ақл мегуфт.
«Хуш меравӣ ба танҳо, танҳои фидои ҷонат».

Шоирони ҳозиразамон низ аксаран барои қувват додани фикри худ ва барҷастатар ифода намудани ғояи асари худ байт ё мисраи ягон шоири гузаштаро тазмин мекунанд. Яъне шоир фикри худро бо сухани ягон шоири машҳур тасдиқ карданӣ мешавад, барои ифода кардани асли муддао ягон байт ё мисраи маълумро, ки ин гуна муддаоро беҳтар ифода намудааст, ба кор мебарад. Дар шеъри А. Деҳотӣ «Бар зидди таҳқиркунандагони номи Фирдавсӣ» як мисраи Ҳофиз ва як байти Абдураҳмони Ҷомӣ ба ин тариқ тазмин шудааст (шеър ба ин муносибат навишта шудааст, ки дар шаҳри Ризоияи Эрон кӯчае, ки пеш ба номи Фирдавсӣ буд, дар соли 1948 ба номи нобудку-

[1] Нотиқа — қувваи нутқ, гӯёӣ.
[2] Чамон — хиромон.

наидан дахҳо арбобони демократия, ҷаллод генерал Зангина гузошта шуда буд):

«Гурез, роҳ кушо!» —
Медиҳад пулис овоз,
Ба карруфар генерал меравад зи «кӯчаи худ».
Аз он раҳе, ки басе солҳо мушарраф буд
Ба номи номии Фирдавсии суханпардоз.
Ба ҷои шоири даҳ аср — қотили гузаро!..
Магар ба ақл писанд аст ин мубодила?
На!
Кӣ буд шоири «Шоҳнома»?
Кист Зангина?..
«Бубин, тафовути раҳ аз куҷост то ба куҷо!»
Шумо гурӯҳи ҷанобони маърифатбезор,
Ки номи неки вай аз кӯчае тарошондед,
Гумон баред, ба каф офтоб пӯшондед?
На хайр, мусю
мuҳол аст инчунин кирдор!
«Гузашт шавкати Маҳмуду дар замона намонд
Ҷуз ин фасона, ки нашнохт қадри Фирдавсӣ».
Ту ҳам, ки хор кунӣ ин суханвари тӯсӣ,
Ҷаҳон ба ҷоҳилист ҳукмӣ ақл хоҳад хонд,

Қасе, ки номи баландаш ҳазорсола шудаст,
Қасе, ки дар дили миллионҳост ӯро ҷой,
Куҷо ҳақир шавад аз ҳақорати ду-се паст?
Ки қадри дурр нашавад паст аз расидани лой!

Ин ҷо мисраи охири банди дуюм аз Ҳофиз ва байти аввали банди чорум аз Ҷомист. Азбаски А. Деҳотӣ таҳқиркунандагони номи Фирдавсиро мазаммат карда истодааст, ба хотир овардани инҳо, хусусан байти Ҷомӣ қувваи шеъри ӯро хеле афзудааст. Зеро Ҷомӣ Султон Маҳмуди Ғазнавиро дар нашинохтани қадри Фирдавсӣ сахт сарзаниш карда буд. Шоири шӯравӣ ба ҳамон суханҳои шоири бузург бар таҳқиркунандагони имрӯзаи номи Фирдавсӣ лаънат хондааст.

Гоҳе мақол, зарбулмасал, ҳатто ибораҳои барҷастаи машҳуре, ки мансуб ба фолклор аст, аз тарафи шоирон дар мавриди муносиб айнан ва гоҳ бо каме дигаргунии шаклӣ ҳамчун далели равшан ва бурҳони қотеъ ва ё ба таври ирсоли масал тазмин мешаванд. Мо ин ҷо ба таври намуна чанд мисол нишон медиҳем.

Аз ҷумла Низомӣ зарбулмасали машҳури «Кӯза ба лаби ҷӯй то кай дуруст рафта меояд»-ро ба таври ирсоли масал чунин тазмин кардааст:

Набояд ки моро шавад кор суст,
«Сабӯ и-оид аз об доим дуруст».

Ё ки зарбулмасали «душманро ба шакар куштаанд»-ро ҳам Низомӣ чунин моҳирона тазмин намудааст:

Симкашон[1] оташи зар куштаанд,
«Душмани худро ба шакар куштаанд».

Зарбулмасали «девор гӯш дорад» низ бисьёр нағз тазмин шудааст:

«Девор гӯш дораду агӗр низ чашм»,
Мо чуи кунем, бо ту зи беруни дар сухан.

*(Камол).*

Сухани ҳикматомези «аёнро чӣ ҳоҷат ба баён» аз тарафи Камол ин тариқа тазмин шудааст:

Гуфтай: сурати ӯ мазҳари маънист, Камол,
«Худ аён аст, чӣ ҳоҷат ба баён хоҳад буд».

Тазмини зарбулмасали «каҷ дору марез!»:

Гуфтай зулфи качам дорӣ ба дасту магузор,
Монад охир ба ҳамон нукта, ки «каҷ дору марез!»

*(Камол).*

Тазмини аълои зарбулмасали «оби дари хона — тира!» ин аст:

Сад бахр агар захира бошад,
«Оби дари хона тира бошад».

*(Ҷомӣ).*

Тазмини «некӯӣ куну дар об андоз!»:

Дилбурда, ки умраш чу ғамам бод дароз,
Имрӯз талаттуфе зи нав кард оғоз:
Бар чашми ман андохт даме чашму бирафт,
Яъне ки «накуну дар об андоз!»

*(Хайём).*

Тазмини «поёни шаби сиёҳ сафед аст».

Дар ноумедиҳо басе умед аст,
«Поёни шаби сияҳ сапед аст».

*(Низомӣ).*

«Сухани хона ба бозор рост намеояд» — сухани хонагӣ хом ва аз воқеъ дур аст:

Сухани хона ба бозор намеояд рост,
Доя мегуфт ба гаҳвора маро ношуданӣ.

*(Сайидо).*

Тазмини «миҷози бо шир даромада бо ҷон мебарояд»:

[1] Симкашон — ҳимматбаландон.

Ишқи ту дар вучудаму меҳри ту дар дилам
«Бо шир дар бадан шуду бо чон бадар шавад».

*(Ҳофиз).*

Қай барканам дил аз рухи чонон, ки меҳри ӯ
«Бо шир дар дил омаду бо чон бадар шавад».

*(Хочу).*

«Дар хона кас аст, як ҳарф бас аст» — одами бафаҳму фаросат зуд ҳақиқатро пай мебарад, ба одами оқил як даҳан гап басанда аст:

Чӣ хуш гуфт доно, ки дар хона кас
Чӣ бошад, зи гӯянда як ҳарф бас.

*(Чомӣ).*

Мулло Ҳокироҳ гуфт: Ҳамин дардатро нашӯрида гӯӣ ҳам, мешавад: «Аз дӯст як ишора, аз мо ба сар давидан», гуфтаанд. Ту ишорат кун, мо ислоҳ кардан мегирем *(С. Айнӣ, «Одина»).*

## БАРОАТИ ИСТЕҲЛОЛ

Бароат равшанӣ, фазилат ва бартарӣ чустан дар фазлу ҳунар аз амсоли худ аст. Истеҳлол дар луғат талаби дидани моҳ, мачозан писару духтар буданашро аз нахустин овози кӯдак пай бурдан аст ва ба маънои кашидани шамшер аз ниём, аввалин борон ва ғайра низ меояд. Вале дар истилоҳи адаб ба таври зер аст:

Шоир дар аввали маснавӣ ё қасида ва ғайра байтеро зикр менамояд, ки дар он аз чи иборат будани мундаричаи манзумаро баён мекунад, ё ба иборати дигар ишорате доир ба мундаричаи асар меорад ва онро бароати истеҳлол мегӯянд.

Дар «Лайлию Мачнун» и Мулҳами Бухорой метавон гуфт, ки мундаричаи ҳар як боб бо байти аввалин ифода мешавад. Мо намунавор якчандтои онро ин чо нақл мекунем:

Оғози достони «Лайлию Мачнун»-ро бо ин байт меорад:

Қалам — мачнуни дашти сафҳаи роз
Чунин шӯрида сар бардошт овоз

Боби «Раҳонидани Мачнун сарвро аз захми арраи боғбон» бо ин байт сар мешавад:

Хазони чеҳрагони боғи иқрор
Чунин резанд барг аз шохи асрор.

Боби «Қашидани шубон[1] пӯсти гӯсфандро дар бари Мачнун ва ба висоли Лайлӣ расонидан» чунин сар мешавад:

Чу қассоби табиат зад дари дил,
Чунин шуд гӯсфанди фикр бисмил.

Намунаи ин санъатро дар «Лайлию Маҷнун»-и Абдураҳмони Ҷомӣ ҳам дидан мумкин аст: аз ҷумла боби «Рафтани Маҷнун пеши Лайлӣ ва ба бонги зоғ фоли некӯ гирифтан ва назар кардан, ки агар дидори Лайлӣ муяссар гардад, як ҳаҷҷи пиёда бигузорад» бо ин байтҳо сар мешавад:

Чун бози сафеддум дар ин боғ
Биншаст бар ошёнаи зоғ,
Зоғони сиёҳ зи саҳни он боз
Карданд зи ошёна парвоз.
Чун Қайс чу зоғи субҳидамхез
Микрози ду по ба роҳбурӣ тез.

Аввали боби «Бозхаридани Маҷнун ғазолеро аз сайёд ва озод кардан ба ёди Лайлӣ» ин гуна аст:

Чун субҳидам аз ғазолаи хур (хвар),
Пӯшид замин ҳилолаи[1] зар.
Афшонд фалак зи чашмаи қир,
Аз меҳри ғазола қатраи шир,
Аз хоби замона чашм бикшуд.
Маҷнун, ки ба хоби бехудӣ буд.

## ҲУСНИ МАТЛАЪ

Байти аввали шеър **матлаъ** ном дорад. Шоир бояд матлаи ҳар шеърро лоиқи мақсуди худ оғоз кунад ва бо калимаҳои дилкаш ва маънии нозук шурӯъ намояд, то ки хонанда ва шунаванда ба боқии сухан майлу рағбат ҳосил намояд.

Ин гуна матлае, ки хеле пурмазмуну барҷаста омада, моро ба хондан ва фаҳмидани ғояи асосии тамоми шеър омода месозад, **ҳусни матлаъ** номида мешавад. Ҳусни матлаъ дар адабиёти тоҷик аз ҳад бисёр аст.

Анварӣ гуфтааст:

Сухан ба васфи рухаш чун зи хотирам сар зад,
Зи матлаи суханам офтоб сар барзад.

Чанд мисоли дигар:

Ханде зад даҳанат, тунги шакар пайдо кард,
Сухане гуфт лабат, лӯлӯи тар пайдо кард.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Ба сари кӯи ту савганд, ки то сар дорам,
Нест мумкин, ки ман аз зулми ту сар бардорам.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

[1] Ҳилола — асбоби зинат.

Парирухе ба шакарханда қатли мардум кард,
Чу гуфтамаш, ки маро ҳам бикуш, табассум кард

(...)

Бурқаъ[1] ба рух афганда барад ноз ба боғаш,
То накҳати гул бехта ояд ба димоғаш.

*(Сайдии Теҳронӣ).*

Нозанине, ки аз арақ тар шуд,
Нозанин буд, нозанинтар шуд.

*(Халқӣ).*

Ба ҷурми[2] ишқи туам мекушанд, ғавғоест,
Ту низ бар сари бом о, ки хуш тамошоест,

*(Хони Хонон).*

Беҳтарин навъи ин санъат бароати истеҳлол мебошад, ки дар боло зикр ёфт.

## ҲУСНИ ТАХАЛЛУС

(Интиқол ё гурез)

Ба ҷуз ҳусни матлаъ лутфи тахаллус ва ҳусни мақтаъ низ дар адабиёти классикӣ мо мавқеи бузургро ишғол карда омадааст. Бинобар он ки дар адабиёти имрӯзаи тоҷик қасидаиависӣ ва мадҳиясароии дарбории шахспарастӣ нест, ин ду санъат ҳам ба мо ҷои даркорӣ надорад. Вале барои огоҳонидани ҷавоншоирон ва умуман ҳаваскорони адабиёт каме эзоҳ дода, бо як-ду мисол шарҳ мекунем.

Шоир баъд аз итмоми муқаддимаи қасида, ки онро **насиб** ва ё **ташбиб** мегӯянд, ба мадҳи мамдӯҳ мегузарад. Он ҷои шеърро, ки шоир аз насиб ба мадҳ мегузарад, **интиқол** ва бо форсию тоҷикӣ **гурез** меноманд. Гурез бояд ба таври латиф ва тарзи нозук омада, салосати лафз ва таносуби маъноро риоя кунад. Ин гурези латиф ҳусни тахаллус ном дорад.

Дар мусамммати хамрияи Манучеҳрӣ, баъд аз тасвири фасли тирамоҳ ва тарбияи шароби худ тайёркарда деҳқон аввалин бор сотагини (пиёла)-ро пур карда мегӯяд:

Он гоҳ яке сотагини бода барорад
Деҳқону замоне ба кафи даст бидорад,
Бар ду рухи аврангӣ[3] моҳе бинигорад,
Уду балисон бӯяду дар мағз бикорад,
Гӯяд, ки маро ин маи мушкин нагуворад,
Илло, ки хӯрам ёди «шаҳи одилимухтор»...

Аз гурезҳои барҷастаи Хусрави Деҳлавӣ чанд мисол меоварем. Баъд аз ташбиби баҳория.

---

[1] Бурқаъ — парда, чашмбанд.
[2] Ҷурм — гуноҳ.
[3] Авранг — фарру зебоӣ.

Хуфт наргис маствор, фарёди булбул барнахост
Нимшаб, к-аз хидмати махдуми кайхон гашт боз.

Баъд аз тағаззул:

Забон кушод, ки шамъи бутон шудам, гуфтам:
Ҳазор хона бисӯзад, агар забон ин аст,
Кушод чеҳра, ки моҳе шудам ба рӯи замин,
Дари малик бинамудам, ки «осмон ин аст».

Баъд аз тасвири дамидани офтоб:

Хуршеди ҷаҳонгир, мапиндор, ки дар разм
Шамшер кашида, малик-уш-шарқ барояд.

## ҲУСНИ МАҚТАЪ

Охирини байти шеър **мақтаъ** ном дорад. Шоир абёти охирро низ нағзу дилкаш бояд гӯяд, ки хулосаи тамоми шеър бошад. Ин санъатро, ки шеър бо ибораи аҷиб ва маънии ғариб хатм мешавад, ҳусни мақтаъ мегӯянд. Вақте ки хонанда байти охиринро мехонад, баъзе камбудии гузаштаро низ фаромӯш карда, завқи бадей мегирад. Чунон ки дар боло гуфта шуд, ин санъат бештар дар қасидаҳои мадҳия ба кор мерафт ва аз дуои шоир дар ҳаққи мамдӯҳ иборат аст.

Мо дар ин ҷо доир ба ҳусни мақтаъ, ки асосан дар ғазал бо зикри тахаллус анҷом меёбад, чанд мисол зикр менамоем.

Бадри Чочӣ гар аз ин пас васфи холу рух кунад,
Сарнагун бодо чу зулфу рӯсиях бодо чу хол.

*(Бадри Чочӣ).*

Васфи даҳанат Камол доим
Дар қофияҳои танг гӯяд.

*(Камол).*

Гуфт: худ додӣ ба мо дил Ҳофизо,
Мо муҳассил[1] бар касе нагмоштем.

*(Ҳофиз).*

Ҳофиз, чу оби лутф зи назми ту мечакад,
Ҳосид чӣ гуна нукта тавонад бар он гирифт?

*(Ҳофиз).*

Урфӣ, ба ҳоли назъ расидию беҳ шудӣ,
Шармат наёмад аз дили уммедвори дӯст[2]?

*(Урфӣ).*

---

[1] Муҳассил — ҷамъкунандаи андоз.

[2] Мазмуни байт ин аст, ки гӯё Урфӣ бемор шуда, ба ҳоли назъ расида буд, ин хабар ба ёр расиду бо хурсандӣ гуфт, ки хайрият, ки мурд ва ман аз балои ӯ раҳоӣ ёфтам; лекин бар хилофи хоҳиши дӯст Урфӣ ба ҳол омаду дуруст шуд, умеди ёраш барбод рафт:

Махўр, Соиб, фиреби фазл аз аммомаи зоҳид,
Ки дар гунбаз зи бемағзӣ садо бисёр мепечад.

*(Соиб).*

## ҲУСНИ ТАЪЛИЛ

Ҳусни таълил ба тоҷикӣ сабаби нағз нишон додан, яъне барои исботи мақсад далели латиф овардан аст.

Шоир барои чизе сифате меоварад, вале барои исботи муддао сабаби муносибе нишон медиҳад. Вале дар воқеъ ин сабаб барои латофати сухан эътиборӣ мебошад:

Он зулфи хушат, ки дилписанд афтодаст,
Бар қадди чу сарват чу каманд афтодаст.
Гуфтам, ки чаро шикастай сар то пош?
Фармуд, ки аз ҷои баланд афтодаст.

Ин ҷо шикастагии зулф на аз сабаб аст, ки аз ҷои баланд афтодааст, балки барои латофати сухан чунин фарз кардааст. Яъне ишорати латифе ба ҷои баланд — гўшаи узор истодани зулф ва шикастани он мебошад. Дар бораи дилбаре, ки забонаш мегирифтааст:

Гуфтам: суханат шикаставаш чун ояд,
Бо он ки ҳама чу дурри макнун ояд.
Гуфто: Сухан аз даҳони танге, ки марост,
То нашканамаш, чӣ гуна берун ояд?

Дар бораи маҳбубае, ки ба рўяш доғи ҷароҳате (пашшахўрда) боқӣ монда будааст:

Бар оrази лоларанги он сарви равон,
Он нест нишон аз он ки гаштаст аён.
Азбаски ба хубӣ шуда ангуштнамо,
З-осеби ишора ба рухаш монд нишон.

Аз Хусрави Деҳлавӣ:

Лола, ки ба дил гирех шудаш зуд,
Аз оҳи ман аст оташолуд,
Азрақ ки бунафшаро ба дўш аст,
Аз мотами ман кабудпўш аст.

Боз:

Сурхии чашми кабудат ҳеҷ медонӣ, ки чист?
Номае бурд аз ману бар ҳоли ман хун мегирист.

## САНЪАТИ ТАФАННУН

Тафаннун дар луғат маънои гуна-гуна шудан, шох-шох гардидан, аз ҳоле бар ҳоле гаштан ва гаштугузорро дорад. Дар илми бадеъ тафаннун он аст, ки шоир айни мазмунро бо калимаҳои муродиф баён мекунад:

Парипайкар бутони париипўш,
Бути сангиндили симинбаногўш,
Нигори хиргахӣ, бутрўйи чинӣ,
Сахисарви чаман, бонуи чинӣ,
Таваллои шаҳон, хотуни даврон,
Диломи чахон, ошўби Тўрон...

*((Низомӣ).*

Аз «Хитоб ба офтоб» (дар вакти ба бурчи Ҳамал даромадан):

Эй доирагарди нуктапарвар,
Эй бутаву эй шарораи зар!
Эй шохиди ғамзазан чахонро,
Султони якаспа осмонро!...

*(«Зеби сухан»).*

## МОДДАИ ТАЪРИХ

Баъзан шоирон дар аснои шарҳи воқеаву ҳодисаҳои муҳим ва ҷолиби диққат, ҳамчун таваллуду вафоти одамони бузург, ҷулуси подшоҳон ба тахт, бинои иморатҳои бошукўҳ (масҷиду мадраса, корвонсарой ва биноҳои хайри умумӣ), таълифи китобу тадвини девонҳо ва ҳоказо соли онро низ зикр мекунанд. Шеъре, ки дар он соле зикр шудааст, моддаи таърих ном дорад.

Чуноичи, Кисоӣ дар матлаи қасидаи ҳасбиҳолии худ таърихи таваллуди худро ба ин тавр баён менамояд:

Ба сесаду наваду як расид навбати сол,
Чахоршанбеву се рўз боқӣ аз шаввол.

Соли сесаду наваду як ба соли 1001-и мелодӣ баробар аст. Аз ин байт маълум мешавад, ки моддаи таърих дар даврахои аввал хеле содда ва табиӣ ифода меёфтааст.

Қитъаи зерини Ибни Ямин (шоири асри XIV) низ бо ифодаи равшани нишо ёфтааст:

Вафоти соҳиби аъзам Ваҷеҳиддини Зангӣ,
Ки чархи пир набинад чун ў ҷавони дигар;
Ба соли ҳафтсаду нуздаҳ зи соли хичрат буд,
Шаби душанбаю бистусевум зи моҳи сафар.

Моддаи таърихи вафоти Ваҷеҳиддини Зангӣ ба таври соддаи солшуморӣ ҳафт саду нуздаҳ будааст, ки ба ҳисоби имрўза ба соли 1319—1320 баробар меояд.

Вале ин гуна сароҳат ва соддагӣ бо мурури замон ба завқи шоирони хаёлбоф созгор наафтод ва рафта-рафта моддаи таърих ба ҳисоби абҷад (ҷумал) гузашт, ки инро моддаи таърихи лафзӣ меноманд.

Дар ҳисоби абҷад ҳар ҳарф рақамеро ифода мекунад

Дар алифбои арабӣ 28 харф (овоз) мавҷуд аст, ки дар 8 калимаи махсус ҷамъ оварда шудааст:

1) ابجد — абчад, 2) هوز — хавваз, 3) حطی — ҳутти, 4) کلمن — каламан, 5) سعفص — саъфас, 6) قرشت қарашат, 7) ثخذ — саххаз, 8) ضظغ заза़ғ.

Аз харфи алиф — 1 сар карда, то ёи ҳуттӣ ҳар ҳарф яке аз шумораҳои якиро, яъне ҳамаги аз як то даҳро ифода мекунанд: (алиф) — ا 1 ب (бо) — 2, ج (чим) — 3, د (дол) — 4 ва ҳоказо.

Аз харфи ک (коф—к) то ҳарфи ص (сод)—«с» ҳар ҳарф як шумораи даҳиро ифода мекунад.

ک (коф) —20, ل (лом) —30, م (мим) —40, ن (нун)— 50, س (син) —60, ع (айн) —70, ف (фо) —80, ص (сод)—90.

Аз ҳарфи ق (қоф—қ) сар карда, то غ (ғайн—ғ) шумораҳои садиро ифода мекунанд, яъне сад-сад боло меравад:

ق (қоф) —100, ر (ро) —200, ش (шин) —300, ت (то)— 400, ث (со) —500, خ (хо) —600, ذ (зол)—700, ض (зод)— 800, ظ (зоге) —900, غ (ғайн) —1000.

Ҳарфҳои чоргонаи махсуси форсию тоҷикӣ گ ,ژ ,چ ,پ дар забони арабӣ на шакл дорад, на овоз. Дар вақти лузум инҳо ба қимати ҳарфҳои наздикмахраҷ ва монои худ доро мешавад:

پ (пе) —2, چ (че) —3, ژ (же) —7, گ (гоф) —20, яъне аз рӯи қимат پ ба ب، چ ч ба ч, ژ ба ز ва گ ба ک мусовист.

Шарти асосии моддаи таърихи лафзӣ вобаста ба муносибати мафҳуми иборат ба асли мавзӯъ буда, ҳар қадар ин муносибати маънавӣ афзояд, ҳамон қадар моддаи таърих латифтару дилчасптар мегардад.

Алишери Навоӣ ва Ҷомӣ бо ҳам дӯстию ихлосмандии тамом доштанд. Ҳангоме ки Сафиуддин ном тифли яксолаи Ҷомӣ дар соли 880 ҳиҷрӣ (1475—1476 мелодӣ) вафот кард, Навоӣ барои тасаллӣ ҷумлаи «бақои ҳаёти шумо бод» ( بقای حیات شما باد )-ро фиристод, ки ба ҳисоби абҷад моддаи таърихи вафоти кӯдак мебошад.

Агар рақами ҳамаи ҳарфҳои ҷумлаи «бақои ҳаёти шумо бод»-ро ҷамъ кунем, рақами 880 ҳосил мешавад, ки соли вафоти кӯдак аст (соли 1475—1476 мелодӣ).

ب —2, ق —100, ا —1, ی —10, ح —8, ی —10, ا —1, ت —400, ش —300, م —40, ا —1, ب —2, ا —1, د —4, = 800.

Шоири дигаре ҷумлаи «Соиб вафот ёфт» ( صائب وفات یافت ) ро моддаи таърихи вафоти Соиб (1081—1670 ё 1671) ёфтааст. Гоҳо калима, ҷумла ва ё иборан моддаи таърих айнан ба асли мавзӯъ мутобиқ меояд, ки барҷастатарини навъи моддаи таърих ба шумор меравад.

Моддаи таърихи қатли Мирзо Улуғбекро «Аббос кушт» ёфтаанд, ки мусовӣ ба рақами 853 (1449/50) мебошад.

Таърихи вафоти Хоҷа Исмати Бухорӣ калимаи «таммат» воқеъ шудааст, ки ба ҳисоби абҷад ба рақами 840 (1436—37) баробар меояд:

Таърихи вафоти Хоҷа Исмат
Ҳар кас ки шунид, гуфт: «Таммат!»

Садри Зиё дар рубоии зерин бо моддаи таърихи «саъдахтар бодо!» ( سعد اختر بادا ) таваллуди писари худро ифода намудааст, ки 1343 ҳ — 1924 м. мебошад:

Ин тоза ниҳол сабзу пурбар бодо,
Дар боғи ҳаёт толаву тар бодо.
Дар вақти таваллудаш, ки буд ахтар саъд,
Кардем, рақам: «Саъдахтар бодо!»

Аҷоиботи ҳисоби абҷад бисёр аст. Масалан, моддаи таърихи хуруҷи Чингизро калимаи «хун» ( خون ) ёфтаанд, ки 656 (1258) мебошад. Моддаи таърихи бинои Гӯри Мир «гунбаз» ( گنبذ ) аст, ки баробари 772 (1370—71) аст.

Моддаи таърих, ки ба ҳисоби абҷад асос ёфтааст, дар аввали пайдоишаш каму беш холӣ аз такаллуф ва санъаткорӣ барзиёд буд. Чунон ки дар шеърҳои Ҳофиз дида мешавад, таркибҳои «майли биҳишт» (787—1385/86), «қурби тоат» (782 — 1380/81), «халили одил» (775—1373/74), «раҳмати ҳақ» (756—1355), ки таркибҳои соддаанд, моддаи таърих шудаанд.

Моддаи таърихи зерин, ки Ҳофиз дар вафоти шайх Абӯисҳоқ гуфтааст (757—1356), аз таркиби шаш калима сохта шуда тамоман бе такаллуф ва содда мебошад.

Булбул сарву суман, ё суману лолаву гул
Ҳаст таърихи вафоти шаҳи мушкинкокул.

Лекин рафта-рафта таърихгӯӣ ба санъати мураккаби печ дар печ ва суханбозии пуртакаллуфи шаклпарастона табдил ёфт.

Асосан оғози моддаи таърихи лафзӣ асри VI ҳ — асри XII м мебошад, ки даврани сар шудани такаллуфоти адабист.

Аз моддаи таърих баровардани сол чанд қоида дорад, ки аз ҷумла, чизҳои зеринро дар хотир доштан лозим аст:

Гоҳе дар моддаи таърих амали қалб низ даркор мешавад.

Масалан, ҳарфи охир ба ҷои ҳарфи аввал ҳисоб меёбад. Ҳамчун راهب (роҳиб) маклуби بهار баҳор.

Амали **тасҳиф** низ ба кор аст. Амали тасҳиф бо ҳарферо афзоиш додан, кам кардани як ё чанд нуктаи калима ҳосил мешавад: شراب (шароб) — سراب (сароб), درد (дард, дурд) — دزد (дузд), کتاب (китоб) — کباب (кабоб) ва ғайра.

Калимаи «раҳмон» асосан ба арабӣ бе «о» — алиф ҳамчун رحمن навишта мешавад, ки агар ба шакли رحمان (раҳмон) навишта шавад, як адад зиёд мешавад.

Вови маъдула ба ҳисоб гирифта мешавад: одатан «хоҷа»-ро «хавоҷа» (خواجه) ва «хоҳар»-ро «хавоҳар» (خواهر) менависанд ва дар вақти ҳисоб ҳарфи «вов» (و)-ро ба назар мегиранд.

Касраи изофӣ қимати «ҳо»-и ҳавваз дорад: لالهٔ سرخ (лолаи сурх). Пайвандаки که (ки) дорои қимати 25 мебошад: к — 20, ҳ — 5.

### Ҳелҳои моддаи таърихи лафзӣ

Моддаи таърихи лафзӣ ё равшану содда аст ва ё асли иборат бо ишорати латифе, ки дар байт вуҷуд ёфтааст, зиёду кам мешавад. Мисолҳое, ки мо дар боло овардем, мисоли намуди якуми моддаи таърих аст.

Намуди дуюмӣ сурати муамморо дорад, ки **таъмия** меноманд. Масалан, дар ҷавоби ҷумлаи суолии «таърихи ин воқеа чист?» гуфта мешавад, ки «яке аз ҷамъ по беруи ниҳод» ё ки «қадам дар миён гузошт». Дар ҷавоби якум рақами як кам карда мешавад ва дар ҷавоби дуюмӣ рақами як меафзояд.

Шахсе дар таърихи биноӣ ҳавзе, ки Латиф ном шахсе барои истифодаи умум сохтааст, ин тавр гуфтааст: «Аз ҳавзи Латиф об бардор!» Бояд дар ин ҷо аз ибораи «ҳавзи Латиф» калимаи «об», яъне адад се кам шавад, он гоҳ соли канда шудани ҳавз мебарояд.

Мисоли дигар:

Чу таърихи вафоти ӯ зи пири ақл пурсидам,
Ба сад оҳу фиғон гуфто: «яке аз козиён кам шуд».

Дар ин ҷо бояд аз калимаи «козиён» адади як кам шавад.

Моддаи таърих гоҳе як ё якчанд калима, як мисраъ ва ҳатто як байти тамомро дар бар мегирад.

Шоироне буданд, ки бисёртар ба гуфтани таърих машғул мешуданд ва ғарази баъзе аз онҳо дар ҳақиқат тафаннун, такаллуф ва ҳунарнамоӣ буда, шоириро дар мартабаи дуюм карор додаанд. Шоирони маъруфи даврами темурӣ шеърсароиро

ба худ касби асосӣ қарор дода, таърихнависии онҳо туфайлӣ будааст. Вале дар Мовароуннаҳр дар давраҳои охирии, асри XVII—XIII, махсусан дар асри XIX ва аввали асри XX бисёре аз шоирон ба таърихгӯӣ соҳиби дасти дароз будаанд. Масалан, аз шоирони мутааххир Ҳайрат, Садри Зиё, Васлӣ ва Сипандӣ дар таърих истеъдоди баланд доштаанд. Дар Самарқанд ягон масчид, меҳмонхонаи навине нест, ки Васлӣ ё Сипандӣ китъаи таърих нагуфта бошанд. Ба ҳамин тариқа таърихи валодат ва вафоти одамони машҳури ин давра бо қитъаи таърихи ин шоирон сарафроз нашуда намондааст.

### Ихроч ва идхол

(*Исқот ва идхол*)

Дар миёни шоирони мутааххирин қоидаест, ки агар таърих доир ба вафот бошад, ҳарферо аз моддаи таърих берун мекунанд, ки ихроч ном дорад ва агар ба таваллуд ё таълифи асар ё таъсиси бино ва монанди инҳо оид бошад, дар сурати нарасидани ҳарфе ҳарфе аз калимаи дигаре илова мегардад, ки идхолаш меноманд.

Моддаи таърихи вафоти писарчае аз тарафи Малеҳои Самарқандӣ ба таври ихроч «гулғунчаҳ зи по афтод» гуфта шудааст, вале аз калимаи «гулғунчаҳ» рақами 5 зиёд аст, шоир бо камоли маҳорат ба таври таъмия ҳарфи «ҳо»-и ҳаввазро аз охири «гулғунчаҳ» (گلغنچه) ихроч кардааст (ки «зи по афтод» ишораи он аст) ва рақами матлуб (1103 = 1691 — 92) боқӣ мондааст.

Моддаи таърихи зерин аз тарафи Тамҳиди Самарқандӣ доир ба табъи девони Туғрал 1916 ба таври идхол гуфта шудааст:

Шуд ин мисраъ нигини муҳри таърих,
Зи рӯи табъ «Ҳай девони Туғрал».

«Ҳай девони Туғрал» (هی دیوان طغرل) ба ҳисоби абчад 1325 аст, вале ба ин ҳарфи аввали табъ (طبع), ки ба ҳисоби абчад 9 аст, илова шавад, рақами матлуб 1334 (1915—16) ҳосил мегардад.

Моддаи таърихи «яке аз қозиён кам шуд» ва «Аз ҳавзи Латиф об бардор», ки дар боло дида будем, мисоли моддаи таърих ба таври ихроч (исқот) аст.

## МУАММО

Муаммо санъатест, ки шоир номи махсус ё чизеро дар сурати нуҳуфта ба воситаи амали қалб ва тасҳиф ё бо иваз кардани муродифҳо, ҳисоби абчад, киноя ва ишоратҳои пӯшида

дар як байт ва ё якчанд байт навъе мепӯшонад, ки аз ғайри фикру мулоҳизаи борик ва диққати амиқ шикофтан муҳол буда, асосан кушодани он мавқуф ба донистани қоидаҳои маълуми муаммост.

Дар аввалҳо шоирони пешина муаммо ва чистонро як чиз фаҳмидаанд. Баъд рафта-рафта онҳо ҳамчун мафҳумҳои ҷудогона аз ҳам ҷудо шудаанд. Анвари порчаи зеринро, ки чистони пиёз аст, муаммо номидааст:

Чист он, турфа қалъаи бедар?
В-андар он қалъа қалъаи дигар?
Гоҳ бошад мисоли байза сафед,
Гоҳ бинӣ чу лолаи аҳмар.
Гоҳ бинӣ зумурради аламе,
К-аз гиребони ӯ барорад сар.
Ҳар ки бикшояд ин муамморо,
Қатраи об ояд аш ба назар.

Маълум мешавад, ки чистон қадами нахустин дар соҳаи тафаннуноти адабӣ, яъне бозии ҳарф ва калима мебошад ва батадриҷ шакли мураккаб гирифтааст. Чистон шакли соддаи ибтидоӣ ва муаммо шакли мураккаб мебошад. Тахминан аз асри XV шакли соддаи муаммои пешинагон шакли пуртакаллуфе гардид.

Шоири маъруф Абдураҳмони Ҷомӣ, муосири ӯ Мулло Мирхусайни Муаммоӣ, Мулло Шаҳобуддини Ҳакири Муаммоӣ, Мӯхташами Қошӣ, Зайнуддини Восифӣ ва дигарҳо сaромади муаммосароён ва муаммошикофонанд. Ҷомӣ дар «Хирадномаи Искандарӣ» мегӯяд:

Ба қасди касонд шудам тезгом,
Баромад ба назми муаммом ном.

Ҷомӣ ҳатто дар муаммо рисолае таълиф карда, қоидаҳои муаммо ва шарҳу эзоҳи онро баён кардааст.

Аз соддатарини муаммоҳои Ҷомӣ, ки ба фаҳми ҷавонони имрӯза наздиктар аст, якчандторо ин ҷо зикр мекунем.

Ба исми Ҳорун:

Беруи ор аз муаммо,— гуфт,— номи он бути мавзун,
Ҳаминҳо буду бас он дам, ки омад номи ӯ берун.

Номи маъшуқ дар вақти бе «рун» омадан танҳо ҳамин «ҳо» буд, ки агар «ҳо»-ро ба «рун» ҳамроҳ намоем, исми Ҳорун ҳосил мегардад.

Ба исми Тоҳир:

Кай равад номи он бут аз хотир,
К-аз яке нуқта мешавад зоҳир.

*(Ҷомӣ).*

Агар аз калимаи «зохир» ( ظاهر ) нуқта афтад, «Тохир» طاهر мемонад.
Ба исми Муҳаммад:

Хум чу нигун гашту яке қатра рехт,
Хуш зи мадхуши муҳаббат гурехт.
(Ҷомӣ)

Агар «хум ( خم ) нигун, яъне чаппа шавад, «муҳ» ( مخ ) шуда, аз он қатрае (нуқтае) афтад, «муҳ» ( مح ) мемонад ва аз «мадхуш» «хуш» гурезад, «мад» ( مد ) мемонад, ки исми Муҳаммад ( محمد ) ҳосил мешавад.
Ба исми Карим:

Биншин нафасе, хотири Ҷомӣ дарёб,
Бикшо гиреҳ аз камар, бигардон май ноб,

Агар аз «камар» ( کمر ) гиреҳ кушоем, яъне «м» равад, «кар» мемонад ва «май» ( می )-ро гардонем, «ем» («им» یم ) мебарояд ва исми Карим ҳосил мегардад.
Ба исми Баҳо ( بها )

Эй ёфта дарёҳо, мо ташналабем,
Як қатра барафшон, ки қавӣ ташналабем
(Ҷомӣ).

Агар ба «ҳо» ( ها )-и «дарёҳо» як қатра (нуқта) афшонем, Баҳо ( بها ) ҳосил мегардад.
Ба исми Ҷомӣ ( جامی )

Ҷомӣ, ки ба меҳр карда будӣ хӯяш,
Бардор, дил аз ҷафову мебин сӯяш.
Ҳофиз.

Агар аз ҷафо ( جفا ) дил равад, яъни «ф» афтаду «ме» (می)-и мебин (می بین)-ро дар охири «ҷо» гузорем, «Ҷомӣ» ҳосил мегардад.
Муаммо ба номи паррандаҳо — шонасар ва куланг:

Ду мурғ аз марғзоре кард парвоз,
Ба қасди ҳардушон оҳанг кардам.
Якеро по буридам, гашт бесар,
Якеро сар буридам, ланг кардам.

Агар пои шонасар, ки сар аст, бурида шавад, бе сар мешавад ва шона мемонад, сари куланг, ки аз «к» иборат аст, бурида шавад, ланг мемонад.
Муаммо ба исми Амин ( امین ):

Чон ту ин нест, эй сарви барин,
Аз миён бархезу болотар нишин.

Максад аз сарви барин ҳарфи «алиф» ( ا ) буда, алиф аз миёна ( میان ) хезаду болотар нишинад, Амин ( امین ) ҳосил мешавад.

Муаммо ба номи Носир ( ناصر )

Сари сӯфӣ бибур, дар оташ андоз,
Дигар дар ҳакки риндон бад нагӯяд.

Агар сари «сӯфӣ»-ро ки аз ҳарфи «с» ( ص ) иборат аст, дар оташ, ки муродифаш нор ( نار ) мебошад, андозем, носир ( ناصر ) ҳосил мегардад.

**Муаммои риёзӣ**

Пеш аз шикофтани муаммои риёзӣ ҳисоби абҷад (ҷумал)-ро донистан ва аз худ кардан лозим аст, вагарна ёфтани муаммои риёзӣ номумкин аст.

Аз тазкираи Муҳаммад Тоҳири Насрободӣ як-ду муаммои риёзӣ нишон медиҳем:

Муҳосиб аз ин нукта огоҳ нест,
Ки панҷоҳро мешуморанд сӣ.

«Оҳ» ( آه ) дар ҳисоби абҷад ба рақами 6 баробар аст ва панҷ «оҳ» сӣ мешавад.

Аз бист чаҳор сад бияфган,
Аксаш бари ман фирист сад ман.

Аз «бист» чорсад — «т»-ро афганем, «бис» мемонад ва қалби «бис» (яъне чаппаи «бис») «сиб» аст, ки дар навишти арабӣ онро «себ» хондан ҳам мумкин аст. Яъне ҷавоби ин муаммо «сад ман себ» будааст.

Муаммои риёзӣ ба номи Тайййб ( طیب )

Номи ёрам се ҳарф дону маранҷ
Ҳар яке дар ҳисоб панҷаҳу панҷ.

«Тайййб» ( طیب ) аз се ҳарф иборат буда, ҳарфи нахустин ط ба ҳисоби абҷад баробар ба рақами нӯҳ аст ва نه («нӯҳ») аз ҳарфҳои «н» ва «ҳ» («ҳо»-и ҳавваз) иборат буда, ҳарду 55 мебошад. Ҳарфи «ё»-и хуттӣ ی (й) ба 10 баробар аст ва «даҳ» (ده) ба ҳисоби абҷад нӯҳ ва «нӯҳ» (نه) боз 55 мешавад. Инчунин ҳарфи «б» — 2 буда, «ду» ( دو ) ба ҳисоби абҷад

10 аст ва «дах» ( ده ) боз нӯх نه ва نه низ баробар ба рақами 55 асту исми матлуб ҳосил мегардад.

### Чистон ё луғаз

*(Луғз)*

Маънои луғавии луғаз печиш, роҳи кач ва берун рафтан аз роҳи рост аст. Дар илми бадеъ луғаз он аст, ки шоир шеъре менависад ва чизеро дар назар гирифта сифат, аломатҳо ва хусусиятҳои онро дар либоси ибораҳои мушкил ва монанд ва ғайри зикри номи предметро баён мекунад ва ёфтани онро аз хонанда ба таври хитобу суол ва аксаран ба иборан «чист он?» ифода мекунад. Аз ин сабаб рафта-рафта ба ҷои луғази арабӣ «чистон» номи ин навъи шеър шудааст.

Чистон дар адабиёти форсу тоҷик аз асри XI сар карда мавриди таваҷҷӯҳ ва табъозмоии шоирон гардидааст, вале дар асри XII ин санъат беш аз пеш рӯ ба тараққӣ мениҳад. Шоирони ин давр дар мавзӯъҳои гуногун чистонҳои бисьёре ба риштаи назм кашидаанд. Умуман чистон дар муқаддимаи қасида ба тариқи ташбиб омадааст ва ҳамчун як шохаи васф тараққӣ кардааст. Аксар мавзӯи луғаз шамъ, бод, абр, об, ҳаммом, кабӯтар, қалам, шамшер, китоб, айнак, мӯрча, оина, найза ва ғайра шуда омадааст. Бо эҳтимоли ғолиб нахустин шоире, ки шеърро ба таври луғаз сурудааст, устод Рӯдакӣ мебошад.

Ду байти зерини Рӯдакӣ дар чистони қалам гуфта шудааст, вале матлаъ ва байтҳои дигари он дар даст нест. Эҳтимол ин низ аз ташбиби қасидае будааст:

> Ланги равандаст, гӯш неву суханёб,
> Гунги фасеҳ аст, чашм неву чаҳонбин.
> Тезии шамшер дорад, равиши мор,
> Қолаби ошиқону гунаи ғамгин.

Баъд аз Рӯдакӣ касе, ки бештар ба луғазгӯӣ машғул шудаасту дар ташбиби қасида сурудааст, Манучеҳрии Домғонӣ (асри XI) мебошад. Аз ӯ ду луғаз мерос мондааст, яке дар бораи ҳаммом ва дигаре дар бораи шамъ аст.

Матлаи луғази шамшер аз Муиззӣ:

> Берӯҳ пайкарест, гаҳи ҷанг ҷоншикор.
> Бедуд оташест, гаҳи разм пуршарор.

Матлаи луғази боду абр аз Абдулвосеи Ҷабалӣ:

> Чӣ чирм аст, он баровард сар аз дарёи мавчафган,
> Ба кӯҳ-андар дамон оташ, ба баҳр-андар кашон домаи,

Чистоне ба номи қайчӣ (аз «Ал-мӯъчам»):

Чист, к-андар даҳони бедандон-ш
Ҳарчи афтод, рез-рез кунад?
Чун задӣ дар ду чашми ӯ ангушт,
Дар замон харду гӯш тез кунад?

Чистони себ аз Шамсуддин Муҳаммади Ачибӣ:

Чист он касри бедару равзан?
Хирарӯпайкару Суҳайли Яман[1]?
Шакли ӯ ҳамчу ҳайъати гардун,
Шахси ӯ ҳамчу кавкаби равшан.
Тани ӯ шодии дил асту ҷуз ӯ
Кас надидаст дахдилу яктан
Даҳану нофи ӯст бар сару пой,
З-ин аҷабтар касе надида бадан,
Хиҷил аз нофи пур зи сунбули ӯст
Нофаи оҳуи Хитову Хутан.
Нофи ӯ, гарчи чашмаи тараб аст,
Лек монад ҳаме ба чоҳи зақан.
Гашта ҳамхонаи шаробу симоъ[2]
Буда ҳамширан гулу савсан.
Часта андар даҳони ӯ тире
Бар мисоли зумаррадин сӯзан...

Чистони патаку кафш:

Чист он ду, ки бувачдаш ба рафоқат тавъам,
Гаҳ равонанд, гаҳ истода ба як пову шикам?
Турфа гоҳе ки паи сайр рафиқанд, агар
Дар равиш ҳеч баробар нагузоранд қадам,
Агар ин пой бибардорад, он истад боз,
Он қадам бинҳаду сокин шавад ин бо қади ҳам.
Пой то сар ҳама гардида даҳонанду забон,
Лек часпида забоншон ба даҳон мустаҳкам.
Ҳар яке рост ба по ҳайату шакли маҳи нав
Не камонест, ки дорад сиҳоме[3] паи ҳам.
Дар масоҷид зи ҳама мартаба аъло доранд,
Ҷояшон фарқи сари ҷумла, зиҳӣ, қадру қиям[4]
По ба наълайни[5] хирад сохта ҳар кас пӯяд,
Раҳи ин таъмия аз фазлу ҳунар бод қасам.
Кафшро мондаву пӯшида патак дар раҳи сидқ,
Камари хидмату таслим ба ҷон мебандам.
Патаку кафши Абулфазл ҳамин Ҳайрати зор
Зада ин гуна бифармуд яке шӯх рақам.

*(Ҳайрат).*

Чистони пиёз:

Чист он турфа хиргаҳи бедар
Андар он хайма хаймаи дигар.
Муфлисонро мусоҳибу дамсоз,
Мунъимонро рафиқи роҳи сафар.

---

[1] Суҳайли Яман — номи ситораи равшан, ки нисбат ба Ҳиҷоз аз ҷониби Яман мебарояд.
[2] Симоъ — шунидан, тараннум, суруд, ваҷду сурур.
[3] Сиҳом — тирҳо.
[4] Қиям — қиматҳо.
[5] Наълайн — кафш.

Гоҳ бинӣ зумуррадин аламе
Аз гиребони ӯ барорад сар.
Ин луғазро ҳар он ки бикшояд,
Чашмаи об оядаш ба назар.

Шоирони тоҷик Лоҳутӣ, Деҳотӣ ва дигарон низ чистон гуфтаанд. Инак чистони шоҳмот аз М. Раҳимӣ:

Ду шаҳ дар як саро чун банда гардад,
Қаландармашрабу, бежанда гардад,
Сипоҳи ҳар ду то «маҳшар» ба ҷанг аст,
Ҳамеша мурда аз нав зинда гардад.

Ду шоҳе ки ба дунё ҳукмрон аст,
Дуаспа тохт дорад, хуш бар он аст.
Ба шасту чор «кишвар» ронда лашкар,
Тилисм афканда бар бозигарон аст!

Чистонҳои халқӣ:

1. Як чодари зангорӣ,
Шабҳо пуру рӯз холӣ.

*(Осмон ва ситораҳо).*

2. Як падару як модар,
Боқӣ ҳама бародар.

*(Офтоб, моҳ ва ситораҳо).*

3. Бузи зарди бозингар,
На дил дорад, на ҷигар.

*(Дутор).*

4. Чор по дорад, як сум
Дар тори сараш дум?

*(Чорчӯб).*

5. Чор чилик, чормон чилик,
Осмон ғуррид, замин ларрид?

*(Раъду барқ).*

6. Шутури масти беша,
На ҷав хӯрад, на реша.
Оташ хӯрад ҳамеша

*(Паровоз).*

7. Як парча санги каҳрабо,
Не дар замин, не дар ҳаво.

*(Думбаи гӯсфанд).*

8. Ҳар дар бор, бор дар ҳар,
Сих дар дум, тоҷ дар сар.

*(Чувоз).*

9. Офтоби рӯи равзан,
Гаҳ торику гаҳ равшан?

*(Моҳтоб).*

10. Не даст дорад, не по.
Хабар мебарад хар чо.

*(Мактуб).*

11. Аспе дорам дар биёбон,
Сари гул мехӯрад, оби равон.

*(Оҳу).*

12. Хари Ҳасан ханг зад,
Замину осмон ранг зад.

*(Раъду барқ).*

13. Аз кӯҳ баромад мири ганда,
Сар то қадамаш чоман чанда.

*(Шер).*

14. Ачоиб сурате дидам,
Ба зери сина пар дора.
Ба пояш наъли фулодй
Дахон аз тори сар дора.

*(Осиёб).*

## ТАЧНИС

Дар забони точикй (хоҳ дар забони гуфтугӯ ва хоҳ дар забони адабй) калимахое дучор меоянд, ки таркиби овозиашон якхела буда, дорои ду ва ё зиёда аз ду маънои мустақил ва ё мачозии ба ҳам наздиканд.

Масалан, дар ин байти Хусрави Деҳлавй:

Тори зулфатро чудо машшота[1] гар аз шона кард,
Дасти он машшота мебояд чудо аз шона кард.

Калимаи «шона» дар мисраи якум як асбоби маълумро, ки барои ба тартиб овардани мӯй истифода мешавад, ифода кардааст, аммо дар мисраи дуюм ба маънои «шонаи одам», яъне як қисми тахтапушти одам омадааст.

Ин ду калима шаклан як аст, вале ҳар кадоми он як маънои дигареро ифода мекунад. Ин тарз калимахо аз нуқтаи назари забон **омоним** (ҳамшакл), вале дар илми бадеъ бинобар ду бор зикр шудани айни калима тачнис ном мегирад, зеро дар як байт ду калимаи ҳамчинсу ҳамшакл ба ду маънои чудогона зикр ёфтааст.

Аммо чунин ҳолатхо низ дида мешаванд, ки айни калима дар як чумла ё мисраву байте ду ва ё зиёда аз он маънoро ифода намояд.

Чунон ки Ҳофиз мегӯяд:

---

[1] Машшота — зани махсуси мӯйбоф ва ородихандаи духтарону наварӯсон.

Ман, агар риндам, агар шайх, чӣ корам бо кас.
Ҳофизи рози худу орифи вақти хешам.

Калимаи «ҳофиз» бо ду маъно омадааст: якум нигоҳдори сирру роз, дуюм тахаллус.

Дар забони халқ истифодаи ин гуна калимаҳои думаъноро лутф меноманд.

Аз рӯи намудҳои гуногун таҷнисро ба ду гурӯҳи калон тақсим намуда, таҷниси маънавӣ ва лафзӣ ном додаанд.

Мо ҳоло дар бораи таҷниси маънавӣ сухан ронда зикри таҷниси лафзиро бо намудҳояш дар боби санъатҳои лафзии ин маҷмӯа хоҳем овард.

### Таҷниси маънавӣ

Таҷниси маънавӣ, чунон ки дар боло зикр ёфт, ин аст, ки шоир калима ва ё калимаҳое зикр менамояд, ки ҳар кадом дорои ду ва ё зиёда аз ду маъно буда, дар миёни маъноҳо муносибати куллӣ ва ҷузъӣ мавҷуд аст ва дар ифодаи ҳар ду маъно ҳам калимаҳои таносубӣ ва қаринаҳои мантиқӣ хизмат мекунанд. Ё ба иборати дигар, дар таҷниси лафзӣ калима ва дар таҷниси маънавӣ маъно такрор меёбад.

Чунон ки дар рубоии Умари Хайём:

Он қаср, ки бар чарх ҳамезад паҳлу,
Бар даргаҳи ӯ шаҳон ниҳоданди рӯ.
Мурғе дидам нишаста бар бораи ӯ,
Фарёд баровард, ки ку-ку, ку-ку.

Калимаи ку-ку, ку-ку дорои ду маъно мебошад: а) тақлиди овози баъзе мурғон аст, ҳамчун кабӯтар, қумрӣ, мусича ва ғайра... б) ку-ку, ку-ку ва ё наздик ба ин куҷо-куҷо, куҷо-куҷо гуфтан аст.

Мисол дигар:

«Зебӣ хост, ки дасташро шӯяд. Сафар ба вай хизмат карданӣ шуда гуфт:

— Истед, ман ба дастатон аз котелок об резам.

— Не, раҳмат, ман аз шумо даст шустанӣ нестам,— ҷавоб дод бо лутф Зебӣ» (Ф. Ниёзӣ).

Дар ин ҷо ибораи «даст шустан» ба маънои маҷозии он, ки дар урфу одати халқи тоҷик ҳаст, яъне ба маънои умед кандан ва тарки алоқамандӣ бозӣ доронда шудааст. Ибораҳои «ба сар об рехтан», «ҷигар кабоб кардан», «ман туро дӯст медорам» ва ғайра, ки дар урф лутф мегӯянд, низ аз ҳамин қабиланд.

Байтҳои машҳури зерини Камоли Хуҷандӣ барои таҷниси маънавӣ мисолҳои барҷаста мебошад:

Гуфтам: давои дарди диламро хате навис!
Гуфто: давот чун бинависам, давот нест,

Доги ҷафо ба ҷони мани хастадил манеҳ,
Рӯзе, ки дар вафот бимирам, вафот нест.

Дар ин ду байт ҳам таҷниси лафзӣ ва ҳам таҷниси маънавӣ ҳаст: азбаски калимаҳои «давот» ва «вафот» дубори такрор шуда, ҳар дафъа ҳар кадомаш ба маънои дигаре омадааст, ҷиноси лафзӣ мебошад. Дар айни замон ҳар байт ҷиноси маънавӣ дорад, чунки дар байти аввал калимаи «давот» ду бор зикр шуда «давот»-и дуюмӣ ба ду маъно омадааст: а) ба маънои сиёҳидон, б) ба маънои «давои ту» (давот — давоят). Ҷиноси маънавӣ ҳам дар ҳамин «давот»-и дуюм аст. Дар байти дуюмӣ ҳам калимаи «вафот» ду бор зикр шудааст, «вафот»-и дуюмӣ ду маъно дорад: а) мурдан — яъне дар роҳи вафои ту мурдани кас мурдан ҳисоб намеёбад, б) вафот — вафо-т, вафоят.

Дар як ғазали Камол ифодаи «ба чашм», ки радиф шуда омадааст, сар то по таҷниси маънавиро ташкил мекунад: яке ба маънои умумии байт алоқаманд шуда омадааст ва дуюмӣ маънои «хуб», «оре» «бале», «албатта»-ро медиҳад. Матлааш:

Ёр гуфт: Аз ғайри мо пӯшон назар! Гуфтам: Ба чашм.
В-он гаҳе дуздида бар мо менигар! Гуфтам: Ба чашм.

Аз Ҳофиз:

Гарчи Фарҳодам, ба талхӣ ҷон бароад, ҳайф нест,
Бас ҳикоятҳои ширин[1] боз мемонад зи ман.

Аз Камол:

Чун ба васфи рухи ту рӯз шуд, инак шаби мо
Сифати зулфи сиёҳат шаби дигар[2] гуфтем.

Яъне ҷони оламе, ки дар гиреҳи зулф баста шудааст, бароям ва ё ҷони олам аз бадан мебароям.

Аз Ҷомӣ:

Хоҳам аз дил баркашам пайкони ту,
Лек аз дил барнамеояд маро.

Яъне тир аз дил берун намеояд ё дил намехоҳад, ки тир берун ояд.

### Навъҳои таҷниси маънавӣ

#### 1. Санъати мӯҳтамилуззиддайн

Ин яке аз навъҳои таҷниси маънавӣ буда, дар истилоҳи бадеъ он аст, ки нависанда дар рафти сухан сухане меоварад, ки эҳтимоли ду маънои ба ҳам зидро дорад, ҳамчун мадҳу ҳаҷв,

[1] Ширин — 1) лазиз, латиф, 2) номи маъшуқаи Фарҳод.
[2] Шаби дигар — 1) як шаби дигар. 2) сифати сиёҳии зулф.

мусбату манфӣ ва ғайраро ифода мекунад ва зоҳиран муайян намешавад, ки мақсади гӯянда кадом маъност. Яъне гӯянда сухане мегӯяд, ки ду маънои гуногуни ба ҳам мухолифро ифода мекунад. Инро ибҳом низ мегӯянд, ки пӯшида баён кардан аст.

Шод гардад ба руъяти ту ғамгин,
Пир гардад ба давлати ту ҷавон.

Ё ки:

Дид чун меҳроби абрӯи бутони ишвасоз,
Ҷон он дорад, ки шайхи шаҳр бигзорад намоз.

Дар байти сонӣ ибораи намоз бигзорад эҳтимоли ду маъно дорад: адои намоз кунад ё намозро тарк кунад. Аз Салмони Совачӣ:

Пеш аз ин гар фитнае ангехтӣ дар гӯшае,
Чашми хубон дар замонаш фитнаро бинад ба хоб.

Яъне чашми маҳбубон фитнаро хобида меёбад, гумон мекунад ва ё фитнаро дар хоб мебинад. Ҳар ду маъно ҳосил аст, ки эҳтимоли ин ду маънӣ дар таркиби «ба хоб бинад» пинҳон аст.

Аз Рашиди Ватвот:

Эй хоча, зиё шавад зи рӯи ту зилам,
Бо талъати ту сур намояд мотам.

Яъне: эй хоча, аз рӯи ту торик равшан ва бо талъати ту мотам ба сур мегардад ва ё аз рӯи ту рӯшноӣ ба торикӣ ва тӯй ба мотам бадал мегардад.

II. Тавчеҳ

Тавчеҳ як навъи мӯҳтамилуззиддайн (ибҳом) буда, калимаҳои мутаносиби илмӣ ва истилоҳоти фаннӣ ҷамъ мешавад, аммо муроди гӯянда маънии дигар аст.

Аз Хоқонӣ:

Аз асп пиёда шав, бар натъи замин рух нех,
Зери пои пилаш бин шаҳмот шуда Нуъмон.

Аз Салмони Совачӣ:

Улоғаке ду-се з-ин пеш дошт бандаи ту,
Ба вачҳи карз якояк ба карзхоҳон дод,
Кунун тасаввури он мекунад, ки бартобад
Ба сӯи Сова[1] иноии азимат аз Бағдод.
Пиёда рух ба раҳ оварда мотам аз ҳайрат,
Ту шаҳсаворию аспе ба мот бояд дод.

[1] Сова — номи шаҳре дар Эрон.

Дар ин ду мисол калимаҳои **шаҳмот, рух, ҳисоб, мот** дар айни ҳол ҳам дорои маънои оддии аслӣ ва ҳам шомили истилоҳоти шатранҷ аст. Ин рубоии Хайём низ мисоли ин санъат аст:

Фарзинсифато, ки масти ғамхот шудем.
В-аз асп пиёдаи ҷафоҳот шудем.
Аз бозии пилу шоҳ чун дармондем,
Рух бар рухи ӯ ниҳодаву мот шудем.

## III. Таврия

Таврия дар луғат пӯшонидан, пинҳон кардан, чизеро бар хилофи ҳақиқат нишон додан аст, аммо дар илми бадеъ яке аз саноеи бисёр муҳим ва аз беҳтарин анвои санъатҳои бадей ба шумор меравад.

Таврия низ як навъи таҷниси маънавӣ буда, иборат аз он аст, ки нависанда дар рафти сухан калимаеро, ки ду ва ё зиёда аз он маъно дорад, зикр мекунад. Аввал яке аз он маъноҳои калима ирода мешавад. Баъд аз бандакҷонишини соҳибӣ, ки ба он калимаи матлуб бармегардад, маънои дуюмиро меҷӯяд, яъне аз калимае, ки ду ва ё чанд маънӣ дорад, як маъниро ирода мекунем, ва аз бандакҷонишинаш маънои дигарро.

Мисол аз «Гулистон»-и Саъдӣ:

Умед хаст, ки рӯи малол дарнакашад,
Аз он сабаб, ки гулистон на ҷои дилтангист.
Алалхусус, ки дебочаи ҳумоюнаш
Ба номи Саъдӣ Абӯбакр бинни Зангист.

Дар байти аввал калимаи **гулистон** ба маънои боғу бӯстон бошад, аз бандакҷонишини «аш», ки дар охири калимаи **ҳумоюн** омадааст, ба дебочаи «Гулистон» бармегардад ва мақсади асосӣ китоби «Гулистон» аст.

**Мисол аз Шамсиддини Фақир:**

То ба базми хеш моро додааст он сарв бор,
Аз ниҳоли коматаш онро шудем уммедвор.

Калимаи «бор» дар мисраи аввал ба маънои «ҳузур» аст, вале аз бандакҷонишини «аш», ки дар охири мисраи сонӣ ҳаст, фаҳмида мешавад, ки ба маънои «мева» низ омадааст.

Таврия санъати **истихдом** низ ном дорад. Истихдом дар луғат ба маънои ба хидмат гирифтан аст.

### Иҳом

Иҳом (йҳом) дар луғат ба ғалат андохтани хонанда, тарки тасреҳу тавзеҳ кардан, аз равшанбаёнӣ худдорӣ намудан аст. Дар илми бадеъ санъати иҳом он аст, ки нависанда кали-

маеро, ки ду маъно дорад, кор мефармояд ва аз ин ду маъно яке маънои наздик ва дигаре маънои дур аст. Муроди шоир маънои дур мебошад, вале ӯ калимаро чунон ба бозӣ меорад, ки хонанда фақат маънои наздикро мефаҳмад. Танҳо пас аз фикру мулоҳизае маънои дур, яъне асли мақсади шоирро пай бурдан мумкин аст. Ин аст, ки санъати иҳом яке аз мураккабтарин санъатҳои бадеиёти классикист ва шоирон онро барои пардапӯш кардани фикри худ, барои афзудани латофати каломи бадеӣ истифода менамоянд.

Масалан, дар ин байти Ҳофиз:

Ин ки мегӯянд он беҳтар зи ҳусн,
Ёри ман ин дораду он низ ҳам.

Калимаи «он» ду бор такрор шудааст: якумӣ ишоратҷонишин буда, дуюмӣ ба маънои ситорагармӣ, ҷозибаи ҳусни ёр аст. Дар мисраи дуюмӣ калимаҳои ину он зикр ёфтааст, ки фикри хонанда дар аввалин мартаба ба маънои наздик рафта, ҳар дуро ҳам ишоратҷонишин мепиндорад ва гумон мекунад, ки яке ба он ва дуюмӣ ба «ҳусн» вобаста аст. Аммо дар ҳақиқат муроди шоир ҳамон маънои дур — ситорагармӣ, ҷозибаи ҳусн ва малоҳат аст. Мақсади шоир ин аст: мегӯянд, ки ситорагармӣ ва ҷозиба аз ҳусн беҳтар аст, вале ёри ман ҳам он дорад ва ҳам ин, яъне ҳам ситорагарму ҷозибадор аст, ҳам соҳиби ҳусн.

Ё ки дар байти дигари Ҳофиз:

Ҳар як шиканҷи зулфат панҷоҳ шаст дорад,
Чун ин дили шикаста бо он шикан барояд?

Ин ҷо калимаи шаст ду маъно дорад: 1. Шумораи муайян, 2. Қалмоқ, шасти моҳигирӣ. Фикри хонанда аз рӯи қаринаи панҷоҳ ба маънои наздик, яъне ба шумур меравад, вале мақсади шоир шасти моҳигирӣ мебошад. Чунки шаст ба шиканҷи зулф монанд аст.

Дар ин байти Исо-махдум низ иҳом ҳаст:

Зи умрам сӣ гузашту ман ҳамон дар қайди ифлосам[1]
Ба панҷоҳу чиҳил шояд раҳам аз шасти қашшоқӣ,

Дар ин байти Камоли Хуҷандӣ:

Камол, ин ҳалқа бар сандон задан чист?
Гарат ҷонест, дар боз аст, дарбоз!

Калимаи «дар боз»-и аввал ба маънои аслӣ, яъне ба маънои «дар яла аст», «дар кушодаву во мебошад» омадааст, вале «дарбоз»-и дуюм ду маъно дорад: 1) дар яла, во, ки маънои наздик аст. 2) маънои дарбоз, бозӣ кун, қурбон кун, фидо кун.

---

[1] **Ифлос** — камбағалӣ, қашшоқӣ.

Маънои дуюм маънии дур аст ва дар ҳақиқат мақсади шоир ҳамин аст.

Байтҳои зерин, ки дар поён аз «Хусраву Ширин»-и Низомӣ нақл шудааст, барои санъати иҳом мисоли барҷастае мебошад. Хонанда дар назари аввал аз зоҳири ибора ба маънои наздики «шакару ширин» меравад, вале мақсади шоир Шакар ном духтар ва Ширин ном маҳбубаи Хисрав ва Фарҳод мебошад. Низомӣ бо калимаҳои «шакару» «ширин» суханбозӣ мекунад ва дар миёни ду духтар муқоиса ба кор мебарад ва чунон нишон медиҳад, ки дар натиҷа бартарӣ ва афзалияти Ширинро нисбат ба Шакар ба назар ҷилвагар менамояд:

Шакар ҳаргиз нагирад ҷои Ширин,
Бичарбад[1] бар шакар ҳалвои ширин.
Ҷамаи хок аст, чун насрин набошад
Шакар талх аст, чун ширин набошад.
Магӯ Ширину Шаккар ҳаст яксон,
Зи най хезад шакар, ширинӣ аз ҷон.
Зи Ширин то Шаккар фарқе аён аст.
Ки Шаккар ҷону Ширин ҷони ҷон аст.
Парирӯест Ширин дар аморӣ[2]
Бувад Шаккар аз ӯ дар пардадорӣ.[3]

Дар ин байти зерини Салмони Соваҷӣ аз рӯи қаринаи шаст ва тир зеҳни хонанда ба зеҳи камон меравад, ки дар вақти парондан аз он овоз мебарояд, вале мақсад таҳсину офарин аст. Инчунин аз рӯи қаринаи шасту тир зеҳн ба тири меандохтагӣ меравад ва ҳол он ки муроди шоир ситораи Уторид аст:

Сабо чун шасти зулфат баркушояд,
Зи Тири чарх бонги зеҳ барояд.

Дар байти зерин калимаи такрории «танг» эҳтимоли се маъно дорад: 1) даҳони танг, чашми танг; 2) зич ва пайваст; 3) ҷувол, яъне аз ин хубӣ ва зебоиҳо ҷувол-ҷувол дорад. Мақсади шоир низ ҳамин маънои сеюмӣ мебошад:

Даҳони тангу чашми танг дорад,
Бувад з-ин ҷинс хубӣ танг-тангаш.

*(Камол).*

Адабиётшиносони классики форсу тоҷик бар хилофи адабиётшиносони араб иҳомро ба таҷниси маънавӣ, ки ду ва ё зиёда аз он маънои баробарҳуқуқро ифода намояд, як донистаанд ва дар тахти унвони иҳом эзоҳ мекардаанд. Вале мо ин ҷо ҳамин асосро ба назар мегирем, ки таҷниси лафзӣ дар як байт ду ва ё якчанд калимаи ҳамшакли алоҳидамаънoро ме-

---

[1] Чарбидан — ғалаба кардан.
[2] Аморӣ — кaҷoваи одамнишини болои шутур ва фил.
[3] Ин порча дар айни ҳол ба санъати такрир ё илтизом низ шомил аст. Вале такрир ва ё илтизоми бағоят табиӣ, латиф ва санъаткорона аст.

фаҳмонад, лекин таҷниси маънавӣ дар як байт омадани як калима ва ё чанд калимаи дорои маънои баробарҳуқуқ мебошад.

Аммо иҳом ду маъно ба худ гирифтани калима аст, ки яке аз ин маъноҳо наздик ва дигаре маънои дур бошад. Бинобар ин дар миёни таҷниси маънавӣ ва иҳом албатта фарқ гузоштан лозим аст.

Таҷнис дар илми бадеъ ҳамҷинс гардонидан гуфтан аст, яъне калима хоҳ аз рӯи шакл ва хоҳ аз рӯи маъно бояд ҳамҷинс бошад. Вале дар иҳом ин хусусият тамоман ба шакли дигар мушоҳида мешавад, дар иҳом маъноҳо ҳамҷинсу баробарҳуқуқ набуда, балки яке маънои наздики рӯякӣ ва дуюмӣ маънои дури асосист.

Чанд мисол барои иҳом.

Аз Хусрави Деҳлавӣ:

> Ба соя хуфта будам дӣ, ки ёр омаду гуфт:
> Чи хуфтаӣ, ки расид офтоб дар соя.

Офтоб — 1) офтоби ҳақиқӣ, офтоби осмон, 2) офтоби маҷозӣ, ёр.

Аз Ҳофиз:

> Дӣ дар миёни зулф бидидам рухи нигор,
> Бар ҳайате ки абр муҳити қамар шавад.
> Гуфтам, ки ибтидо кунам аз бӯса? Гуфт: не:
> Бигзор, то ки моҳ зи ақраб бадар шавад.

Аз бурҷи Ақраб берун шудани моҳ — 1) аз наҳс берун шудан, 2) аз рӯй гирифтани зулф, яъне бигузор, аз рӯям зулфамро як тараф кунам.

Аз Шавкат:

> Агар, Шавкат, дурангӣ он гули раъно чунин дорад,
> Баҳори сулҳи мо охир хазони ҷанг мегардад.

Он гули дуранга — 1) гуле, ки аз дарун сурх ва аз берун зард аст, 2) ишорат аз дурӯя будани гули раъно, яъне ёр.

Аз Мӯҳташами Қошӣ:

> Гарчи ангур аст дар бозорҳо, аммо чӣ суд?
> Дар кафи атфоли мо ҷуз риши бобо ҳеҷ нест.

Риши бобо — 1) номи ангури ҳусайнӣ, 2) ангур ёфта деҳ гуфта даст ба риши бобо задани бачагон.

## САНЪАТҲОИ ЛАФЗӢ

(ё ки тафаннуноти адабӣ)

Санъатҳои лафзӣ бештар аз калимабозиҳои адабӣ иборат буда, онро тафаннуноти адабӣ, яъне дилхушиҳои шеърӣ низ меноманд.

Дар асрҳои XII—XIII ва XIV шоирони дарбор, монанди Қатрони Табрезӣ, Азрақии Ҳаравӣ, Рашиди Ватвот, Абдулвосеи Ҷабалӣ, Асириддини Ахсикатӣ, Имодӣ, Амъақи Бухороӣ, Қивомии Мутарризии Ганҷавӣ, Зулфиқори Шервонӣ, Шамси Фахрӣ ва махсусан, Салмони Соваҷӣ ба зебоии зоҳирии калом ва санъатҳои лафзӣ эътибор доданд ва баъзе аз инҳо ҳамчун Анварӣ ва Хоқонӣ махсусан дар тумтуроқи алфоз ва мушкилписандӣ зиёда аҳамият медоданд. Вале монанди Низомӣ, Хусрави Деҳлавӣ, Саноӣ, Ҳофиз, Камоли Хуҷандӣ ва амсоли инҳо низ ба санъати сухан майл нишон дода бошанд ҳам, эътидолро аз даст надодаанд.

Дар асри XV—XVI санъати сухан ва хусусан моддаи таърих, чистону муаммо ба қуллаи баланди тараққӣ парвоз кард.

Як қисми калони санъатҳои лафзӣ ба алифбои арабӣ махсус буда, онҳоро бо хати имрӯза эзоҳ додан мушкил аст. Мо танҳо як қисмашонро ба қадри имкон ба мақсади шиносонидан ба ҷавонони имрӯза дар поён зикр мекунем.

Ба фикри мо, ба санъатҳои бадеӣ, махсусан ба санъатҳои лафзӣ, ки онро тафаннунот ва тафреҳоти шеърӣ меноманд, ба чашми беэътиноӣ назар кардан чандон дуруст нест. Барои фаҳмидани адабиёти гузашта, аз он ҷумла эҷодиёти классикон донистани он санъатҳои лафзӣ низ лозим аст.

Дар замони ҳозира ҳам баъзе санъатҳои лафзӣ ва маънавӣ аҳамияти худро гум накардааст. Аз ҷумла дар шеър ва осори насрии пешқадамтарин адибон устод Айнӣ, Лоҳутӣ, Мирзо Турсунзода, Боқӣ Раҳимзода, Шукӯҳӣ, Деҳотӣ ва дигар гоҳе аз рӯи қасду ирода ва гоҳе аз ғайри қасду хоҳиш дар мисраю байтҳои ҷудогона ба таври табиӣ ва илҳом санъатҳои латифи иҳом, таҷнис, лаффу нашр ва монанди инҳо тазоҳур кардааст.

Ғайр аз ин ҳар як илму фан қисми шӯхӣ ва шодиоваре дорад. Ин қисм дар соҳаи физика, химия, риёзиёт ҳам дар навбати худ холӣ аз қимат нест. Санъатҳои лафзии бадеӣ низ дар шеъру адаб ҳамин қисмро ташкил мекунанд ва холӣ аз латофат намебошанд.

Машғул шудан ба ин гуна санъатҳои аҷиби хушояндй адабӣ аз қабили таҷнисот ва ё ба навъҳои чистон, баҳри тавил, лаффу нашр, бароати истеҳлол, суолу ҷавоб, санъати мураббаъ, мусамман, мувашшаҳот ва ҳатто байтбаракҳо ва ғайра боиси ба ҷӯшу хурӯш овардани завқи бадеӣ ва тақвияи фаъолияти димоғӣ ва сурури қалб мегардад ва дар роҳи инкишофи зеҳн, тарбияи бадеии хаваскорони шеъру шоирӣ хизмат мекунад.

Ҳамон лаззате, ки як донишҷӯ аз ҳалли як масъалаи риёзӣ ва ё аз як амалиёти физикӣ ва химиявӣ мебарад, аз ёфтани як чистон ва ҳалли як муаммо ва сарфаҳм рафтан ба як иҳоми нозук ва таҷниси барҷаста, аз мушоҳидаи латофати як истиора, ташбеҳ, таносуби каломи бадеӣ низ ҳосил мешавад. Албатта, бояд ҳудуди ҳар як чиз нигоҳ дошта шавад. Ин гуна маш-

ғулияти дилкушои хушоянди адабӣ то ҷое лозим аст, ки монда-гии зеҳн ва хастагии хотирро бартараф гардонад, на ин ки ҷои вазифаи асосиро ишғол намояд ва ҳаваскорони моро тамоман ба худ кашида, гирифтори қайди санъатҳои хушоянди адабӣ кунад ва оқибат ба партгоҳи шаклпарастӣ фурӯ андозад.

## ТАҶНИСИ ЛАФЗӢ

Вакте ки дар бораи таҷниси маънавӣ баҳс кардем, гуфта будем, ки дар таҷниси маънавӣ як калима ва ё ибораe зикр мешавад, ки дорои ду ё чанд маънои баробарҳуқуқ мебошад. Аммо дар таҷниси лафзӣ бар хилофи таҷниси маънавӣ ду ё зиё-да аз он калимаи ҳамҷинси якранга оварда мешавад, ки таркиби овозиашон як хел бошад ҳам, ҳар кадом маънои дигар дорад.

Навъҳои таҷниси лафзӣ инҳоянд:

### Таҷниси том

Таҷниси том он аст, ки ду калимаи ҳамҷинс, ки ҳам дар талаффуз ва ҳам дар навишт якхелаанд, вале ҳар кадом маънои дигаре доранд, зикр ёфтаанд.

Дар ин байти Робиаи Балхӣ калимаи «бод» дар охири мисраи якум ва дар аввалу охири мисраи дуюм ба маънои шамол омадааст, вале боди дуюмии мисраи дуюм феъли орзумандӣ ва умед мебошад:

Фишонд аз савсану гул симу зар бод.
Зиҳӣ боде, ки раҳмат бод бар бод.

Мисоли дигар:

Алам гаштам ба ту дар меҳрубонӣ,
Алам болои сар, беҳтар ту донӣ.
*(Низомӣ).*

«Алам»-и якум ба маънои маълум, машҳур, ошкоро, фош аст, «алам»-и дуюм ба маънои байрақ, ялав, ливо омадааст.

То фикрати ман ниҳод бунёди сухан,
Обод шуд аз ман тарабободи сухан.
Меҳост сухан зи дасти бетабъон дод,
Додам ба ишорати сухан доди сухан.
*(Камол).*

Калимаи «дод» асосан ба ду маъно истеъмол шудааст: дар мисраи 3-юм ба маънои фарёду фиғон ва доду чеғи шикоятомез, вале дар мисраи 4-ум расонидани сухан ба нуктаи аълои фасоҳат ва балоғат аст.

Кардӣ, нигор, дасти худ зи хуни ман нигор,
Боз, эй нигор, аз чӣ кунӣ эътирози ман?!

«Нигор»-и якум ва сеюм ба маънои маҳбуба буда, «нигор»-и дуюм нақшу ранг аст.

Дар калимаи **бор** — якумӣ ба маънои меваю ҳосил; 2-юмӣ ба маънои карат, мартаба:

Чу буррад боғбони хурмои пурбор,
Ҳамон як бор бирбояд зи ҳар бор.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Дар калимаи **дастур** — якумӣ ба маънои фармон, иҷозат; дуюмӣ ба маънои вазир:

Чу дастур омад ба дастури шоҳ,
Ки гирад дуаспа сӯи Рум роҳ...

*(Низомӣ).*

Дар калимаи **биҳишт** — якумӣ ба маънои ҷаннат; дуюмӣ ба маънои гузошт аз масдари хиштан:

Лаззати ҳури биҳишту лаби ҳавзаш набувад,
Ҳар касе домани маъшуқи худ аз даст биҳишт.

*(Ҳофиз).*

Дар калимаи канор — 1-умӣ оғӯш, бағал; 2-юмӣ ба маънои дар як тараф, дур аз миёна:

То рафтаӣ аз канорам, эй дӯст,
Якбора зи хеш бар канорам.

*(Ҳофиз).*

Дар калимаи ғариб, ки 1-умӣ ба маънои аҷаб; 2-юмӣ ба маънои мусофир, бегона, ғайри ватанӣ:

Гар омадам ба кӯи ту, чандон ғариб нест,
Чун ман дар ин диёр ҳазорон ғариб нест.

*(Ҳофиз).*

**Таҷниси зоид**

Таҷниси зоид он аст, ки яке аз ду калима як садонок зиёд дорад:

То дили ман дар ҳавои некӯвон шуд ошно,
Дар сиришки дида гардонам чу марди ошно.

*(Рӯдакӣ)*

Шудаст коми ту бар комаи ато сурат,
Шудаст номи ту бар номаи зафар унвон.

*(Унсурӣ).*

Ҳар рӯз дарахт бо ҳарири дигар аст,
Аз бод сӯи бода сафири дигар аст.

*(Манучеҳрӣ).*

Дар ҳасрати рухсори ту, эй зеборӯй,
Аз нола чу нол[1] гаштам, аз мӯя[2] чу мӯй.

*(Рашиди Ватвот).*

Ҳофизи хилватнишин дӯш ба майхона шуд,
Аз сари паймон гузашт, бар сари паймона шуд.

*(Ҳофиз).*

**Таҷниси ноқис**

Таҷниси ноқис он аст, ки дар таркиби овозии калимаҳои ҳамҷинс (ҷиносӣ) ҳамсадоҳо якранг бошанд ҳам, садонокҳо гуногунанд.

Дар калимаи ҷиҳон — 1-умӣ ба маънои дунё, олам, гетӣ; 2-юмӣ ҷаҳанда:

Рӯзе дурахши теғи ту бар оташ уфтод,
Оташ зи бим гашт ба санг-андаруи ниҳон,
Акнун чу оҳане ба сари санг барзанӣ,
Осима гардаду шавад андар ҷиҳон ҷаҳон.

*(Фаррухӣ).*

Дар ин рубоии Урфӣ:

Дӯшина, ки бурди бард бар дӯшам буд,
Сармо чу арӯси нав дар оғӯшам буд,
Пӯшидание набуд ҷуз чашм маро,
Чизе, ки ба зери сар ниҳам, гӯшам буд.

Азбаски «бурд» (матоъ) ва «бард» (сармо) дар хатти арабӣ як хел навишта мешавад, ин ҷо низ таҷнис ҳаст. Вале дар талаффуз садоноки ин ду калима аз якдигар фарқ мекунад.

Ё ки дар ин байти Хоҷу:

Дурахшон ду рухшон чу шамсу қамар,
Дурафшон ду лабшон чу шаҳду шакар.

Қалимаҳои «дурахшон» ва «ду рухшон» (ду рӯяшон) низ аз таҷнисҳои ноқис буда, танҳо дар овози а ва у мухолифат мавҷуд аст.

Мисоли таҷниси ноқис аз Ибни Ямин:

Эй дил, огаҳ нестӣ, к-аз пайкарат боди фано,
То ки ангезад ғуборе чун зи майдон гард гурд.
З-абри хазлон[3] замҳарири[4] қаҳр чун резон шавад,
Ҳар кӣ дорад бурди тоат, ҷон зи дасти бард бурд.

---

[1] Нол — най, пайи сусту борики миёнхолӣ.
[2] Мӯя — гиряи бо нолиш.
[3] Хазлон — бебаҳрагӣ, фурӯ гузоштан, бозмонӣ.
[4] Замҳарир — сармои сахт.

Дар мусибат нола кам куи, к-ин масал монад бад-он,
Барраро мебурд гургу уштулум[1] мекард кург.
Оқибат хоҳад фитод ин барра дар чанголи гург,
Гарчи якчанде нигаҳдориш хоҳад кард кург.
Мард он бошад, ки бахшад симу зар дар зиндагӣ,
Симу зар суде надорад он замон, ки мард мурд.
Соқиё, дармон надорад хушкреши рӯзгор,
Бода дардеҳ, то фурӯ резам ба рӯи дард дурд.

Дар байтҳои зерин низ таҷниси ноқис ҳаст:

Писарро ниишондаид пирони деҳ
Ки меҳрат бад ӯ нест, меҳраш бидеҳ.

*(Саъдӣ).*

Агар пури золию гар пири зол,
Ба дастоннамои шавӣ поймол.

*(Хофиз).*

Хубони порсигӯй бахшандагони умранд,
Соқӣ, бидеҳ башорат пирони порсоро.

*(Хофиз).*

Ҷурми ман аст васли ту ҷустан ба нақди ҷон,
Аммо фиреб додаву ҷастан гуноҳи кист?

*(Шоҳин).*

### Таҷниси мураккаб

Дар таҷниси мураккаб чунин калимаҳои ҳамҷинс зикр мегардад, ки яке аз онҳо калимаи содда ва дигаре мураккаб ё ба шакли таркиб аст, ҳар ду монанди ҳамдигаранд ва дар талаффуз якранг бошанд ҳам, дар имло аз ҳам фарқ мекунанд.

Хуршед, ки нури дидаи офоқ аст,
Тобанда нашуд пеши ту, то банда нашуд.

«Тобанда» ба маънои дурахшанда буда, дар мавриди дуюм «то банда» аст, яъне «то ки банда нашуд».

Ё ки дар ин байти Ҷомӣ:

Бишнав ин қиссаро, ки Нӯширавон
Рӯзе аз бода хост нӯши равон.

«Нӯширавон»-и якумӣ номи подшоҳи Сосонӣ буда ва «нӯши равон»-и дуюмӣ ба маънои шароби гуворои ҷон омада, аз ду калима сохта шудааст.

Дар мисоли зерин низ:

Чӣ нуқсон дорад ин мардум, ки ин сон
Надорад қадру қимат мисли нисон?

*(М. Турсунзода).*

---

[1] Уштулум — сахтгирӣ; ин ҷо ба маънои доду фарёд.

«Ин сон»-и якум аз рӯи талаффуз ва оҳанг аз «ин-сон»-и дуюм фарқ мекунад, «ин сон»-и якумӣ ба маънои ин гуна буда, «инсон»-и дуюмӣ ба маънои одам аст.
Чанд мисоли дигар барои таҷниси мураккаб:

Қасеро, ки дастат расад, даст гир,
Ки фардо ҳамон бошадат дастгир.

*(Ҳофиз).*

Моҳазар нест ба бозор сивои манту,
Гушна мондӣ, агар имрӯз ба ҷои ман ту.

*(Савдо).*

**Таҷниси мукаррар**

(Муздавач)

Таҷниси мукаррар (такрор) он аст, ки дар охири байт калимаҳои ҳамҷинс паҳлуи якдигар оварда мешавад. Яъне гӯё як калима ду бор такрор меёбад ва ҳар кадом дорои маънои ҷудогона мебошад. Ин қисм таҷнисро муздавач низ меноманд, ки ҷуфт гуфтан аст.
Таҷниси мукаррар чунин намуде ҳам дорад, ки дар охири мисраъ калимаи том не, балки як қисми он такрор мешавад.

Агарчи хаст гулатро чу ман ҳазор ҳазор.
Маро ба даст наёяд чу ту нигор нигор.

*(Салмони Соваҷӣ).*

Дар ин ҷо «ҳазор»-и якум ба маънои булбул буда, «ҳазор»-и дуюм ба маънои шумора аст. Инчунин «нигор»-и якум ба маънои дилбар буда, «нигор»-и дуюм маънои нақшу суратро дорад.
Давоми ин шеър чунин аст:

Бар тарафи ҷӯйбор мае ҳамчу нӯш нӯш,
Акнун ки кард замзама бар шохсор сор[1].

«Нӯш»-и якумӣ шарбати давоии гуворои ҷонбахш аст, «нӯш»-и дуюмӣ аз феъли нӯшидан (асоси замони ҳозира) мебошад. Ин ҷо дар охири мисраи дуюм фақат нисфи калима такрор шудааст.
Ғазали зерин аз Ризо ном шоир:

Ери сангиндил чу шуд бо мардуми ағьёр ёр,
Эй дили шӯрида, сел аз дидаи хунбор бор,
Ҷони ширинро ба савдо додию судат набуд,
Чанд чун Фарҳод гардӣ бар сари бозор зор,
Чораи кори ман он буд, чун намесозад ба васл,

[1] Сор — номи мурғест хушхон.

Сабр бошад ин дили шӯридаро ночор чор
Мурғи ҷонам то ба доми зулфи мушкинат фитод,
Рӯзи ман шуд бар мисоли нофаи тотор тор.
Ман, ки ғамхори туам умре, нигоро, эй аҷаб,
Мешуморад муддаӣ дарда мани ғамхор хор.
Лоҷарам ҳамчун Ризо саргаштаи ӯ то абад,
Ҳар киро дил шуд шикори ғамзаи тотор тор.

Гоҳе дар миёни ду калимаи ҳамҷинс калимаи изофакунандае ва ё дар охири калимаи аввал бандаки соҳибӣ дохил мешавад, чунон ки дар ин рубоӣ ҳаст:

Афтод маро бо дили маккори ту кор,
Афганда дилам дар ин ду гулнори ту нор,
Ман монда хиҷил ба пеши гулзори ту зор.
Бо ин ҳама дарду чашми хунхори ту хор.

Ё ки

Эй гӯйзанах, сухан зи гӯят гӯям,
В-эй мӯймиён, зи ишқи мӯят мӯям,
Гар об шавам, гузар ба ҷӯят ҷӯям,
В-ар сая шавам, ба пеши рӯит рӯям.

*(Муиззӣ).*

Мисоли дигар:

Чун ба тарфи ҷӯй бинмояд гули ҳудрӯй рӯй,
Ҷон бо маъшуқ май хӯрдан канори ҷӯй ҷӯй
Бурда аз мар:он ба гуна лолаи Нӯъмон[1] сабақ
Бурда аз мутриб ба дастон булбули хушгӯй гӯй
Бистад аз ёқуту буссад[2] лолаи гулнор ранг,
Ёфт аз кофуру анбар хайрию шаббӯй бӯй.
Чашми ман чун чашмаи Омӯй гашт аз ҳаҷри ӯ,
Тан ба хун дардод ҳамчун чашмаи Омӯй мӯй.
Кӯж гардад бар сипеҳр аз ишқу ӯ ҳар моҳ моҳ.
Хуни дил ҳар дам кунад з-ин чашми ман бероҳ роҳ.

*(Қатрон).*

**Таҷниси хат**

Ин санъат асосан ба алифбои арабӣ махсус аст. Масалан миёни ҳарфҳои «с» ва «ш» ( س ва ش ) фарқ танҳо дар нуқта мебошад. Чунон ки дар калимаҳои «маскан» ва «машкан». Ҳофиз мегӯяд:

Диламро шуд сари зулфи ту маскан,
Бад-ин сонаш фурӯ магзору машкан.

Навъи дигари таҷниси хат иборат аз ҳамҷинс омадани яке аз ҳамсадоҳои охири калима мебошад. Мисоли зерин аз Муиззӣ аст:

---

[1] Мансуб ба Нӯъмон ном подшоҳе, ки лоларо дӯст медоштааст.
[2] Буссад — марҷон.

Солу фолу молу холу аслу наслу тахту бахт
Бодат андар хар ду гетӣ баркарору бардавом.
Соли хуррам, фоли некӯ, моли вофир, холи хуш,
Асли собит, насли боқӣ, тахти олӣ, бахти ром.

Дар мисраи аввали ин қитъа ҳашт исм қатор омадааст, ки охирин ҳарфҳошон ҳамҷинс буда, мисоли таҷниси хат мебошанд. Вале ҳамин исмҳо дар байти сонӣ бо сифати муносибе эзоҳ ёфтаанд, ки мисоли барҷастае барои санъати тафсир низ мешавад.

## ИШТИҚОҚ

Иштиқоқ дар луғат ба маънои шикофтан (шикастан) аст. Санъати иштиқоқ он аст, ки нависанда якчанд калимаеро зикр менамояд, ки ҳуруфи онҳо дар гуфтан ба ҳам наздик ва ҳамҷинсанд, ё ки ҳамаи ин калимаҳо аз як калима гирифта шудаанд. Баъзе аз санъатшиносон инро санъати ҷудогона ҳисоб накарда, яке аз намудҳои таҷниси хат шумурдаанд. Вале онро як санъати мустақил ҳисоб кардан лозим аст. Чунончи:

Гар зарраие зи баҳри қабулат ба ман расад,
Дар сарват[1] аз саро[2] ба Сурайё[3] барад маро.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Дар ин байт калимаҳои «сарват», «саро», «Сурайё» аз як реша гирифта ва бо «с»-и сенуқта ( ث ) навишта шудаанд:

Дар ин байти Низомӣ:

Наҳанги ҳаданг аз *камини камон*
Найсуд бар як *замин як замон.*

Қалимаҳои «камину камон» ва «замину замон» аз як реша на бошанд ҳам, аз хусуси ҳуруф (ҳамсадоҳо) якранганд. Пас иштиқоқ ду қисм мешавад: якумӣ калимаҳои аз як реша гирифташуда, дуюмӣ калимаҳои алоҳидарешае, ки ҳарфҳошон (ҳамсадоҳошон) якранганд.

Мисол барои навъи якуми иштиқоқ:

Чу лахте сухан ронд бар ҷони хеш,
*Раҳоварди оварда овард* пеш.

*(Низомӣ).*

*Роҳати рӯҳ* аз азоби ҷаҳл дар илм аст, з-оне
Ҷуз ба илм аз ҷони кас *райҳони роҳат* нашкуфад.

*(Носири Хисрав)*

---

[1] Сарват ثروت бисёрии мол.
[2] Саро ثرا хок.
[3] Сурайё ثریا Парвин.

Ситорае бидурахшиду мохи маҷлис шуд,
Дили рамидаи моро *анису мӯнис* шуд.

(*Ҳофиз*)

Чун ду зулфат кард саргардон маро
Гардиши гардуни гардон, алғиёс!

(*Ҳофиз*).

Маҳе нишаст хаёли рухат ба хонаи чашм,
Ту моҳӣ, аз ту ситонем моҳиёнаи чашм.

(*Камол*).

Зи иқболи ҳар муқбиле деҳ қабул,
Ба иқболи наздику дур аз мулук.
Бикун тӯҳфаи маҷлиси муқбилон,
Магардонам аз базми соҳибдилон...
Ки ин он замон аст хотирписанд,
Шавад аз қабули ту шерозабанд.

(*Малеҳо*).

Рашки раққос аст анҷоми тапишҳои дилам,
Гар кунад он шӯхи раққосӣ даме оғози рақс.

(*Туғрал*).

Мисоли иштиқоқи қисми дуюм:

Маро ҳадя бояд, агар гуфт рост,
Туро рою рӯи дабирӣ куҷост?

(*Фирдавсӣ*).

Навои ту, эй хубчеҳри навоин
Даровард дар кори ман бенавой.

(*«Ал-мӯъҷам»*).

## ТАРСЕЪ

Тарсеъ дар луғат гавҳар ба ришта кашидан аст, вале дар адабиёт калимаҳои мисраи якум ва дуюмро дар сурати мутавозӣ дар як шаклу қолаб чидан мебошад.

Мисол аз Абӯтайиби Мусъибӣ:

Шаккаршикан аст ё сухангӯи ман аст,
Анбарзақан аст ё суманбӯи ман аст.

Ин ҷо дар ду мисраъ ҳамаи калимаҳо дар як шаклу қолаб буда, комилан мутавозӣ омадаанд ва гуфтан мумкин аст, ки ҳама калимаҳои ин байт ба ҳам қофияанд: шаккар — анбар, шикан — зақан, сухан — суман, гӯй — бӯй. Ин гуна ҳамвазну ҳамшакл ва мутавозӣ омадани калимаҳои ду ё чанд мисраъ санъати тарсеъ ном дорад.

Салмони Соваҷӣ гуфтааст:

Сафои сафвати рӯят бирехт оби баҳор.
Ҳавои ҷаннати кӯят бибехт мушки татор.

Дар ин байт низ калимаҳо комилан мутавозинанд: сафо — ҳаво, сафват — ҷаннат, рӯят — кӯят, бирехт — бибехт, баҳор — татор.

Санъати тарсеъ монанди бисёр санъатҳои дигари бадеиёти классикӣ дар дасти баъзе шоирони шаклпараст ба як воситаи суханбозии хушку холӣ табдил ёфта буд. Бисёр шоирон калимаҳои ҳамвазну ҳамшаклро ба тарзи сунъӣ рӯ ба рӯ чида, байтҳои мурассаъ месохтанд, вале ин байтҳо мазмуни баланде надошт, зеро худи он шоирон фақат барои зебо шудани шеър кӯшиш карда, барои ифодаи мазмунҳои олӣ чандоне ҷидду ҷаҳд намекарданд.

Вале шоирони бузург санъати тарсеъро низ чун як воситаи муҳимми тасвири бадеӣ истифода карда, ба ифодаи мақсад комилан тобеъ намудаанд. Дар шеъри шоирони бузург тарсеъ чун интихоби сунъӣ ва зӯрбазӯракии калимаҳо не, балки чун маҳсули табъи равон намоён гардида, самимияти шеърро хеле қувват медиҳад.

Масалан, дар байти зерини Низомӣ, ки саропо мурассаъ аст, на танҳо тарсеъ хеле табиӣ буда, аз табъи баланди шоир хабар медиҳад, балки барои характеристикаи қаҳрамони асар низ аҳамияти калон дорад:

Бар ҳар фалаке мунир мебуд.
Дар ҳар нафасе абир месуд.

Байти зерини Ҷомӣ низ саропо мурассаъ буда, ҳам аз табъи баланду самимияти комили шоир хабар медиҳад, ҳам хислатҳои муҳимми қаҳрамони ӯро баён менамояд:

Бар ҳар зараре сабур мебуд,
В-аз ҳар нафаре нафур[1] мебуд.

Байти дуюми порчаи поён низ тарсеи хеле табиӣ мебошад.

Қайси ҳунарист, дигарон тоқ,
Чун бахт ба бандагист муштоқ.
Дар аслу насаб ягонаи даҳр,
Дар фазлу адаб фасонаи шаҳр.

*(Ҷомӣ).*

Дар порчаи поён Ҷомӣ қаҳрамони худро бо як меҳру муҳаббат ва мафтунӣ тасвир мекунад, дар бораи ӯ бо шавқу завқ сухан меронад, бинобар ин шеъри ӯ хеле самимӣ ва табиӣ баромадааст, ки қариб ҳама байтҳояш дар санъати тарсеъ воқеъ шудааст (баъзе тарсеи комил ва баъзе тарсеи ноқисанд):

---

[1] Нафур — нафраткунанда.

Байёъи[1] матои хушёрӣ,
Раққоси симоъи[2] бекарорӣ,
Вайронанишини кӯҳи андӯҳ,
Девонасавори куллаи кӯҳ,
Ганҷури[3] хазонаҳои ифлос[4],
Ранҷури фасонаҳои васвос[5],
Дамсози муғанниёни[6] фарёд,
Ҳамрози муҷаррадони озод,
Ҳамгардани оҳувони саҳро,
Ҳамшеваи[7] булбулони шайдо,
Тороҷрасидаи шаҳи ишқ,
Наълайндаридаи[8] раҳи ишқ,
Сингафкани шишахонаи ақл
Барҳамзани дому донаи ақл,
Яъне Маҷнуни асири Лайло,
Шӯридаи доругири Лайло.

Байти зерини Ҳилолӣ, ҳарчанд тарсеи комил нест, вале хуб афтодааст:

Гавҳари ҳуққаи даҳон сухан аст,
Ҷавҳари ханҷари забон сухан аст.

Ин байти Ҳилолӣ низ ҳамин гуна аст:

Сухан сарчашмаи дарёи ишқ аст,
Сухан сармояи савдои ишқ аст.

Хусусан байти дуюми ин порчаи Ҳилолӣ дорои тарсеи хубест:

Адаб ороиши афъол бошад,
Адаб осоиши аҳвол бошад.
Фурӯғи зоҳир аз ороиши ӯст
Фароғи ботин аз осоиши ӯст.

Чанд мисоли дигар:

Кас фиристод ба сирр-андар Айёр маро,
Ки макун ёд ба шеър-андар бисёр маро.

*(Рӯдакӣ).*

Лайлӣ чу қамар ба равшанӣ чуст,
Маҷнун чу қасаб баробараш руст.
Лайлӣ ба сухан париваше буд,
Маҷнун ба ҳиҷои оташе буд.
Лайлӣ самани[1] хазондида,
Маҷнун чамани хазонрасида.
Лайлӣ зи бурун паранд медӯхт,
Маҷнун зи дарун сипанд месӯхт.

---

[1] Байёъ — байъкунанда, фурӯшанда.
[2] Симоъ — шунидани суруд, ваҷду ҳол ва суруд.
[3] Ганҷур — хазиначӣ.
[4] Ифлос — қашшоқӣ, камбағалӣ, муфлисӣ.
[5] Васвос — андешаи бад, ки дар дил мегузарад, дудилӣ.
[6] Муғаннӣ — созанда.
[7] Шеваи — оҳу нола.
[8] Наълайн — кафш.
[1] Саман — суман, гули сафеди хушбӯ.

Лайлӣ сари зулф шона мекард,
Маҷнун дури ашк дона мекард.

(*Низомӣ*).

Ба зоҳир бибинанду таҳсин кунанд,
Ба ботин нишинанду нафрин кунанд.

(*Малеҳо*).

Булбул ба чаман нашида гӯяд
Шоир ба Ватан касида гӯяд.

(*М. Турсунзода*).

Байти сонии мисоли зерини Баҳорӣ дорои санъати тарсеи комил аст:

Ёд кардам қадди диҷӯи туро,
Чашми ҷодуи тую мӯи туро.
Нарму лаззатбахш гуфтори туро,
Гарму роҳатбахш рухсори туро.

## ИЛТИЗОМ

Илтизом он аст, ки шоир калима ё якчанд калимаро, зикраш лозим набошад ҳам, дар ҳар мисраъ ё дар ҳар байт такроран зикр мекунад. Ин санъатро лузуми моялзим (лозими нолозим) ҳам мегӯянд.

Сайфии Нишопурӣ калимаи санг ва симро дар ҳар мисраъ такроран зикр кардааст:

Эй нигори сангдил, эй лӯъбати симинузор,
Дар дили ман меҳри ту чун сим дар санг устувор.
Сангдил ёрию симинбар нигоре з-он ки ҳаст.
Ҳамчу нақши симу санг андар дили ман пойдор.
Ман туро ҷӯям чу симу ту маро ронӣ ба санг,
Захми сангу аҳди сим аз туст гӯё ёдгор.

Қамоли Исмоили Исфаҳонӣ қасидае дорад, ки дар ҳар байти он калимаи «мӯ» илтизом шудааст:

Даҳанат иксари мӯист ба ҳангоми сухан,
Асари мӯйшикофии ту дар вай пайдост.
Ҳар сари мӯй аз он зулфи сиях пиндорӣ,
Дар димоғи мани шӯрида раге аз савдост.
Мӯ баромад ба кафу мӯи ту н-омад ба кафам.
Бо чунин бахт, ки ман дораму ин хӯ, ки туроет...

Чунон ки дар санъатҳои шеърии дигар аз ҳадди эътидол берун рафтан зебоии шакл ва назокати маъниро халалдор мекунад, дар ин санъат низ ғайримӯътадилӣ ҳусни сурат ва муносибати мазмунро вайрон мегардонад. Ҳилолӣ, Қотибии Туршизӣ ва баъзе шоирони дигар қасидае дар илтизоми шутуру ҳуҷра навиштаанд. Матлаи қасидаи Қотибӣ ин аст:

Маро ғамест шутурборхо ба хучраи тан,
Шутурдилӣ накунам, ғам кучову хучраи ман.

Матлаи қасидаи Ҳилолӣ ин аст:

Шутур кашидӣ агар бори дил зи хучраи тан,
Шутурдилӣ накунам, ғам кучову ҳучраи ман.

Зайниддин Восифӣ низ дар «Бадоеъ-ул-вақоеъ» ба Қотибии Туршизӣ ҷавобан қасидае сурудааст, ки дар ҳар мисраъ калимаҳои шутуру ҳуҷраро ва илова бар он дар ҳар байт чор унсур — обу боду оташу хокро низ зикр кардааст.

Дар унвони қасидаи «Шутуру ҳуҷра»-и Ҳилолӣ аз тарафи мураттиби девон гуфта мешавад, ки ин қасида «холӣ аз такаллуфе нест». Дар ҳақиқат барои мазмунаш ба ҳам алоқадор кардани шутуру ҳуҷра дар ҳар мисраъ ва дар ҳар байт илтизоми чор унсур ба такаллуфи аз ҳад афзун бурда мерасонад. Ба ибораги дигар, калимаҳои туфайлӣ ба ҳисоби миёна нисфи калимаҳои илтизомшударо ташкил мекунад. Аз ин рӯ қасида хушк, сохта ва аз мазмунҳои баланди самимӣ холӣ буда, аз такрори дилгиркунанда иборат аст. Барои исботи муддао ба тарзи интихоб аз қасидаи Восифӣ нақл мекунем:

Бибанд бар шутури бод хоки хучраи тан,
Шутур дар оби фано рону хучра оташ зан.
Бируни хучраи хокам хасуд як шутур об,
Ба хучра сад шутур оташ заманд боди фитан
Шутур зи хучра равад ҳамчу бод з-оташи хашм,
Зи бас кашад шутур аз обу хоку хучра михан.
Зи боду оташи даврон шутур ба хучра кашам,
Ки худ кашида шутуробу хоки хучраи ман.

Чунон ки дида шуд, на танҳо ин қасидаи Восифӣ, балки аксарияти шеърҳое, ки дар боло овардем, намунаи шаклпарастӣ ва суханбозии хушку холӣ мебошанд. Ҳилолӣ ва Восифӣ барин шоирони пешқадам низ аз балои суханпардозии бемавриди берун намонда буданд. Албатта, ин санъат ҳам гоҳо барои ифодаи мазмуни баланде хеле табиӣ ва самимӣ ба кор бурда мешавад, вале аксаран дар шеърҳои формалистона омадааст. Бесабаб нест, ки назариётчиён санъати илтизомро «лузуми моялзим», яъне лозими нолозим номидаанд ва беҳудаву бемаврид кор фармудани онро нолозим шумоpидаанд.

**Навъҳои илтизом**

(Эъноm)

Эъноm дар луғат сахт афгандан аст. Вале дар истилоҳи бадеъ аз рӯи такаллуф ба иҷрои амали нолозим илтизом намудан аст ва ҳол он ки сухан аз ғайри он ҳам дуруст ва тамом буда, мақсади нависанда маҳз зебу ороиши сухан аст.

Эънот он аст, ки дар қофияҳо пеш аз ҳарфи равӣ такрор шудани айни ҳарферо лозим мешуморанд. Масалан, агар калимаҳои «рақам», «бақам» ва ғайра қофия шавад, дар навишти арабӣ ҳарфи охир, яъне мим («м») ҳарфи равӣ бошад, пеш аз он ҳарфи қоф («қ») низ такрор шудааст. Такрори ин ҳарфи пеш аз ҳарфи равӣ талаби санъати эънот аст. Агар барои қофия калимаҳои «алам» ва «ситам» оварда шавад, қофия халал намебинад, вале ин қофия санъати эънот ҳисоб намеёбад. Ин санъат яке аз намудҳои илтизом ва ё лузуми моялзим аст:

Доим дили ман ҳаст ба рӯят моил,
Ҳаргиз нашавад меҳри ту аз дил зоил.
Хуршеди рухи ту хубтар мебинам,
Холе ки шуда ғубори хаттат ҳоил.

Агар ба ҷои ин қофияҳо монанди калимаҳои дилу қоил ҳамқофия шуда оянд, мумкин аст, вале он гоҳ санъати эънот риоя нахоҳад шуд.

Бе рухи зебот нозебост сайри бӯстон,
Бе лаби ширин-т талх аст анбаи[1] Ҳиндустон
Дӣ нигаҳ кардам ба рӯяш, сина аз дил шуд тиҳӣ,
Ҳолӣ аз нодиданаш ҷон меравад, эй дӯстон.

## Мураддаф

Дар ашъор гоҳе баъд аз қофия калима ё калимае чанд такрор меёбад, ки онро радиф меноманд. Ин равия махсуси шеъри форсу тоҷик аст ва дар шеъри араб дида намешавад, магар касе ки ба тариқи такаллуф ва тақлиди шеъри форсию тоҷикӣ шеър гӯяд. Аксари шеъри форсӣ-тоҷикӣ бо радиф гуфта мешавад. Ҳарчанд дар «Маҷмаъ-ул-саноеъ» ва дигар осори доир ба илми бадоеъ радиф бо номи мураддаф ба таври санъати мустақил зикр ёбад ҳам, мо онро ҳамчун як намуди санъати илтизом зикр мекунем.

Хусрави Деҳлавӣ рақамҳои як, ду, се, чор ва панҷу шашро дар ғазале илтизом намудааст, ки дар айни ҳол ба санъати шумур низ оид аст:

Эй зада новакам ба ҷон як-ду-се, чору панҷу шаш,
Кушта чу бандаи замон як-ду-се, чору панҷу шаш.
Пеши дари ту ҳар нафар аз ҳаваси даҳони ту
Бӯса занам бар остон як-ду-се чору панҷу шаш.
Гоҳи назораи ту чун ҷилва кунад ҷамоли ту,
Кушта шаванд ошиқон як-ду-се, чору пан у шаш.
Гашт сабо зи ғайратам, к-ояд агар зи кӯи ту,
Ҳамраҳи бӯи туст ҷон як-ду-се, чору панҷу шаш.

[1] Анба — меваи махсуси Ҳиндустон буда, дар сохтани туршӣ ба кор меравад.

**Зуқофиятайн**

**(Дуқофия)**

Гоҳо баъзе аз шоирон шеъре мегӯянд, ки дар ҳар байти он ду қофия илтизом мешавад. Агар ин санъат аз ғайри такаллуф ба зуҳур анҷомад ва дар ҳолати табиӣ воқеъ шавад, чӣ хуш, вагарна он шеър як чизи ғайрисамимӣ ва сохтае хоҳад буд. Ин санъат низ як намуди илтизом аст.

Аз «Лайлӣ ва Маҷнун»-и Низомӣ ду байти зерин, ки хеле табиӣ ва самимӣ воқеъ шудааст, мисоли барҷастаи ин санъат мебошад:

> Лайлӣ ба карашма зулф *бар дӯш*,
> Маҷнун ба вафош халқа *дар гӯш*.
> Лайлӣ зи *бирун паранд*[1] медӯхт,
> Маҷнун зи *дарун сипанд* месӯхт.

Дар байти аввал калимаҳои «бар дӯш» ба калимаҳои «дар гӯш» ҳамқофияанд, ки ҳар кадом аз ду калима иборатанд. Инчунин дар байти дуюмӣ калимаҳои «зи бирун паранд медӯхт», ба калимаҳои «зи дарун сипанд месӯхт» ҳамқофия шудааст. Ин байт асосан ба санъати тарсеъ наздик буда, тарсеи ноқис аст.

Дар ин ғазали Камол санъати зуқофиятайн аз аввал то охир риоя шудааст:

> Ошиқонат ба саҳарҳо, ки дуо мегӯянд,
> Ба дуо бӯи ту аз боди сабо меҷӯянд,
> Ман ба сар меравам-у дида ба роҳи талабат,
> Бераҳӣ бин, дигаронро, ки ба по мепӯянд.
> Чист бар куштани дилдор басе гиряи зор,
> Чун шудаш ҳар сари мӯ зинда, киро мемӯянд?
> Ашкҳоро бизан, эй дидаи гирён, ба замин,
> Ки чаро хоки раҳаш аз рухи мо мешӯянд.
> Зулфи ту карда раҳо ғолиямӯёни Хито,
> Нофаи оҳуи мушкин ба хато мебӯянд.
> Бо вуҷуди қади дилҷую гули худрӯяш
> Дар чамани сарву гул аз боду ҳаво мерӯянд.
> Шеъри ту чун ҳама гӯянд, ки сеҳр аст, Камол,
> Дӯстон ин суханат шеър чаро мегӯянд?

Дар ин шеър на танҳо калимаҳои дуо, сабо, по, киро ва ғайра ҳамқофияанд, балки калимаҳои мегӯянд, мепӯянд ва ғайра низ қофияи дуюми байтҳоро ташкил кардаанд. Чунон ки худи Камол дар байти охир ишора кардааст, ин шеърро сеҳри ҳалол метавон номид[2].

---

[1] П а р а н д — порчаи нафиси абрешимӣ.

[2] Сеҳру ҷоду дар шариати ислом ҳаром аст, аммо сеҳри сухан, яъне шеъри олиро ҳилол ҳисоб кардаанд. Шеъре, ки шоир дар он доди сухан додааст ва гӯё бо сухани бадеи сеҳру мӯъҷиза эҷод намудааст, сеҳри ҳилол номида мешавад.

Мисоле чанд барои дуқофия:

Ҳеҷ ганҷе нест аз фарҳанҷ[1] беҳ
То тавонӣ, рав туву ин ганҷ неҳ.

*(Рӯдакӣ).*

Зишт бошад рӯи нозебову ноз,
Сахт бошад чашми нобинову боз.

*(Маснавӣ).*

Мо жандасалаб шудему дар хаз[2] нахазем,
Ҷуз хор нахоему ба ҷуз ғаз[3] нағазем.
Аз лаъли бутони шаккарнимаз[4] намазем,
Рухсор ба хуни духтари раз[5] наразем.

*(Хоқонӣ).*

Эй бо лаби ту тӯтии ширинзабон забун,
Кардӣ нион зи панҷаи симинбарон бирун.
Лабташна меравам зи пайш, гарчи меравад.
Бар рӯям аз ду дидан пуркун аён уюн[6].
Гар бишканӣ ба санги ситам ҳуққаи дилам,
Ҷуз гавҳари ниёз наёбӣ дар он дарун.
Хоҳӣ, дило, ба пойи кунӣ хайман мурод,
З-он мӯ талаб танобу аз он қад ситон сутун.
Бо ҳусни илтифоти ту мӯътод гаштаам,
Бар мо макун убур[7] тағофулкунон кунун,
Дар мулки ишқ мансаби олию дун якест,
Некон намуда майл ба олӣ, бадон ба дун.
Ҷомӣ алам ба аламн девонагӣ фарохт[8],
Чун сохт роятн девонагон нигун.

*(Ҷомӣ).*

Дар ғазали мазкури Ҷомӣ ба иловаи санъати дуқофия санъати иштиқоқу таҷниси ноқис низ дида мешавад.

То ҳарфи васфи он лаби чун писта бастаам,
Аз қайди қанду аз тамаи руста растаам.
Гар сар равад ба теги ҷафоят, чӣ бим аз он,
Дасте зи ҷон ба кӯи ту биншаста шустаам,
Дил бастаам ба гесуи хилватнишини буте,
Аз сайри кӯча фориғу аз раста растаам,
Васфи узори тозанигоре намудаам,
Лафзе бадеу маънии барҷаста ҷустаам.

---

[1] Фарҳанҷ — муаррабн фарҳанг.

[2] Дар хаз нахазем — дар хаз ном пӯстини мӯинан нарму гарм, ки аз пӯсти хаз ном ҳайвоне медӯзанд, худро намепечонем, яъне онро намепӯшем.

[3] Ғаз — як қисм дарахти буттамонанд, ки дорои хӯшаҳои гули сафед ё сурхранг буда, занбӯри асал онро дӯст медорад, меваащ хушбӯй буда, чӯбашро барои хушбӯӣ месӯзонанд.

[4] Шаккарнимаз — шакаринтаъм.

[5] Разидан — ранг кардан.

[6] Уюн — чашмаҳо, ҷамъи айн, ки чашма гуфтан аст.

[7] Убур кардан — гузаштан.

[8] Фарохтан, афрохтан — баланд бардоштан

Масти мудоми[1] он нигахи бемудом[2] маст.
Пайваста з-он ду абрӯи пайваста хастаам.
Ҳайрат, ба ёди оразн ӯ боги хешро
Хар сӯ зи гул чаман-чаману даста бастаам.

*(Ҳайрат).*

Лоиқ — шоири ҷавони боистеъдоди мо низ дар ин ришта зӯрозмой кардааст:

Онхо, ки ба макри ишқ ёрат шумаранд,
Махмур ба чашми пурхуморат нигаранд.
Магрур машав, зи мехрубонии дурушт,
Як гул бидиханд, сад бахорат бибаранд.

**Ҳоҷиб**

Гохе дар миёни ду қофия калимаи дигаре даромада, ҳамчун радиф такрор меёбад, ки онро хоҷиб (пардадор) меноманд:

Эй аз дили дардноки Хоқонӣ шод,
Ғамхои ту кард хоки Хоқонӣ бод,
Рӯзе, ки куни халоки Хоқонӣ ёд,
Бар хирзи[3] ту ҷони поки Хоқонӣ бод.

Саид Зулфиқори Шервонӣ қасидае иборат аз сию ҳашт байт дорад, ки хар байт дорои се қофия, яъне қофия, ҳоҷиб ва радиф буда, матлааш ин аст:

Мохи ман дармони ҷон аз шаккари гӯё кунад,
Офтобаш соябон аз анбари соро кунад.

**Санъати лабнорас**

(Восиушшафатайн)

Шоирони гузашта барои ҳунарнамой аз қабили бозии ҳарф низ шеър гуфтаанд, ки аз хондани он лаб ба лаб намерасад, яъне дар он харфхои лабии м, б иштирок намекунанд:

Эй сарвқади латифгуфтор
В-эй хушсухани зарифкирдор.
Наздиктар ой, гарчӣ кофист,
Ушшоқи туро зи дур дидор.
Он зулф хуш аст ё ки занҷир
В-он рӯй хур[4] аст ё ки гулзор.
Сарвест чӣ сарв, сарви ҷаннат,
Хуснест, чӣ хусн, хусни Фархор.

---

[1] Масти мудом — масти доимӣ
[2] Бемудом — бемай.
[3] Ҳирз — таъвиз, тӯмор
[4] Хур — офтоб.

Ҳаққо ки надида дидаи чарх
Ҷуз рӯи ту хусраво сазовор.
Ҳун сӯхта шуд зи рашки зулфат,
Дар нофаи оҳувони тотор.
Ҳорути ту новакест диддӯз.
Ёқути ту шаккаррест хушхор.
Аз нури ту дидахост дар нур.
В-аз нори ту синахост дар нор.
Ҷон шуд зи фироқи ту, зиҳӣ ишқ.
Сар рафт зи дасти ту, зиҳӣ кор.
Ҳон, эй Шараф, ар чу нон хушӣ,
Аз нолаи ишқ дида тар дор.

**Санъати лабрас**

(Мувассилушшафатайн)

Ин санъат бар хилофи лабнорас буда, дар вақти хондани ин гуна ашъор лаб ба лаб мечаспад, яъне дар аксар калимаҳои ин гуна ашъор ҳарфи «б», «м» иштирок мекунанд:

Ман мояли маҳрӯи мусалсалмӯям
Мафтуни миёни маҳваши маҳрӯям,
Май мехӯраму миёни майхона мудом,
Мадҳи малики мулку макон мегӯям.

*(Хусрави Деҳлавӣ)*

Хусрави Деҳлавӣ қасидае гуфтааст, ки дар ҳар байт калимаҳои рӯй, мӯй, шона, моҳу оинаву меҳрро илтизом гирифтааст. Аз ин рӯй дар чанд калима лаб ба лаб мечаспад, вале бинобар он ки асосан ин қасида дар санъати илтизом гуфта шудааст, танҳо бо нақли матлаи он қаноат мекунем:

Эй моҳи бастарӯнию меҳрӣ андар оина,
Мӯит зи шона рехта муанбар бар оина.

Матлаи қасидаи Муҷириддини Байлақонӣ, ки аз алиф (о) холист:

Сарве, ки бар маҳаш зи шаб тирачанбар аст,
Лӯълӯш зери лаълу гулаш зери анбар аст.

Матлаи қасидаи Мунчик, ки аз алиф («о») холист:

Зулфайни баршикаставу қадди санавбарӣ,
Зери ду зулфи чаъдаш — дар хатти анбарӣ.

Матлаи қасидаи Адиб Собири Тирмизӣ, ки аз алиф («о») ва ҳарфи «р» холист:

Қадди ман шуд чу ду зулфи ба хами дӯст ба хам,
Дили ман шуд чу ду зулфи дажами дӯст дажам.

Гӯё тарки баъзе ҳарфҳо ва ё бештар истеъмол шудани баъзе ҳарф дар калима ва таркибҳо як навъи илтизом аст. Аз ин рӯ мо ин санъатҳоро дар қатори намудҳои илтизом овардем.

## ХЕЛҲОИ САҶЪ ВА ШЕЪРИ МУСАҶҶАЪ

Дар «Даромади сухан» ба муносибати навъҳои наср ҳамчун яке аз услубҳои суханварӣ насри мусаҷҷаъ низ бо мисоле баён ёфт, холо ба қатори санъатҳои лафзӣ ба шарҳи хелҳои саҷъ ва шеъри мусаҷҷаъ мегузарем.

Саҷъ се хел мешавад: мутавозӣ, мутавозин, мутарраф.

1. **Саҷъи мутавозӣ:** дар ду мисраъ ё иборау ҷумлаҳо калимаҳое оварда мешаванд, ки ҳам дар вазн ва ҳам дар равӣ[1] яке мебошанд, ҳамчун **халаф, талаф, бор, ёр** ва ғайра...

Кас фиристод ба сир-андар айёр маро,
Ки макун ёд ба шеър-андар бисёр маро.

*(Рӯдакӣ).*

Яке аз дӯстон дар каҷоваи ғам анис ва дар ҳуҷраи ҳам[2] ҷалиси ман буд, аз дар даромад...

*(Саъдӣ).*

2. **Саҷъи мутавозин** он аст, ки калимаҳои саҷъшаванда, охири мисраъҳо ё иборау ҷумлаҳо дар вазн аз ғайри риояи ҳарфи равӣ якранг аст. Ҳамчун мусоид, муносиб, муошир[4], муотиб[3], сокин, рокиб[5].

Бо шамсу қамар ба риҳ мусоид,
Бо рӯх ду буссадам муошир,
Бо ақл ду наргисаш муотиб,
Бар масқани илму адл сокин
Бар маркаби қадру ҷоҳ рокиб...

*(Анварӣ).*

Ҳар кӣ ба зиндагӣ нонаш нахӯранд, чун бимирад, номаш ба некӣ набаранд.

*(Саъдӣ).*

3. **Саҷъи мутарраф** он аст, ки дар ду мисраъ ё иборау ҷумлаҳо калимаҳое оварда мешавад, ки дар равӣ як хел бошанд, ҳам, дар вазн баробар нестанд, ҳамчун молу омол, хору ҷинор ва ғайра...

---

[1] Р а в ӣ — ҳарфи аслие, ки бинои қофия дар он аст.
[2] Ҳ а м — ғам.
[3] М у о ш и р — ҳамдам, ишраткунанда.
[4] М у о т и б — итобкунанда.
[5] Р о к и б — савор.
[6] Б у с с а д — марҷон.

Дил шишаву чашмони ту ҳар сӯй баранд аш.
Мастанд, мабодо ки зи шӯхӣ шикананд аш.

Хабаре, ки донӣ, ки диле биёзорад, бигзор, то дигаре биёрад.

*(Саъдӣ).*

Саҷъ дар наср, масалан дар «Гулистон»-и Саъдӣ намудҳои гуногун дорад. Мо ин ҷо чанд хели онро нишон медиҳем:

1. Охири ибора ва ё ҷумла бо феъл тамом мешавад: мушк он аст, ки худ бибӯяд, на он ки аттор бигӯяд.

2. Бо исм пеш аз феъл меояд:

Гуфт: Аз ҷоҳат метарсидам, акнун ки дар ҷоҳат дидам, фурсат ғанимат ёфтам.

3. Дар ҷумлаи дуюм ҷумлаи мураккаби **ғайритобеъ (пайваст)** феъл барои эҷози сухан тарк меёбад: лаззати ангур **бева** донад, на худованди **мева...**

4. Ба таври дуқофия меояд: Аз нафспарвар **ҳунарпарварӣ** **наёяд** ва беҳунар **сарвариро нашояд.**

Некбахт он ки **хӯрду кишт** ва бадбахт он ки **мурду ҳишт.**

5. Бо сифат ташкил меёбад: Ду чиз мухолифи ақл аст: Хӯрдани беш аз ризқи **мақсум** ва мурдани пеш аз вақти **маълум.**

Ду касро ҳасрат аз дил наравад ва пои тағобун[1] аз гил наёяд: тоҷири **киштишикаста** ва ворис бо қаландарон **нишаста.**

6. Гоҳе дар ҷумлаи мураккаби ғайритобеъ барои эҷоз аз ҷумлаи дуюмӣ бандаки хабарии **аст** меафтад:

Аммо ҳунар чашмаи **зоянда** аст ва давлати **поянда...**

Саҷъ танҳо дар охири байт хос нест, балки дар дохили шеърҳои мусаҷҷаъ низ мавҷуд аст.

Масалан, шоир ҳар байтро ба чор пораи баробар тақсим мекунад ва баъд аз риояи се саҷъ дар як қофия пораи чорумро ба қофияе тамом мекунад, ки биноп шеър бар он аст.

Мисол аз Саъдӣ:

Эй сорбон, оҳиста рон, к-ороми ҷонам меравад,
Он дил, ки бо худ доштам, бо дилситонам меравад.
Ман мондаам *маҳҷур* аз ӯ, дилхаставу *ранҷур* аз ӯ,
Гӯӣ, ки неше дур аз ӯ дар устухонам меравад.
Боз ою дар чашмам *нишин*, эй дилситони *нозанин*,
К-ошӯбу фарёд аз *замин* то осмонам меравад.
Дар рафтани ҷон аз *бадан* гӯянд ҳар навъе *сухан*.
Ман худ ба чашми *хештан* дидам, ки ҷонам меравад.

Ин қофияҳои дохилӣ байт **саҷъи байт** ном дорад.

Азбаски дар санъати мусаҷҷаъ ҳар байт ба чор порчаи баробар тақсим мешавад, ин санъатро ба тоҷикӣ **чорбахра ё кии чори дар чор** низ меноманд.

---

[1] Тағобун — ҳасрату дариғ, афсӯс ва пушаймонӣ.

Мисол аз Абдулвосеи Ҷабалӣ:

Ало, эй абри наврӯзӣ, шабонрӯзӣ намемонӣ,
На аз гиря биёсоӣ, на аз нола фурӯ монӣ.
Чу бар гардун кунӣ *нола*, кунад дарсоат ӯ *жола*,
Ба кирдори садаф *лола* даҳон пур дурри уммонӣ,
Ба шакли мардуми *ҷангӣ* гирифта тег дар *ҷангӣ*,
Ба сони чеҳраи *зангӣ* тан олуда ба қатронӣ.

### Санъати дугоник

(Муздаваҷ)

Муздаваҷ дар луғат ба маънои ҷуфт, дугоник (дутоӣ) буда, дар илми бадеъ санъатест, ки нависанда баъди риояти саҷъ ва қофия ду калимаи ҷуфт ва зиёда аз онро паси ҳам ё қариби ҳамдигар меорад. Ҳамчун зоғе, боғе ва ғайра дар ин мисолҳо:

Лоиқи қадри ман он аст, ки бо зоғе ба девори боғе хиромон ҳамерафтаме.

*(Саъдӣ).*

Дур аз *рухи фаррухи* он меҳргусил
Шуд *нури суруд дур* аз дидаву дил,
Рух зарду ба сина *дарду* дар ҷон оташ,
Ман *зори* чунин *ёри* зи олам ғофил.

* * *

Ҷое, ки буд он *дилситон* дар *бӯстон* бо *дӯстон*,
Шуд гургу рӯбаҳро *макон*, шуд зоғу каргасро *ватан*.

«Одина, ки ҷавонӣ ва қувват дошт ва аз талқону қурут қути **лоямуташ** муҳайё буд, дар роҳ ба осебе дучор нашуда, аз ин дарёи фалокат ба канори саломат баромад».

*(С. Айнӣ).*

### ТАҚРИР

Шоир барои боз ҳам сареҳ ва равшантар гардонидани ифодаи баён калима ё таркибе ва ё ибораеро интихоб менамояд, ки фикри асосӣ бо он беҳтар зоҳир мешавад. Ин калима ё ибора ба тарзи таъкид дар як байт ва ё чанд байт гаштаву баргашта такрор меёбад. Вале агар ин такрор аз доираи даркорӣ берун равад, ба самимияти сухан ва салосати баён зарба медиҳад ва хонандаро дилгир мекунад. Аммо такрори бамавқеъ боиси пурқувваттар шудани таъсири тасвир мегардад.

Такрир намудҳои бисёр дорад. Ин ҷо барои намуна якчанд намуди онро зикр менамоем.

1. Дар мисоли зерин калимаи «гоҳ» ба дараҷаи дилкаш ва матлуб такрор ёфтааст:

Ё раб чӣ хуш иттифоқ бошад,
Гар бо манат иштиёқ бошад.
Махтобшабе чу рӯзи равшан,
Танҳо ману ту миёни гулшан...
Дарҳам шиканам шиканчи гесӯт,
То гӯш кашам камони абрӯт,
Бо нори барат нишаст гирам,
Себи занахат ба даст гирам.
Гаҳ нори туро чу себ соям,
Гаҳ себи туро чу нор хоям.
Гаҳ зулф барафканам ба дӯшат,
Гаҳ ҳалқа бирун кунам зи гӯшат,
Гаҳ гирди гулат бунафша корам,
Гоҳе зи бунафша гул барорам.
Гаҳ бар дари худ кунам нишастат,
Гоҳ номаи ғам диҳам ба дастат.
Ё раб, чӣ бувад, агар чунин рой
Бар кор шавад[1] чӣ хуш бувад ҳой!..

*(Низомӣ).*

2. а) калимае, ки дар аввали мисраъ омадааст, дар охири мисраъ низ меояд:

Биё, ки бе ту маро чон ба лаб расид, *биё*,
Биё, ки рӯзам аз ин ғам ба шаб расид, *биё*,

*(Ҳафт қулзум).*

б) калимае, ки дар миёни мисраи аввал омадааст, дар миёни мисраи сонӣ такрор меёбад:

Хайли дӯст агар дар тасаввурам бигзашт,
Зиҳӣ тасаввури ботил, зиҳӣ, хаёли муҳол.

*(Камол).*

Гар ровӣ дар хонаи эшон, *пушаймон* меҳӯрӣ,
Хӯрдани дар хонаи эшон *пушаймон* асту бас.

*(Саидо).*

3. Қалимаи дар мисрае ҳампаҳлу овардашуда дар мисраи дигари байти дигар ҳамчун тафсиру табъин такрор мегардад:

Рӯи ту сафҳа-сафҳаву ҳар сафҳа офтоб,
Мӯи ту ҳалқа-ҳалқаву ҳар ҳалқа з-ӯ таноб,
З-он сафҳа-сафҳа гул шуду гул шуд варақ-варақ
З-он ҳалқа-ҳалқа ҳалқаи сунбул ба печутоб.

*(Афсарии Бухороӣ).*

Ин мисол дар айни замон ба санъати тафсир алоқаманд аст.

4. Такрори таркиб ва ё ҷуфт:

Шаконақ сангро бутхона карда,
Сабо чаъди суманро шона карда,
Мусалсал гашта бар гулҳои хумрӣ[2],
Навои булбулу овои қумрӣ,

[1] Ичро шавад, ба амал ояд.
[2] Хумрӣ — сурх.

Парида мургакон густох-густох,
Шамоил бар шамоил, шох бар шох.
Ба хар гӯша зи мургон гӯш дар гӯш,
Зада бар гул садои нӯш дар нӯш,

(*Низомӣ*).

Дилу диназ, дилу динам бибурдаст
Бару дӯшаш, бару дӯшаш, бару дӯш,
Давои ту, давои туст, Ҳофиз,
Лаби нӯшаш, лаби нӯшаш, лаби нӯш.

(*Ҳофиз*).

5. Такрори як калима дар маъноҳои гуногун — калимаи «шикастан»:

...Гирам, ки маро ду дида бастанд,
Охир дигарон назора[1] хастанд.
Чун ӯхдаи аҳд боз чӯянд.
Чуэ аҳдшикан туро нагӯянд.
Фаррух набувад шикастани аҳд,
Андеша кун аз шикастани аҳд.
Гул то нашикаст аҳди гулзор,
Нашкаст замона дар дилаш хор.
Май то нашикаст рӯи авбош,
Дар номшикастагӣ нашуд фош!
Шаб то нашикаст моҳро чом,
Бо рӯи сияҳ нашуд саранчом...

(*Низомӣ*).

Такрори калимаи «забон» ва «мӯй» ба маъноҳои гуногун:

Мачнун зи бухори ашки хунрез
Бикшод забони оташангез,
К-эй ёди лаби ту хуштар аз қанд,
Карда лаби ту маро забонбанд.
Пиндор забон дар ин даҳон нест,
Кӯҳ як сари мӯй, к-он забон нест?
З-он рӯй, ки бас кушодарӯй аст,
Мӯям чу забон, забон чу мӯй аст.
Чун мӯй забон шавад дар ин кӯй,
Беҳ бошад, агар забон шавад мӯй.
Доӣ зи чи мӯй шуд забонам,
То бо ту сухан чу мӯй ронам.
Чун хоси туам ба чонфурӯшӣ,
Беҳ гар накунам забонфурӯшӣ.
Чун марҳами синаҳост бисёр,
К-аз захми забон мабош дар кор!..

(*Низомӣ*).

Мисоли охирро ба санъати илтизом набояд омехт. Дар илтизом бар хилофи санъати такрир шарт аст, ки калимае лозим гирифта шавад ва дар хар мисраъ ё байт такрор ёбад. Аммо ин намуди такрир, ки калима бо камоли маҳорат ба маъноҳои гуногун бозӣ доронда мешавад, дар якчанд мисраю

[1] Назора — назаркунанда, бинанда.

байтҳои як порча гоҳе бо муштаққоташ такрор меёбад. Ин гуна такрор бештар ба устоди бузурги сухан Низомӣ хос аст. Ӯ дар баъзе мавридҳо калимаеро чунон бозӣ медорад, ки хонандаро дар ҳаяҷон ва завқ меорад. Аз ҷумла калимаи сар, чашм, мӯй, ҷигар, дил ва монанди инҳоро бо қаринаҳояш кор фармуда, аз онҳо натиҷаҳои фалсафӣ мебарорад.

6. Такрори айни феъл ва ё исм ва ё сифат дар як қатор:

Гар зи дасти зулфи мушкинат хатое рафт, рафт.
В-ар зи ҳиндуи шумо бар мо ҷафое рафт, рафт.
Барқи ишқ аз хирмани пашминапӯше сӯхт, сӯхт,
Ҷаври шоҳи комрон гар бар гадое рафт, рафт.
Гар дилам аз ғамзаи дилдор тобе бурд, бурд.
Дар миёни ҷону ҷонон моҷарое рафт, рафт.
Дар тариқат ранҷиши хотир набошад, май биёр,
Ҳар кудуратро, ки бинӣ чун сафое рафт, рафт.
Ишқбозиро таҳаммул бояд, эй дил, пойдор,
Гар малоле буд буду гар хатое рафт, рафт.
Аз суханчинон маломатҳо падид омад, вале
Чун миёни ҳамнишинон моҷарое рафт, рафт.
Айби Ҳофиз, гӯ, макун зоҳид, ки рафт аз хонақоҳ
Пои озодон чӣ бандӣ, гар ба ҷое рафт, рафт.

Матлаи зерини Ҷомӣ мисоли барҷастаи такрир аст:

Эй турраи ту ҳам-ҳаму гесу гиреҳ-гиреҳ.
В-аз ҷаъди печ-печи ту ҳар мӯ гиреҳ-гиреҳ.

Матлаи як ғазали Лоҳутӣ:

Танида ёди ту дар тору пудам, меҳан, эй меҳан.
Бувад лабрез аз ишқат вуҷудам, меҳан, эй меҳан.

**Баргардониш**

Пеш аз он ки моҳияти ин санъатро эзоҳ диҳем, ҳаминро гуфтан лозим аст, ки дар арӯз ва илми бадеъ аввали байт **садр**, охири байт **аҷуз** [1], охири мисраи аввал арӯз, аввали мисраи дуюмӣ **ибтидо** ва миёнаи мисраъҳо **ҳашв** ном дорад.

Санъати баргардониш такрор шудани яке аз ин ҳиссаҳои байт буда, аз намудҳои санъати такрир ҳисоб мешавад. Баргардониш ба ду қисми калон ҷудо мешавад:

1. Агар шоир калимаи дар садр экрёфтаро боз гашта дар аҷуз такрор намояд, **рад-ус-садри ил-ал-аҷуз** ном мегирад.

*Асо* баргирифтам на мӯъҷиз бувад,
Ҳаме аждаҳо кард бояд *асо*.

*(Ғазоирӣ).*

*Қарор* аз дили ман рабуд он нигор,
Бад-он анбарин турраи *беқарор*.

*(Рашиди Ватвот).*

[1] Аҷуз ё аҷиз — думболаи чизе.

*Рост* гӯям, санамо, бе қади ту
Кор бе ту хеч намеояд *рост*.

(*Хоҷу*).

*Дил* сӯхт з-оташи ғаму пайкон ба сина банд,
Ҳам ёдгори тири ту, ҳам ёдгори *дил*.
*Дил* додамат, ки гар бувадаш беқароие,
Аз чавори рӯзгор шаві ғамгусори *дил*.

(*Ҷомӣ*).

2. Агар шоир калимаи аҷузи байти 1-умро дар садри байти сонӣ такроран зикр намояд, **радд-ул-аҷузи ил-ас-садр** ном мегирад.

Низоми миллату мулкӣ — аҷаб набошад, агар
Ба равнақ аст дар ин рӯзгор килку *ҳусом*[1]
*Ҳусому* килки ту карданд коми аъдо гум,
Рубову[2] рои ту бурданд аз замона *залом*[3]
*Залом* бод шабу рӯзи душмани чохат,
Ба ком бод ҳама кори *дӯстонат мудом*.
*Мудом*, то ки бувад гардиши фалак бар ҷой,
Мутеъ бод туро давлату сипехр ғулом.

(*«Мизон-ул-авзон»*).

Ин ду намуди баргардониш аз ҷиҳати маънои калимаҳои такроршаванда боз чанд хел аст, вале мо ин ҷо 4 навъро интихоб мекунем, ки ҳар навъ ду намуд дорад:

1. Қалимаи садр дар аҷуз такроран зикр мегардад, лекин:
а) гоҳо он калима дар вақти такрор шудан маънои худро тағйир намедиҳад:

*Иҳвон*[4] ки зи раҳ оянд, оранд раҳоварде,
Ин қисса раҳовард аст аз баҳри дили *иҳвон*.

(*Хоқонӣ*).

*Боварам* н-ояд, ки имшаб ёр ояд дар барам,
Дар барам ояд, бубинам, то биёяд *боварам*.
*Соғарам* аз акси рӯи ёр дорад мавҷи май,
Мавҷи май ҷӯши таҷаллӣ мезанад дар *соғарам*.
*Дилбарам* ҳаргиз намеояд ба хобам дар бағал,
Дар бағал ояд ба бедорӣ зи мастӣ *дилбарам*.
*Гавҳарам* олист аз гарди ятимӣ дар назар,
Дар назар оинаи ҳусни маоқӣ *гавҳарам*.
*Камтарам* донад Парӣ аз зарра, ҳуснаш месазад,
Месазад гӯям, ки ман аз камтари ӯ *камтарам*.

(*Парии Ҳисорӣ*).

б) гоҳе калимаи такроршаванда шаклан бетағйир, вале маънан дигар аст:

---

[1] Ҳусом — шамшери тез.
[2] Рубо — ҳусни манзар, зебоии чеҳра, симо, обрӯ.
[3] Залом — торикӣ, торикии шаб.
[4] Иҳвон — бародарон.

*Шом* ар биёй дар барам, эй офтоби авчи хусн,
Шак нест, к-ин ринди гадо гардад аз он султони *Шом*.

(*Воҳиди Табрезӣ*).

*З-ин* беш пояи суханам нест, чун кунам,
Бастам бар аспи хомӯшй аз изтироб *зин*.
*Манол* аз ситами факр, з-он ки дар ҳама хол
Беҳ аст кунчи қаноат зи ганчи молу *манол*.

(*Ҳафт қулзум*).

Ин намуди санъати баргардониш аз чумлаи тачнисоти лафзист.

2. Навъи дуюми баргардониш он аст, ки калимаи дар ҳашви мисраи 1-ум зикрёфта дар ачуз бармегардад:

а) Калимаи такроршаванда шаклан ва маънан якест:

Агар *бутгар* чу ту пайкар нигорад,
Марезод ин хучаста дасти *бутгар*.
Ва гар *озар* чу ӯ донист кардан
Дуруд аз чони ман бар чони *озар*.

(*Дақиқӣ*).

Бор бар гову *нола* бар гардун,
Гоиро нест тоқати *нола*.

(*Сӯзанӣ*).

Ер *бигзашт* аз ҳама хандону аз мо хашмнок,
Умр бар ман мушкилу бар дигарон осон *гузашт*.
Чун *гузашт* аз дил хадангаш гӯиё тири ачал,
Ҳарчи ояд бигзарад, чун ҳарчи омад, он *гузашт*.

(*Ҳилолӣ*).

б) Калимаҳои такрор шаклан якранг ва маънан дигаргунанд:

Қавме бибастаанд *миён* бар хилофи ман,
Чӯянд номи хеш ҳаме андар ин *миён*.

(*Рашиди Ватвот*).

Агарчй дур кутуб аз қавли ровиёни ҳадис
Зи чуди Чаъфари Бармак ҳикоятест самар,
Ҳисоби *Чаъфар* бо ту намекунам, зеро-к
Ба баҳр монию чӯй аст дар луғат чаъфар.

(*Ҳафт қулзум*).

33. Калимае, ки дар охири мисраи аввал (арӯз) аст, дар охири байт (ачуз) такрор меёбад.

а) ҳар ду калимаи такрор шаклан ва маънан яке мебошанд:

Ба мехтарй дигаре нест мислу *монандат*,
Ба шеър агар дигаронанд мислу *монандам*.

(*Сӯзанӣ*).

Эй сорбон, оҳиста рон, к-ороми ҷонам *меравад*,
Он дил, ки бо худ доштам, бо дилситонам *меравад*.

*(Саъдӣ).*

Турки ман дӣ сухан ба раҳ *мегуфт*,
Ҳар кӣ дидаш зи дур, маҳ *мегуфт*.

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Матлаи ҳаман ғазал ва қасидаҳои радифдор дорои ин санъат аст.

б) Баъзан ин калимаҳо маънан дигар мебошанд:

Дар ошиқию дилбарӣ, эй дилбари *ширин!*
Ман ранча чу Фарҳодаму ту турфа чу *Ширин*.
Аз миёни баҳр карда бо наҳангон *ошно*,[1]
Бар канори кӯҳ карда бо палангон *ошно*.

*(Абдулвосеи Ҷабалӣ).*

4. Калимае, ки дар ибтидои мисраи дуюм зикр ёфтааст, дар ачуз такрор меёбад.

а) Гоҳо шаклан ва маънан дигар аст:

На дар дашт сабза, на дар боғ шах,
*Малах* бӯстон хӯрду мардум *малах*.

*(Саъдӣ).*

Ин қисми санъати баргардониш монанди санъати акс аст, вале дар як мисраъ.

б) Баъзан ҳарду калима шаклан яке ва маънан дигаранд:

Шуда хоку хокистар оби ҳаёт,
*Наботаш* баровард шӯр аз *набот*.

*(Ҳафт қулзум).*

Дар ин ҷо «набот»-и аввалӣ рустанӣ ва «набот»-и дуюмӣ ҳалвои махсусро ифода мекунад.

### Санъати ирсод (пайиш)

Ирсод дар луғат расад кардан, поидан, дидбонӣ, роҳнигоҳдорӣ кардан, омода будан аст. Вале дар илми бадеъ иборат он аст, ки шоир дар мисраи аввали байти охир калимае меоварад, ки баъд аз муайян шудани ҳарфи равӣ дар қофияҳои байтҳои аввала он калима қофия шуда метавонад. Ин таъриф бисьёртар шомили қисми якуми ирсод аст.

Мисол аз Имомиддини Ҳаравӣ:

Чун кабки шусталаб зи шароби мураввақӣ,
Қабкӣ аз он ба тавки муанбар мутаваққӣ,
Бар офтоб танз кунию мусалламӣ,
Бар Муштарию Моҳ биханди бар хақӣ.

---

[1] Ошно — шино, ободонӣ, оббурӣ.

Бар оби дида пеши ту *заврақ* равон кунам.
Гар з-он ки донамат, ки ту бо мо ба *заврақӣ*,

Дар айни замон қофияи ин шеър доир ба санъати эънот аст. Байти дуюми ин байти Салмони Совачӣ шомили ҳамин санъат аст. Калимаи **офтоб** дар байти сонӣ дорои санъати ирсод аст:

Боғи рухсори туро имрӯз обе дигар аст,
Дар каманди турраи ту печутобе дигар аст.
Соябон бар рух чӣ мебандӣ ба дафъи *офтоб*,
З-он ки зери соябонат *офтобе* дигар аст.

Навъи дуюми ирсод он аст, ки арӯз (охири мисраи аввал) ва ибтидо (аввали мисраи дуюм)-ро айни калима ташкил мекунад. Чунончи, дар ин байти Саъдӣ калимаи «хато» ирсод аст:

Нигаҳ дор моро зи роҳи хато
Хато дар гузору савобаш намо.

Қисми саввуми ирсод чунин аст. Ҳар мисраъ ду бор хонда мешавад: ҳар мисраъ ба се пора ҷудо шудааст. Бори якум аз рақами як сар карда мисраъ тамом хонда мешавад. Барои ҳосил кардани мисраи дуюм аввал пораи охирин (рақами ду) хонда мешавад, баъд пораи болои мисраъ (рақами се) ва охираи пораи рақами чор хонда мешавад:

4 2
I. Дар барам | ҳаргиз наёяд, эй дареғо | дилбарам
3
ро нанг меояд, ки гардад

4 2
I. Бартарам | аз нӯҳ фалак гар ҷой ёбам | бар дараш
3
гар рӯ ниҳам бешак зи ҷумла

4 2
I. Мебарам | сад орзу ҳар дам зи баҳри | рӯи ӯ
3
ро гар бибинам доғи ҳасрат

4 2
I. Бинграм | гар рӯи хубаш, ҳадья созам | ҷону дил
3
созам фидо гар ман ба рӯяш

4 2
I. Медарам | андар фироқаш ҳар шабе сад | пераҳан
3
бе ӯ зи доман то гиребон,

Яъне байти аввал ин аст:

Дар барам ҳаргиз наёяд, эй дарего дилбарам,
Дилбарамро нанг меояд, ки гардад дар барам.

Қисме аз акс аз Саид Зулфиқор Алии Шервонист, ки шомили санъати баргардониш, такрир ва ирсод аст. Ҳар як мисраъ ду бор хонда мешавад: аввал аз рақами якум аз чап ба

рост, бори дуюм аз поён — пораи рақами дуюм, сеюм ва чаҳорум хонда мешавад:

4 3 2
I. Бўстон | бар сарв дорад | он нигори дилситон
4 3 2
I. Гулиситон | бошад шугуфта | бар санавбар, эй аҷаб
4 3 2
I. Соябон | аз сабза дорад | лолаи сероби ў
4 3 2
I. Ройгон | | хастам ғуломаш | гах зи ман озод шуд
4 3 2
I. Парниён | омад рухи ў | то маро шуд ашк лаъл
4 3 2
I. Саргарон | бар май чу дорад | гар сабук шуд кисаам
4 3 2
I. Заъфарон | шуд чеҳраи ман | бе рухи гулранги ў
4 3 2
I. Шодмон | бошад ҳамеша | з-он ки шуд ғамхорам ў
4 3 2
I. Дар миён | омад камарсон | гарчи бошад зулфи ў

Қисми чаҳоруми санъати ирсод ба санъати ҷамъу тарҳ ва дар айни ҳол ба санъати тафсиру такрир ва ҳам шумур шомил мебошад. Дар ин ҷо калимаҳо тарҳ шуда (паҳн шуда) боз бо шумур ҷамъ карда хонда мешавад. Мисол аз Замирӣ:

Рабуд ғамзаву холу хати ту аз мани зор:
Якум карору дувум шодию севум гуфтор:
Карору шодию гуфтори ман ба ман афзуд:
Якум сиришку дувум нолаву севум афгор:
Сиришку нолаву афгор мекунад моро:
Якум харобу дувум бехуду севум бемор:
Харобу бехуду бемор аз ту мехоҳанд:
Якум шифову дувум давлату севум зинҳор...
Шифову давлату зинҳор аз ту ин хоҳам:
Якум шаробу дуввум мутрибу севум дидор.
Шаробу мутрибу дидори ту Замириро:
Якум ҳаёту дувум мўнису севум ғамхор...

## МУЛАММАЪ

Ин санъат чунон аст, ки шоир мисраеро ба арабӣ ва мисраеро ба тоҷикӣ, ё байтеро ба арабӣ ва байтеро ба тоҷикӣ меорад.

Агар мисрае ба арабӣ ва мисрае ба тоҷикӣ гуфта шуда бошад ё нимаи мисраъ тоҷикӣ ва нимаи дигар туркӣ бошад, муламмаи макшуф (кушода), вагарна муламмаи маҳҷуб (пўшида) ном дорад. Ба забони гуфтугў чунин шеъри ба ду забонро ширу шакар меноманд.

Ало ё айюҳа-с-соқӣ адир каъсан вановилҳо[1].
Ки ишқ осон намуд аввал, вале афтод мушкилҳо.

*(Ҳофиз).*

[1] Ҳой эй соқи, равон кун қадаҳе ва бидеҳ онро.

Медамад субҳу килла[1] баста саҳоб
Ассабӯҳ ассабӯх ё аҳбоб[2]!

*(Ҳофиз).*

Пурсидам аз табибе аз ҳоли дӯст, гуфто:
Фӣ курбиҳӣ азобун ,мин буъдаҳи салома[3].

*(Ҳофиз).*

Гоҳе муламмаъро ба тоҷикию туркӣ ҳам гуфтаанд. Чунончи ғазали зеринро, ки ба тоҷикию туркӣ гуфта шудааст, ба Абдураҳмони Ҷомӣ нисбат медиҳанд:

Эй лабат пурхандаву чашми сиёҳат масти хоб,
Инки зулфинг орасида ой юзингдур офтоб.
Мастии май мекунад рӯи туро ғарқи арақ,
Бода ичсанг тӯкулур инки кизил юздин гулоб...

Давлатшоҳи Самарқандӣ дар ҳаққи Алишери Навоӣ гуфтааст:

Субҳидам очди юзиндан пардаи нилуфарӣ[4]
Ҷилва берди ҳусници зебо арӯси ховарӣ.
Аз уфуқ то шуд яди байзои Мӯсо[5] ошкор,
Бул-аҷабкоронии шабро рафт сеҳри Сомирӣ[7]...

Ин қасида аз ҳафтдаҳ байт иборат буда, то охир як байт тоҷикӣ ва дигаре ба туркӣ меравад.

Гоҳо дар мухаммасҳо банде ба тоҷикӣ ва банде ба туркӣ ва ё нисфи мисраъ ба тоҷикӣ ва ними мисраъ ба забони дигар гуфта мешавад.

Санъати мазкур дар эҷодиёти даҳонакии халқ низ бисьёр дучор мешавад. Ҳатто гӯяндагони халқӣ порчаҳое **эҷод кардаанд**, ки бо забонҳои русию тоҷикӣ гуфта шудааст:

## АКС

(Чаппа)

Санъати акс аз он иборат аст, ки шоир мисраи якумро ба ду ҳисса ҷудо мекунад, баъд дар мисраи дуюм ҷои ин ҳиссаҳоро дигар мекунад ва дар натиҷа бо таъхиру тақдим мисраи алоҳида ба вуҷуд меоянд. Аз ҳамин сабаб ин санъатро **табдил** ҳам меноманд.

---

[1] Килла бастан — парда, чодар ба по кардан.
[2] Ассабӯх — овозест, ки ёронро ба нӯшидани шароб даъват мекунанд, яъне, эй аҳбоб, биёед сабуҳӣ кунем.
[3] Дар ҳузур ва наздики ӯ будан азоб аст ва аз дурии ӯ роҳат аст.
[4] Пардаи нилуфарӣ — киноя аз шаб.
[5] Яди байзои Мӯсо — киноя аз офтоб.
[6] Сомирӣ — номи соҳире, ки ба муқобили Мӯсо баромада буд.

Ин санъат намудҳои бисёре дошта, бештарини онҳо аз такаллуфи шеърӣ иборат аст.

Ғазали зерини Ҳофиз мувофиқи таърифи боло шоистатарин мисолест:

Дилбари ҷонони ман бурд дилу ҷони ман,
Бурд дилу ҷони ман дилбари ҷонони ман,
Аз лаби ҷонони ман зинда шавад ҷони ман,
Зинда шавад ҷони ман аз лаби ҷонони ман.
Равзаи ризвони[1] ман хоки сари кӯи дӯст,
Хоки сари кӯи дӯст равзаи ризвони ман.
Ин дили ҳайрони ман волаву шайдои туст,
Волаву шайдои туст ин дили ҳайрони ман,
Юсуфи Канъони ман, Мисри малоҳат турост,
Мисри малоҳат турост, Юсуфи Канъони ман.
Сарви гулистони ман қомати дилҷӯи туст.
Қомати дилҷӯи тӯст сарви гулистони ман.
Ҳофизи хушхони ман нақди камоли ғиёс[2]
Нақди камоли ғиёс Ҳофизи хушхони ман.

Ин байт аз Фаррухӣ:

Савсан дорӣ шугуфта бар маҳи равшан,
Бар маҳи равшан шугуфта дорӣ савсан.

Шеъри С. Айнӣ «Шаби танҳоӣ», ки дар вақти аз дасти амир аз Бухоро саргурез шудани нависанда ба ёди хешу табор ва ёру дӯстон гуфта шуда буд, низ дар санъати акс аст:

Шаби танҳоӣ дили ман хун шуд,
Дили ман хун шуд шаби танҳоӣ,
Дили шайдоӣ ба куҷо гум шуд?
Ба куҷо гум шуд дили шайдоӣ?
Ба кӣ мегӯям дили хунгашта?
Дили хунгашта ба кӣ мегӯям?
Зи кӣ меҷӯям дили гумгашта?
Дили гумгашта зи кӣ меҷӯям?

## ҚАЛБ

Қалб дар луғат ба маънои вожгун, вожгуна, чаппа меояд, вале дар истилоҳи бадеъ иборат аз назмест, ки аз пешу қафо шудани калимот байте бо вазни дигар ҳосил мешавад. Масалан, байти зерин:

Бо ман ақнун итоб дорад дилбар,
Хирман-хирман зи зулф борад анбар.

ба таври пешу қафо хонда шавад, байте ба вазни дигар ҳосил мегардад:

---

[1] Равзаи ризвон — боғи ҷаннат, боғи нағзи дилкушо.
[2] Ғиёс — фарёдрас.

Дилбар дорад итоб акнун бо ман,
Либар борад зи зулф хирман-хирман

Ғайр аз ин баъзе калимаҳо ба таври дигар — чаппа, ё ба тарзи омехта хонда шавад, калимаи дигар ҳосил мешавад: масалан, «раг», «кас», «рақиб» аз поён ва ё ба таври омехта хонда шавад, калимаҳои «гар», «сак» «қариб» ҳосил мешавад. Дар калимаи «кас», ки аз тарафи поён хонда шавад, «сак» (саг) мешавад:

Он ки кас дидӣ, кунун мақлуби кас шуд,
хону хон,
Шермардо, ҳеч савганде ба ҷони кас махӯр.

*(Хоқонӣ).*

Дар калимаи сагмагас, ки агар аз поён хонда шавад, боз сагмагас ҳосил мегардад:

Ҳар кӣ дар асл сифла[1] афтодаст,
Ба тақолиби[2] даҳр кас нашавад.
Сагмагасро агар кунӣ мақлуб,
Қалби ӯ ғайри сагмагас нашавад.

*(Ҷомӣ).*

Ин гуна қалбро **мақлуби муставӣ** (баробар) меноманд.

Баъзе байт, ибора ва ё ҷумлаҳоро ҳам аз рост ва ҳам аз чап хондан мумкин аст. Ҳамчунин калимаҳое ҳам ҳастанд, ки монанди нон, домод, ҳама(ҳ), мум, дуд, дод, дид, боб, тут, шуш, ковок, шобош, лол, мом, шаш, қоқ ва ғайра низ агар аз поён хонда шавад, тағйире намебинанд. Ҳатто мисраъҳое ҳастанд, ки аз ду тараф хондан мумкин аст.

Чунончи дар ин байти Ҳамидуддини Муставфӣ.

Шаккар ба тарозуи визорат баркаш!
Шав ҳамраҳи булбул ба лаби ҳар маҳваш.

Гоҳо шоир байтеро бо калимае сар мекунад, ки дар охири байт онро ба таври чаппа қофия мегардонад; инро **мақлуби муҷаннаҳ** (болдор) меноманд:

З-он ду ҷоду наргиси махмур бо кашшию[3] ноз
Зору гирёну гиревонам ҳама рӯзи дароз.

*(«Тарҷумон-ул-балоғат»).*

Ин ҷо дар калимаҳои **з-он — ноз, зор,—** (да)**роз** санъати қалб ҳаст.

Намудҳои қалб бисёр буда, ҳамагӣ ба асоси хатти арабӣ сохта шудаанд ва ба хатти имрӯза мувофиқ намеоянд.

---

[1] Сифла — одами паст, нокас.
[2] Тақолиб — ҷамъи таклиб буда, ба маънои қалб кардан аст.
[3] Кашшӣ — нозу адо, ишва, карашма.

## МУТАЛАВВИН

Ин санъат чунон аст, ки шоир порчае мегӯяд, ки ба ду ва зиёда аз ду вазн хондан мумкин аст. Талаввун дар луғат ранг ба ранг шудан ва муталаввин рангбарангшаванда гуфтан аст. Масалан, шеъри зеринро гирем, агар баъзе аз калимаҳои он каме кашидатар хонда шавад, баҳри рамали мусаддас — фоилотун, фоилотун, фоилун ва агар сабуктар, фушурдатар хонда шавад, баҳри сареи мусаддас аст, ки муфтаилун, муфтаилун, фоилун мебошад:

Эй рухи зебои ту ороми ҷон,
В-эй қади раънои ту сарви равон,
Аз пан сайди дили ушшоқи хеш
Тир кун аз ғамзаву з-абрӯ камон.
Эй бути шамшодқад (д)-и симбар,
В-эй маҳи сангиндили номеҳрубон.
Пиртар аз рои ту гаштам, вале
Ҳаст аз иқболи ту бахтам ҷавон.

*(«Хафт қулзум»).*

Ғазали зерини Амиди Лавмакӣ низ ба ду баҳр хонда мешавад: рамали мусаддас — фоилотун, фоилотун, фоилун ва сареъ — муфтаилун, муфтаилун, фоилун:

Рӯи ту пероян саҳни чаман,
Мӯи ту сармояи мушки Хутан,
Бастаи гесӯи ту сад дину дил,
Хастаи абрӯи ту сад ҷону тан.
Турраи тарроры ту ошиқфиреб,
Ғамзаи хунхори ту лашкаршикан.
Фитнаи рафтори ту кабки дарӣ,
Волаи рухсори ту ҳар марду зан.
Дар гаҳи ханда лаби лаълат шикаст
Равнақи байҷодаву[1] дурри Адан,[2]
Зулфи ту бар рӯи ту гӯӣ ки ҳаст
Сунбули тар ҳамзада бар настаран.
Наргиси ҷодуи ту ҳангоми ноз
Офати ҷону дили маҷрӯҳи ман.
Бандаи холу рухи ту шуд Амид,
Оташи ғам дар дилу ҷонаш мазан.

Қотибии Туршизӣ ба номи «Маҷмаъ-ул-баҳрайн» онд ба қиссаи Нозиру Манзур маснавие гуфтааст, ки ба баҳри рамал ва баҳри сареъ хонда мешавад ва дар айни замон зуқофиятайн аст:

Ғорати ҷон гармии рафтори ӯ,
Офати дил нармии гуфтори ӯ.

[1] Байҷода — санги сурхи ёқутмонанд.
[2] Дурри Адан — марвориде, ки аз Адан ном ҷазираи мулки Яман ҳосил мешавад.

Пардаи дил гесӯи ӯ бофтӣ,
Сондаи чон бозуи ӯ тофтӣ.
Аз хадди[1] ӯ ҷаннати аъло хиҷил,
В-аз қади ӯ тинати тубо[2] ба гил,
Турраи ӯ офати ҳар саркаше,
Ғамзаи ӯ меҳнати ҳар сархуше
Ғунчаи гулшаккари ӯ дилрабой,
Ғамзаи чонпарвари ӯ дилкушой.
Сад дилу ҷон хастаи абрӯш буд,
Сад тану сар бастаи гесӯш буд,
Мӯхташам аз пайкари ӯ нақди ҷон
Мунъақид[3] аз гавҳари ӯ қадри кон.
Аз гули ӯ сунбули тар тоб дошт,
В-аз маҳи ӯ дидаи хур[4] об дошт,
Наргиси ӯ мойили хоби мубоҳ.
Лолаи ӯ ташнаи оби салоҳ
Чун хади худ миннати зебош буд,
Чун қади худ бахти дилорош буд.
Аз қади ӯ чобукӣ овезае,
Аз хати ӯ нозукӣ андозае,
Хисравӣ аз кишвари ӯ хиссае,
Некӯӣ аз дафтари ӯ киссае,
Хоҳиши ҷон хаста аз ҳадди ӯ,
Ростӣ ороста аз қадди ӯ.
Ахтари ӯ талъати тобанда дошт,
Чокари ӯ давлати поянда дошт,
Наргиси ӯ бо фитан омехта,
Сунбули ӯ аз суман ангехта,
Нофаи ӯ анбари тар бехтӣ,
Пистаи ӯ қанду шаккар рехтӣ.
Соғари мул[5] нафҳае[6] аз бӯи ӯ,
Дафтари гул сафҳае аз рӯи ӯ,
Шаммае аз накҳати бӯяш чаман,
Нақҳате аз гулшани рӯяш саман,

Ин порчаи боло ба иловаи ин ки маҷмаулбаҳрайн ва зуқс фиятайн аст, аксар байтҳои он дар санъати тарсеъ гуфта шу дааст. Ҳарчанд ки ин байтҳо хеле равон ва зебо менамоянд, ва ле аслан маҳсули кӯшишҳои шаклпарастонаанд, ки шоир дик кати асосиро ба зебоии зоҳирии асар ва техникаи шеър д дааст.

Аз рӯи маълумоти Қабул Муҳаммад дар «Ҳафт қулзум Амъақи Бухорой маснавии «Юсуфу Зулайхо» навиштааст, к ба ду баҳр ва баъзе аз байтҳоро ба се-чаҳор вазн хондан мум кин аст.

---

[1] Хад — гуна, чехра, рухсор.
[2] Тӯбо — номи дарахти афсонавӣ, ки гӯё дар биҳишт будааст.
[3] Мунъақид — басташуда.
[4] Дидаи хур — чашми офтоб.
[5] Соғари мул — пиёлаи май.
[6] Нафха — як бор вазидани бод ё бӯи хуш.

## МУВАШШАҲ

Мувашшаҳ сифати мафъулии тавшеҳ буда, маънои луғавии тавшеҳ ҳамоил дар гардан овехтан аст.

Аммо дар истилоҳи бадеъ он аст, ки шоир қасида, қитъа ё ғазале менависад, ки сарҳарфи мисраъҳо ё байт ва ё калимаҳои миёнаи мисраъҳоро ҷамъ кунем, исме ё байте ё қитъае, ё рубоие, ғазале, ҳатто қасидае ҳосил мешавад. Шамси Қайси Розӣ ҳелҳои ин санъатро бисёр зикр намояд ҳам, мо бар ваҷҳи зер зикри як навъи онро басанда мешуморем. Аз маҷмӯи сарҳарфи мисраъҳои зерини Рашиди Ватвот номи Муҳаммад ҳосил мешавад:

Маъшуқа дилам ба тири андӯҳ бихаст,
Ҳайрон шудаму касе намегирад даст,
Мискин тани ман зи пои меҳнат шуд паст,
Дасти ғами дӯст пушти сабрам бишкаст[1].

## САНЪАТИ ЧОРХОНА

(Мураббаъ)

Шоир чаҳор мисраъ ё чаҳор байтро ба тавре иншо менамояд, ки ҳар кадом мисраъ ё байт ба чаҳор ё ҳашт пора тақсим шуда ва ҳар пора ба хоначае навишта мешавад. Хоҳ аз боло ба поин ва хоҳ ва паҳлуи рост ба паҳлуи чап ба тартиби рақам хонда шавад, мисраъ ё байти матлуб ҳосил мегардад:

| | 1 | 2 | 3 | 4 |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Дар фурқати | он дилбар | ман доим | беморам |
| 2 | Он дилбар | к-аз ишқаш | бодардаму | бедорам |
| 3 | Ман доим | бодардам (у) | бемӯнису | беёрам |
| 4 | Беморам (у) | бедорам | беёрам (у) | ғамхорам |

| | 1 | 2 | 3 | 4 |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Аз ғолия | сад силсила | дорад | дилбар |
| 2 | Сад силсила | бар оразн | равшан | чу қамар |
| 3 | Дорад | равшан | симбар | лаб чу шакар |
| 4 | Дилбар | чу қамар | лаб чу шакар | дил чу ҳаҷар |

[1] Сарҳарфи ин мисраъҳо — м, ҳ, м, д, дар хатти арабӣ م، ح، م، د Муҳаммад хонда мешавад.

Аз Рашиди Ватвот:

| | 1 | 2 | 3 | 4 |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Ба ҷонат, | нигоро, | ки дорӣ | вафо |
| 2 | Нигоро, | вафо кун | ба дил | бе ҷафо |
| 3 | Ки дорӣ | ба дил | дӯстӣ | мар-маро |
| 4 | Вафо | бе ҷафо | мар-маро | хуштаро |

Нақл аз «Ҳафт қулзум»:

| | 1 | 2 | 3 | 4 |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Дил волаю | ҳайрони тӯ | бинам | ҷоно |
| 2 | Ҳайрони ту | офтоби | рӯят | бинамо |
| 3 | Бинам | рӯят | чу оварӣ | рӯй ба мо |
| 4 | Ҷоно | бинамо | рӯй ба мо | баҳри худо |

| | 1 | 2 | 3 | 4 |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Мумкин на ки | ҳаргиз чу ту | ёбад | олам |
| 2 | Ҳаргиз чу ту | кас надид | марде | ба карам |
| 3 | Ёбад | марде | дигар касе | мисли ту кам |
| 4 | Олам | ба карам | мисли ту кам | ёбад ҳам. |

## Санъати ҳаштхона

((Мусамман)[1]

| 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Рабуд аз ман<br>2. ба дастон дил<br>3. дилороме | ба дастон дил ба даст орӣ тавон гуфтан, | дилороме, тавон гуфтан, ки аз афсун | парирӯе ки ҳаст он бут ба ошиқ бар | сумансонд сахӣ сарве Чун ӯ дилкаш | нигорине қамароз парӣчехре | ғазоларух шакарпосух чун ӯ мехре | ғазалгӯе парирӯе суманбӯе |
| 4. Парирӯе,<br>5. сумансонд<br>6. нигорине | ки ҳаст он бут сахисарве қамароз | ба ошиқ бар чун ӯ дилкаш парнчехре | мубораклай, ки дар олам дигар чун ӯ | ки дар олам дигар чун ӯ наёмад кас | дигар чун ӯ наёяд кас ба рух моҳе, | ба каф н-ояд ба рух моҳе, ба бар симе, | вафочӯе<br>пайохуе, ба дилрӯе, |
| 7. ғазоларух | шакарпосух | чу ӯ мехре | ба каф ноя̆д | ба рух моҳе, | ба бар симе, | ба лаб қанде, | кашонмӯе, |
| 8. ғазалгӯе | парирӯе | суманбӯе | вафочӯе | пайохуе | ба дил рӯе | кашон мӯе | никӯхӯе. |

[1] Мусамман — дар мусамматот низ номи бандҳои ҳаштмисрай мебошад.

## САНЪАТИ МУДАВВАР

Шоир мисраъ ё байтеро ба чанд пора тақсим карда, онро дар доираи чорхона ё хаштхона менависад ва аз кадом хона ба хондан сар кунем, мисраъ ё байти матлуб ҳосил мегардад:

як мисраъ




як мисраъ




як байт



## САНЪАТИ ТАБДИЛ

Нависанда калимае истеъмол мекунад, ки аз тағйири садонок ситоиш ба ҳавҷ бадал мегардад:

Рӯзу шаб хоҳам ҳаме аз кирдгор,
То сарат бошад ҳамеша тоҷдор.

Агар калимаи «тоҷ» (ҳамсадон «ҷ»)-ро бо изофат хонем, мадҳ ба ҳаҷву мазаммат бадал мегардад.

Гуфтам: эй шайх, дарк бунёд макун,
Май нӯшу ба зӯхди хушк иршод макун.
Фарёд баровард, ки мастӣ! Гуфтам:
Хомӯш, охир наъраву фарёд макун.

Агар ҳарфи «х»-и калимаи «охир» бо садоноки а хонда шавад, ҳаҷв мегардад. (Чунки дар урф охирро охар хондан хаст.)

### Санъати истидрок

(Қабеҳу малеҳ)

Истидрок дар луғат ба маънои дарк кардану дарёфтан аст, вале дар илми бадеъ он аст, ки шоир байте мегӯяд, ки аз мисраи аввал мазаммат ва аз мисраи дуюм рафъи мазаммат (дафъи бадгӯӣ) ҳосил мегардад.

Мадҳи ту бигуфтаму нахоҳам, ки бигӯям
З-он рӯй, ки мадҳи ту зи андоза бирун аст.
Ҳайф бошад з-он ки инсон гӯяmat, эй мон, аз он-к
Тан шавад нопок инсонро, ту покӣ ҳамчу ҷон.

*(«Ҳафт қулзум»).*

### Таъкиди мадҳи ҳиҷомонанд

Нависанда касеро васф мекунад. Баъди чанд калимае калимаи хилофии валекин, вале, аммо ва монанди инҳоро зикр мекунад, хонанда гумон мекунад, ки акнун ҳаҷв сар мешавад, вале баръакс дар мисраи соӣ камолоти дигари мадҳшаванда зикр меёбад ва шунаванда шод мегардад:

Аз Хусрави Деҳлавӣ:

Лабат Исову рух Юсуф, валекин чашми хунрезат
Ҳалили ошкорову ман Исмоили пинҳонаш
Қоматаш он сарв, вале ростин,
Пур зи гул аз сондашон остин.

Аз Ҳоҷуи Кирмонӣ:

Лабаш рӯҳпарвар, вале майфурӯш
Шабаш меҳрфарсо, вале рӯзпӯш.

Зоташ чаҳони ҳилму саботу вафову лек
Дасташ саховро кунад аз ҷуд шарисор.

Ҳаме ба фарри ту нозанд дӯстон, лекин
Ба беназирии ту душманон кунанд фирор.

### Таъкиди ҳаҷви мадҳмонанд

Ин санъат баръакси санъати таъкиди мадҳи ҳаҷвмонанд мебошад. Нависанда дар каломи худ касе ва ё чизеро ҳаҷв мекунад ва мехоҳад ҳаҷви дигаре илова намояд, онро бо калимае сар мекунад, ки шунаванда гумон мекунад акнун ситоиш менамояд. Баръакс ҳаҷви дигаре таъкид мегардад:

Воизи шаҳр агарчанде бад аст атвораш,
Ин қадар ҳаст, ки дил тира кунад гуфтораш.
Надорад халқ аз ӯ дирҳам, на динор
Вале доранд з-ӯ озори бисёр.

## САНЪАТИ МУРОФИҚ

Мурофиқ дар луғат ҳамроҳ, ҷӯршаванда аст. Шоир шеъре мегӯяд, ки ҳар як мисраъ бо ҳар кадом мисрае ҳамроҳ шавад, байти мустақиле ба майдон меояд, муносибати калимаҳо, қофияву вазн халалпазир намегардад.

Аз Муиззӣ:

Ҷилла сифати ду чашми хунини ман аст,
Оташкада васфи дили ғамгини ман аст.
Ҷои тару нам бистару болини ман аст,
Ғарқа шудану сӯхтан оини ман аст.

Аз зулф бируи кунӣ, агар тоб шавам,
Бар лаб нанихӣ, агар ман ноб шавам.
Дар чашм наёварӣ, агар хоб шавам,
Аз даст фурӯ резӣ, агар об шавам.

## САНЪАТИ ТИТОЛ

Титол дар луғат суханони ҳазломез, мазоҳ ва ширинкоронаест, ки ибора ва ҷумлаҳояш бо аҷзои тазодӣ, ноҷаспон ва ғайритабиӣ таркиб ёфтааст. Ин тарзи суханронӣ дар забони халқӣ низ титол, титолбофӣ номида мешавад:

Акнун бояд фаҳмида бошӣ, ки он гапҳои ман асари мастӣ ё он ки титол набудааст, балки кӯтоҳ ва хулосаи як китоб сухан аст *(С. Айнӣ)*.

Ба забоне, ки мо ҳам бифаҳмем, гап зан ва ин ранг титолбофӣ накун (*С. Айнӣ*).

Вале дар адабиёти бадеӣ нависанда титолро ба муқобили сохти ҷамъиятӣ норизомандона истифода мебарад.

Титол зоҳиран хандаовар намояд ҳам, зимнан ба сӯи арбоби ҳукумати амирӣ ва шариатпаноҳони ӯ равона шудааст.

Аз ҷумла, дар асри XIX Мирзо Олими Ҳисорӣ титолро бар зидди амиру ҳоким, мулло, муаззин, паҳлавонони ноӯҳдабаро ва ғайра ба кор бурдааст (ба таври мухтасар):

Рӯзе аз рӯзҳо бар сари саросемаи ман ҳавои соятарошӣ афтода, рӯ ба кӯчаи Чалпакдӯзон ниҳодам. Дидам, ки пиразани бедонареш нимтанаи лоҷувардиандоми чингизхонӣ дар бар дорад ва аз мӯи асп каллапӯши чӯбини харротӣ дар гӯшаи абрӯ ниҳода, ин абётро мехонд:

Думи рӯбаҳ пайтобаи мокиён,
Саги лукка хар нест дар Систон.
Малаҳ реши гӯсоларо шона зад,
Бигалтид қурбоққа аз нардбон,

...Аз он гузашта бар лаби ҳавзи шикастаҳолон расидам. Шогирди каллапазро болои зинапоя дар васфи мардонагӣ ва паҳлавонтарошӣ гӯё ёфтам, бар ин таъриф ки:

Ман марди майдон ба рӯзи масоф,
Ба ханҷар дили мум созам шикоф.
Қанам нахли кашнизро ман зи бех,
Кушоям лаҷоми фарасро зи мех.
Зи ҷо барканам хонаи анкабут,
Ниҳам бар лаби кайк мӯҳри сукут,
Надорад ба сарпанҷаам тоб кас,
Ки аз табли ҷангам гурезад магас...

Чун ин таърифро аз ӯ шунидам, дар қуввати бозуи ӯ офарин кардам.

Бегоҳ дар масҷиди зуғӯтагарон хоб кардам, саҳар муаззини он масҷидро дар ин муноҷот ёфтам:

Илоҳӣ, нахли умрам аз касофат пурсамар гардад,
Дамодам толеи шӯрам зи аввал шӯртар гардад,
Харам бо сад такаллуф лахми хубу тозаву дилкаш,
Ба хона н-омада ишкамбаву шушу ҷигар гардад,
Даме бахри саворӣ аспи мавзуну бидав гирам,
Шавад песу ғиру кӯтуру аз хар батар гардад.

Ман дар омин гуфтан будам, баногоҳ ба гӯшам расид, ки пагоҳ вақти чошт подшоҳи аср охунди Қулӯлаи манаҳкашол ва муллолаванди чобуксаворро иҷлос меандозанд [1]. Аз рӯи шараф худро бар болои арк гирифтам. Дидам, ки умаро дар маснадҳо қарор гирифтаанд. Соате таваққуф кардам. Муллоқулӯ-

[1] Иҷлос андохтан — маҷлиси мунозара ташкил кардан.

лаи манаҳкашол даромада, дар шаъни ҳоким ин абётро баён намуд, ки:

Шаҳо, пайтобаи ҳар бар сарат тоҷи бақо бодо,
Ба поят риши лаклак мӯзаи нашъунамо бодо!
Ба ҳар ҷониб барои бахри ҷанг, эй душмани нокас,
Мададгорат сагу пушту паноҳат гурабҳо бодо!

Муллолаванди ҷобуксавор низ аз пай даромада ин абётро хонданд:

Умри ту дароз бод ҳамчун думи буз,
Дасти ту шикаставу наёбӣ лагзиш...

Ва мани муҳаққар низ аз паи онҳо даромада ин абётро адо намудам:

Эй шоҳ, фурӯғи давлати ту лаклак,
Пайваста мададгори ту бошад хару саг.
Ҳар гоҳ шавад ғуруснагӣ муставлӣ,
Хӯроки ту бод мушту зарбу калтак.
Бинӣ ба кафи Ҳасаналӣ буғурсоқ!
Гардад даҳанат кушода мисли чаллак
Дар хоби хумори ту бароянд[1] турушӣ,
Чун ко'ӣ ба пешат оянд сумалак.
Дар ҳаққи дуои ту бигардад мақбул
Албатта зи ман мушту зи ту ҳекиртак!

Ин титоли Олими Ҳисорӣ аз баёзи № 314-и китобхонаи ба номи Фирдавсӣ (саҳ. 23) гирифта шуд.

Шеърҳое ба мисли шеърҳои титоли Олими Ҳисорӣ дар адабиёти даврахои пештар низ мавҷуд буданд. Чунончи намунае аз асри XVI:

Ба худое, ки холиқулбашар аст,
Шиша аз обгина сахттар аст.
Дар Самарканд ғурба ях нахӯрад,
Дар Бухоро хурӯс мурғи нар аст.

Шамсиддини Шоҳин титоли мусаҷҷаъро дар «Бадоеъ-ус-саноеъ» ном асараш дар муқобили амиру лаганбардорон, боёни судхӯр, уламои дину шариат, умуман бар зидди ҷаҳолат ва вайрониҳои сохти иҷтимоӣ ба ғояти устодӣ истифода мебарад ва онҳоро ҳадафи тири захромезӣ танқид мегирад:

«Аз каловаи ачуз бар чеҳраи арӯс турра (кочак) оростан маҳз ҳаёт аст, номумкин, ва аз кунҷораи ҷувоз бар гӯсфанди охӯрӣ дунба оростан сирф мухол, ман зомин».

«Аз рӯдаи кайк чиллаи камон ва аз думи муш банди тунбои ба ҳусул намеанҷомад, лоеҳ аст. Ва аз тоҷи хурӯс бодбезак ва аз синаи мокиён теғи тез ба зуҳур намеанҷомад[2], возеҳ аст».

[1] Бояд — «дароянд» бошад.
[2] Бояд «намепайвандад» бошад.

«Хирси кӯҳро бо хатиби масчиди калон муқоиса хато ва бӯзинаро бо рӯдзани маҷлиси бузургон нораво».

## САНЪАТИ ТАҒЙИР

Шоир ғазали барҷаста ва маъруфи шоиреро ба тариқи зарофат ва шӯхӣ тасарруф мекунад, яъне баъзе калима, таркиб, ибораи байтҳоро дар ҳамон вазну қофия ва радиф чунон тағьир медиҳад, ки дар натиҷа мазмун ва мақсад низ ба ранги дигар медароянд.

Абдулкодирхоҷаи Савдо баъзе ғазалҳои Абдулкодири Бедилро моҳирона тағйир ва тасарруф кардааст.

Аз Бедил:

Ба авҷи кибриё к-аз пахлуи эҷз аст, роҳ он ҷо,
Сари мӯе гар ин ҷо хам шавӣ, бишкан кулоҳ он ҷо.

Аз Савдо:

Ба авҷи бепулӣ, к-аз пахлуи харҷ аст роҳ он ҷо,
Сари мӯ харҷ афзунтар кунӣ бишкан кулоҳ он ҷо.

Аз Бедил:

Адабгоҳи муҳаббат нозу шӯхӣ барнамедорад,
Чу шабнам сар ба меҳри ашк меболад нигоҳ он ҷо.

Аз Савдо:

Адабгоҳи хасосат хар и беҷо барнамеорад,
Чу хамён сар ба мӯҳри танга меболад нигоҳ он ҷо.

Аз Бедил:

Зи тарзи машраби ушшоқ сайри бенавой кун,
Шикасти ранги кас обе надорад зери коҳ он ҷо.

Аз Савдо:

Зи тарзи машраби имсок сайри бенавой кун,
Ки бебокона натвон харҷ кардан парри коҳ он ҷо.

Аз Бедил:

Замингирам ба афсуни дили бемуддао, Бедил,
Дар он водӣ, ки манзил низ меафтад ба роҳ он ҷо.

Аз Савдо:

Кунам қарзе ба афсуни дили бемудао, Бепул[1],
Аз он мумсик, ки гар мумкир шавӣ, набвад гуноҳ он ҷо

---

[1] Бепул — тахаллуси дигари Савдост.

**Шеъре, ки шаклан мадҳу мазмунан ҳаҷв аст**

Зайниддини Восифӣ аз вазири Кӯчкунчихон Хоҷа Юсуфи Маломатӣ дар маҷлиси зиёфат ранҷида касидае сурудааст, ки дар зоҳир мадҳ бошад ҳам, мазмунан ҳаҷви қабеҳ аст:

Ҳаст дар силсилаи Ҳоқонӣ
Мӯҳрдоре ки надорад сонӣ.

«Мӯҳрдор» ( مهردار )-ро бе ҳарфи сонӣ ҳ ( ه ) хонем, мурдор мемонад.

Чун каломаш бо зарофат омехт,
Аз даҳонаш гуҳари беҳад рехт.

Аз «гуҳар» ( گوهر ҳаддаш, ки «р» аст, равад, ..(.. گه мемонад.

Бо мани дилшудаи зори дажам
Хуб шуд оқибат аз рӯи карам.

«Хуб»-и беоқибат ба рӯи «карам», яъне «к» нишинад, «ҳук» мешавад.

Фахри офоқ бувад, з-ӯ шуда фош
Мардумию караму ҳусни маош.

Аз «фахр» ҳарфи «ф» равад, «ҳар» мемонад.

Аз сари лутф мунин фукароаст,
Ки кушода руҳаш аз айни атост.

Сари «лутф», яъне ҳарфи «л»-ро ба сари айни (ин) ниҳем, лаин мешавад.

## САНЪАТ ВА ХУШОҲАНГӢ

Санъатҳои бадеӣ дар ашъори шоирони пешина мавқеи муҳиммеро ишғол карда, гоҳе шакли аҷоибе гирифтааст. Санъатҳои маънавию лафзӣ хусусан дар назди шоирони қасидасаро як навъ фазлу камол ба шумор мерафт ва аз ҷумла Салмони Соваҷӣ онро ривоҷу равнақ додааст. Вале бояд фаҳмид, ки гоҳе санъатҳои бадеӣ, аз он ҷумла санъатҳои лафзӣ калимабозии хушку холӣ нест. Шеър, ғайр аз он ки аз рӯи вазн ба ягон ҳавои мусиқӣ бояд рост ояд, дар нафси худ низ оҳанги мусиқӣ бояд дошта бошад. Бояд калимаҳо, таркибҳо, ибораю ҷумлаҳо чунон устухонбандӣ шуда бошанд, ки бо хонанда бо латофати худ оҳанги мусиқӣ бахшад. Ҷо ба ҷо омадани калима ва таркибҳои ҳамҷинсу ҳамоҳанг бояд чунон бошад, ки дар ҳангоми хондан гӯё худ аз худ навои мусиқӣ зоҳир гардад. Ба иборати дигар хонанда аз ягон санъати шеърӣ не,

балки аз оҳанги мусиқии каломи бадеъ ва латофати байт мафтун шавад. Чунон ки ин байти устод Рӯдакӣ мисоли барҷастае шуда метавонад:

Бӯи ҷӯи Мӯлиён ояд ҳаме,
Ёди ёри меҳрубон ояд ҳаме.

Қатор омадани садонокҳои «ӯ» ва «о» бо ҳамсадои «ҷ» дар калимаҳо оҳанги матлубро ифода кардааст.

Ё ки гирем байти зерини Хоқониро, ки ҳам санъатҳои иштиқоқ, тазод ва таҷнис дорад ва ҳам хушоҳангу хушоянд мебошад:

Гӯё ки нигуи кардаст айвони фалаксоро?
Ҳукми фалаки гардон ё ҳукми фалакгардон.

Ё гирем ин байтро, ки бо вуҷуди дорои санъати баргардониш будан барҷастагии калимаҳо ва ҷо ба ҷо омадани онҳо лаззати мусиқӣ мебахшад:

Ихвон[1], ки зи раҳ оянд, оранд раҳоварде,
Ин қисса раҳовард аст аз баҳри дили ихвон.

Аксари байтҳои Ҳофиз ҳар яке дорои санъате буда, ба таври табиӣ аз табъи мавзуни шоир сар задааст.

Чунончи ин байт дар санъати иштиқоқ аст ва дар ниҳояти гӯшнавозию тарабангезӣ воқеъ гардидааст:

Сарви чамони ман чаро майли чаман намекунад,
Ҳамдами гул намешавад, ёди суман намекунад.

Байти зерин ҳам, ки дар санъати таносуб ва шумур гуфта шудааст, аз ҳамон қабил аст:

Соқӣ, ҳадиси[2] сарву гулу лола меравад,
Ин баҳс бо салосаи ғассола[3] меравад.

Хонанда на танҳо аз санъати ин байтҳо офаринхон мешавад, балки дар ҳангоми тараннуми онҳо аз таносуби садои калимаҳо, ки табъан ба гӯшҳо дилкашу форам мерасад, сархуш мешавад, гӯё замзамаест, ки аз пардаҳои мусиқӣ сар задааст.

Байтҳои зерин, ки аз як қасидаи ҳабсияи Масъуди Саъди Салмон аст, гӯё санъати барҷастае надорад, вале бо вуҷуди ин таъсири пурқувватеро дорост:

Ман кистам? Чӣ дораму ҷандам? Киям? Чиям?
Қ-им ҳар замон расонад гардун никояте[4].

---

[1] Ихвон — бародарон.
[2] Ҳадис — сухан.
[3] Салосаи ғассола — се пиёла май шустараванда, ки баъд аз таом менӯшидаанд.
[4] Никоят — зиён расондан, бадхоҳӣ кардан, куштан, манбу маслуқ кардан.

Дар мисраи 1-ум хонанда тасаввур мекунад, ки мумтозияти ин байт дар пурсишҳои пай дар пай мебошад. Вале бояд мулоҳиза кард, ки ин суолҳо ба таври хеле мутаносибе воқеъ шуда, гӯшро ба эҳтизоз ва изтироб меандозанд ва дар ҳақиқат ин суолҳои кӯтоҳ-кӯтоҳ ва қатъӣ қодиранд, ки ҳаяҷони бадеӣ бахшанд, ба ҷӯшу хурӯш дучор кунанд, эҳсосоти қалбӣ ҳосил намоянд, оҳанги дилкашу фораме падид оваранд.

Байти зерини Ҳофиз низ дорои айни имтиёз мебошад.

Қорвон рафту ту дар хобу биёбон дар пеш,
Қай равӣ? Раҳ зи кӣ пурсӣ? Чӣ кунӣ? Чун бошӣ?

Дар ҳар ҷое ки монанди ин ашъори барҷастаи санъаткорона ба назар вомехӯрад, бо илованд санъат хушоҳангӣ ва мусиқидории онҳо писандидаи аҳли завқу адаб аст. Аз ин рӯ шеърҳои санъатдор дар айни ҳол ҳатман бояд дорои оҳанги мусиқӣ ва самимият бошанд.

## НАҚДУШШЕЪР

### Шеъри писандида ва такаллуфӣ

Дар дебоча доир ба соддагӣ, софӣ, мавзунӣ ва балоғати мазмунии шеър музокира рафт ва дар қисми асосии асар аз бисёр қисмҳои санъатҳои маънавӣ ва лафзӣ таърифу эзоҳ ва намунаҳо аз саромадони сухан, инчунин қисман аз муосирон оварда шуд. Вале мо хостем, ки ин маҷмӯаро танҳо бо таърифу эзоҳи санъатҳои ҷудогона ва мисоли онҳо маҳдуд накунем.

Чунон ки гуфта будем, саромадони сухан ва адабиётшиносони форсу тоҷик дар бораи шартҳои шеъру шоирӣ ва балоғати сухан низ бисьёр фикрҳои муҳим гуфтаанд, ки ба адибони ҷавони тоҷик хотиррасон намудани баъзеи онҳо аз фоида холӣ нахоҳад буд.

Ин аст, ки ҳоло дар хотимаи ин қисм дар хусуси шеъри писандида ва нописандида талаботи гузаштагонро зикр намуда, баъд аз он барои исботи муддао ва қаноат ҳосил намудани хонандагон ва махсусан ба мақсади тарбияи бадеии ҷавоншоирон доир ба ҳашв ва заъфи таълиф, танофури ҳуруф, сиркоти шеърӣ чанде маълумот додан мехоҳем.

Шамси Қайси Розӣ шеъреро, ки бо такаллуф, яъне бо санъатҳои лафзӣ гуфта шудааст, **мутакаллиф**[1] меномад ва шеъреро, ки ба таври содда, мавзун, дар камоли софӣ ва бо калимаҳои маънус (забонзади мардум) гуфта шуда бошад, **матбўъ** — яъне писандида меномад.

Шамси Қайси Розӣ дар «Ал-мӯҷам» мегӯяд (бо каме тағйири ифода ва ибора аз саҳ. 431):

---

[1] Мутакаллиф — шеъри сохта, ғайритабиӣ ва мушкилфаҳм.

«Оммаи мардум мепиндоранд, ки шеъри мутакаллиф мутлақо он аст, ки бар вазни мушкил ва азоҳифи гарон гуфта бошад ё калимоти он ба зӯр ба ҳам баста шудааст ва маонии он ба душворӣ фароҳам мегардад. Ин гумон хатост, аз баҳри он ки ҷумла санъатҳои шеърӣ ва нававардаҳои назм, ки дар фаслҳои гузашта баршумурдем ва онро мустаҳсаноти (ҳусну зебоиҳои) санъат ҳисоб кардем, аз ҳамин қабил мутакаллифоти ашъор аст, ки ҷуз ба амаони назар (диққати назар) ва идмони фикр (варзиши фикр) мисли он даст надиҳад ва монанди он муяссар нашавад. Аммо агар шоире илтизом кунад, ки чанд маънии гуногунро дар шеъри андак биёрад ва ё чанд исми мутағоир (зидди ҳам)-ро шуморад ва ё хоҳад барои мулзам кардани ягон муддаӣ (даъвогари лофзан) шеъри ғариб[1] ва назми мушкиле имтиҳони табъ намуда, дар зимни он ҳамчун санъати қалб ва тасҳифро[2] истеъмол кунад, ҳуруфи атал (бенуқта) ва ё манқут (нуқтадор)-ро лозим дорад, ин кор албатта аз навъи таассуф[3] холӣ набошад.

З-ин ҷунбиши шоҳи чархи фарзинрафтор
Дурам чу рух аз рух, зи рухи фаррухи ёр.
Дил з-аспи тараб пиёдаву пили ғамат
Шахмот ба ҷон хоста бар натъи қимор.

Чун илтизом кардааст, ки ҷумла колои (донаи) шатранҷро дар ду байт биёрад, лоҷарам чандин рух барҳам (паси ҳам) афтодааст».

Шамси Қайс шеъри бо санъатҳои лафзӣ — калимабозиро шеъри мутакаллиф, яъне ғайриматбӯъ мешуморад, вале агар шоир тавонад, аз ғайри такаллуф ба таври табиӣ шеъри санъаткорона гӯяд, ин гуна шеър боиси кушоди табъи хонанда мешавад.

Инчунин дар ин маврид сухани Шамси Қайсро, ки дар муқаддимаи нақдушшеър дар боби тафвиф, яъне соф ва покиза аз ғилуғиш будани шеър ва аз ҳар гуна омилҳои такаллуфоти зӯрбазӯракӣ холӣ будани он гуфтааст, ба таври мухтасар ва

---

[1] Ғ а р и б — аҷиб, нодир, ғайри мукаррар.

[2] Т а с ҳ и ф — дар навишти арабӣ бо тағйир додани нуқтаи ҳарфе ҳосил кардани калимаи дигаре. Чунон ки Саъдӣ дар калимаи «бӯса» — тӯша» гуфтааст.

Маро бӯса, — гуфто, — ба тасҳиф деҳ
Ки дарвешро тӯша аз бӯса беҳ.

Дар алифбои арабӣ фарқ миёни «бӯса» ( بوسه ) ва «тӯша» ( توشه ) танҳо дар нуқтаҳоасту бас. Яъне тасҳифи (тағйири) «бӯса» «тӯша» аст ва тасҳири «тӯша» «бӯса» мебошад. Мазмуни байт он ки маро мегӯяд: бӯса ба тасҳиф деҳ, ки барои дарвеш бӯса лозим нест, тӯша лозим аст, чунки шиками гӯшнаро бӯса не, балки тӯша сер мекунад. Саъдӣ ишқро моддӣ карда нишон медиҳад: ишқ ҳам ба шиками сер нигоҳ мекунад. Байти зерин низ шоҳиди ин матлаб аст:

Чунон қаҳтсоле шуд андар Димишқ,
Ки ёрон фаромӯш карданд ишқ.

[3] Т а а с с у ф (бо айн ва сод) ба маънои такаллуф ва кори зӯракӣ.

тағйири баъзе лаҳзаҳои ифода ин ҷо нақл мекунем, ки аз фоида холӣ нахоҳад буд:

«Бояд биноӣ шеър бар вазни хуш ва лафзи ширин, ибороти матин, қофияҳои дуруст, таркиби саҳл, маонии латиф ниҳода шавад, чунон ки шеър ба фаҳмҳо наздик бошад, дар идрок истихроҷи (сарфаҳм рафтани) мазмуни он ба андешаи бисёр ва амаони фикр (бо дуранидешии фикр) эҳтиёт наяфтад. Аз истиороти дур, маҷозоти ғайри машҳур, ташбеҳоти дурӯғ, таҷнисоти мукаррар холӣ бошад, ҳар байт дар лутф ва маънӣ ба нафси худ қоим бошад. Ҷуз аз рӯи маънӣ ва тартиби калом ба дигаре мӯҳтоҷ ва марқуф набошад. Лафз ва калимаҳо ба ҷои худ афтад ва ҷумлаи шеър яктарз ва якшева (якхела) бошад. Иборат гоҳ баланд ва гоҳ паст нашавад. Маънӣ гоҳ суст ва гоҳ музтариб (беқарор) нагардад.

Ба таври сазовор паҳлуи ҳам омадани калима ва таркибҳо риоя шуда бошад, инчунин аз калимаҳои бегонаву дури ғайри луғати фурс (форсӣ) дар он мустаъмал набошад, балки аз саҳеҳ ва машҳури луғати дарӣ ва он чи аз калимаҳои арабии мустаъмал, ки дар гуфтугӯ ва навиштаҷоти порсигӯёни фозил ҷорист, таркиб ёфта бошад».

* * *

Мақсади асосии мо — баёни муҳассаноти зотӣ ва аразии калом, то ба дараҷае ҷомаи амал пӯшиду зеваре ба худ баст, акнун вазифаи мо иборат аз он хоҳад буд, ки бо назари нақдушшеъри балоғати маънӣ ва фасоҳати лафз кӯшише кунем, ки сара аз сақат ҷудо шавад.

Ҳусни калом ба ду ҷудо мешавад: зотӣ ё ки аслӣ ва аразӣ ё ки фаръӣ. Ҳусни зотӣ он аст, ки сухан бо калима ва таркибҳои фасеҳу балеғе мувофиқи забони адабӣ ва мутобиқи забони гуфтугӯии халқ ороста бошад ва бояд хонанда барои фаҳмидани он ба фарҳангҳо мӯҳтоҷ нагардад. Ҳусни аразӣ иборат аз он аст, ки латофати санъатҳо дар сухан ҷилвагар бошад. Ҳар нависандае, ки ба иҷрои ин шарт амал мекунад, каломаш болиғу фасеҳ аст.

Нуқсонҳои фасоҳатшикани калима бисёранд. Бояд калима аз нуқсонҳои зерин озод бошад: танофури ҳуруф, калимаҳои ғайри маънусу бегона, шаклҳои архаистӣ, хилофи қиёс, духӯра ва калимаҳои маҳаллии шевагӣ.

## НУҚСОНҲОИ ФАСОҲАТШИКАНИ КАЛИМА

### 1. Танофури ҳуруф

Агар дар калима махраҷи ҳарфҳо ба ҳам наздик бошад, дар талаффуз вазнинӣ пайдо мешавад, ҳамчун калимаи ҳеъхаъ, ки номи гиёҳест, ё ки қалдирғоч ба маънои фароштурук ва қурбоққа ба ҷои ғук. Инчунин дар мисолҳои зерин:

Дар даҳон дорем гӯё ҳамчу най,
Як даҳон пинҳонист дар лабҳои вай

*Ҷалолиддини Румӣ*

Ин ҷо талаффузи ҳиҷои дарози «пинҳонист» душвор мебошад.

Як шоири мутахаллис ба Закӣ (асри XIX) дар назираи ғазали Сипандии Самарқандӣ сурудааст:

Чу шамъам, то ба базми зиндагӣ якдам
нишондандам,
Саропо сӯхтандам, ҳамчу хуни дил чашондандам.
Тахи ғаҳвора аввал дар шиканчи ранҷ бастандам,
Зи шири модар охир заҳри ноком чашондандам.
Накардам нутқу аз абнои олам чашм пӯшидам,
Агар оқил гумон карданду ар девона хондандам,
Диле дар миҷмари тан сӯхт, то он ки Сипандӣ гуфт:
«Ба поён орамидам, ҳар қадар боло давондандам».

Талаффузи феълҳои мафъулии гузарандаи дар боло зикрёфта вазнин аст. Як ҷо омадани ҳарфҳои ҳаммахраҷ ва ё наздикмахраҷ низ талаффузро вазнин мегардонад.

## 2. Калимаҳои ноошно

Гоҳе нависанда калимаҳои ноошно ва ғайри забонзади халқро зикр мекунад, он гоҳ фаҳмидани матлаб ба хонандаву шунаванда мушкил мешавад ва ба фарҳангҳо эҳтиёҷ меафтад. Чунончи, калимаи «худеш» дар ин шеъри Рӯдакӣ:

Никӯ гуфт муздур бо он худеш,[1]
Макун бад ба кас, гар нахоҳӣ ба хеш.

Агар дар замони Рӯдакӣ калимаи «худеш» машҳур ва маълуми аксарият бошад, кор фармуда шудани он албатта айб набуд.

Ё калимаҳои арабии наиқ, ошиқу саҳиқ, ки дар ин шеъри Манучеҳрии Домғонӣ омадааст, душворфаҳм аст:

Ғуробо, мазан бештар з-ин наиқо[2],
Ки маҳҷур кардӣ маро з-ин ашиқо[3].
Ае расми[4] атлоли[5] вофӣ[6],
Шудӣ зери санги саҳиқо[7].

Вале дар китоби «Зеби сухан» (ч. 1, саҳ. 39) дар зери унвони «ғаробат» (ноошно) як байти Фирдавсиро оварда, калимаи

---

[1] Худеш — кадбонуи хона.
[2] Наиқ — овози калог, овози зоғ.
[3] Ашиқ — ошиқ ва маъшуқ, ин ҷо ба маънои маъшуқ омадааст.
[4] Расм — барҷоймондаи харобаҳои хона ва ҳавлӣ.
[5] Атлол — боқимондаи хона ва саройҳои хароба.
[6] Вофӣ — комил.
[7] Саҳиқ — сондашуда.

«хонск» аз қатори калимаҳои ноошно, ғайри маъмул шумурда мешавад:

Ҳаме охани сурхро дар ҷиҳон
Ба хонск кӯбанд оҳангарон.

Калимаи «хонск» агарчи дар Эрон аз истеъмол маҳҷур бошад, дар байни тоҷикон машҳур аст.

Калима ва шаклҳои номаънусу ғайри маъмул дар забони шеърии имрӯзӣ низ дучор шуда меистанд. Агар ин гуна калимаҳо ва шаклҳо дар мавқеаш воқеъ нашавад ва аз ғайри зарурати махсус омада бошад, ба латофату равонии шеър халал мерасонад. Байтҳои зерини шоири кӯҳансоли марҳум М. Раҳимӣ дорои ҳамингуна калима, шакл ва таркибҳост:

*Зиҳӣ* шаҳри Душанбе, менамояд маҷлисафрӯзе,
Ҳам он Алма-Ато аз меҳри мо чун *субҳи байзо* шуд.
Шаби дорулфунуни хоҷагӣ бар рӯзи наврӯзӣ
Иваз гардиду *сури* назму наср ин ҷо муҳайё шуд,
Азиз Собит Муқонов дӯстро бинмуда ёд омад,
Бихонда мактаби *разму* ҳаёт аз бахт шод омад...

Дар шеъри зерини шоири ҷавон шакл ва калимаҳои қадимӣ **историҳо, истираҳо** низ ба салосати шеър сакта ворид овардааст:

Дидам, ки бар сари шумо *историҳои* шаб
Чун оташи гиронда *истираҳо* буванд.
Дидам, ки тегношон аз хок бар шуда,
Ҳамчун сутуни гунбади *историҳо* буванд.

Баъзе калима ва истилоҳот дар кишвари Эрону Афғонистони ҳамзабон маъмул бошад, дар Тоҷикистону ноҳияҳои тоҷикнишини Ӯзбекистон фаҳмо ва забонзади халқ нест. Масалан, дар Эрон калимаҳои даллок (сартарош), качал (кал), шиёр (шудгор), кутак (калтак), қалён (чилим) ва ғайра маъмуланд [1]. Баръакс муродифҳои тоҷикии ин калимаҳо дар Эрон фаҳмо нестанд. Пас маълум мешавад, ки фаҳмо ва нофаҳмо будани калима ва истилоҳот нисбӣ мебошад.

Бисёр луғату калимаҳои лаҳҷавӣ мушоҳида меравад, ки байни тоҷикони шимолу ғарб ва байни тоҷикони ҷанубу шарқ нофаҳмо мебошанд.

Аз ин рӯ, забони адабӣ воҳиди қиёсӣ мебошад ва калима мувофиқи меъёри қабулшудаи забони адабӣ бояд бошад.

### 3. Хилофи қиёс

Гоҳе шоир ба таври шуурӣ ва ғайришуурӣ барои қофия ва саҷъи байт калимаҳоро мешиканад ва таркибҳоро бар хилофи қиёс, яъне бар хилофи меъёри қабулшудаи забони ада-

[1] Дар ин бора ба китоби «Лаҳҷаи бухорӣ» доктор Аҳмад Алии Раҷоӣ (интишороти чопхонаи донишгоҳи Машҳад, с. 1342 — 3 ҳ. ш.) нигаред.

бӣ тартиб медиҳад, тасриф мекунад ё ки баъзе ҳарфҳоро тағйир мекунад ва ё меафзояд.

Хилофи қиёс ба навъҳо ҷудо мешавад:

а) Калимаҳои нотамом: «колев» ба ҷои «колева», «шаъбада» ба ҷои «шаъбадабоз», «муғ» ба ҷои «муғкада» ва ҳоказо.

Барад аз маърифатҳо розро рев[1]
Сари моро макун, эй шайх, колев[2],
Ғалат кардам дар ин сурат, ки гуфтам
Занахдони нигори хешро сев.

*(Саид Имодуддин).*

Ин ҷо шоир барои қофия калимаи «колева»-ро ба шакли «колев» ва «себ»-ро ба шакли «сев» дохил кардааст.

Инчунин шоир дар байти зерин калимаи «нилуфар»-ро барои қофия ба шакли «нилуфал» тағйир додааст:

Оби ангуру оби нилуфал
Мар-маро аз абиру мушк бадал.

*(Абӯшокур).*

Дар ин байти Муҳаммад Яъқуби Бухорой, ки шоири аввали даври манғит аст:

Ҳафтоду хафт сол дар ин хокдони даҳр
Аз даври чархи шаъбада умри баҷо гирифт,

ба ҷои «шаъбадабоз» «шаъбада» зикр ёфтааст, ки ин гуна нимбур кардани калима ҷоиз нест.

Туғрал дар байти зерин калимаи «муғ»-ро, ки ба маънои марди рӯҳонӣ, пешвои дини зардуштӣ меояд, ба маънои муғкада, дайр, майкада овардааст:

Биё, соқиё, ҷон фидои туам,
Ту шоҳӣ ба муғ, ман гадои туам.

Шакли аслии калимаи «дабистон» (мактаб) «дабиристон» аст. Вале дар байти зайл Туғрал барғалат шакли аслии онро «адабистон» гумон кардааст:

Агарчи аз адабистони васл маҳрумам,
Ҳанӯз дарси ғами ишқи ту маро ёд аст.

Дар байти зерин ҳам калимаи «шар», ки ба маънои бадӣ буда, исм аст, ба ҷои сифати «пуршар», «пуршарру шӯр» зикр шудааст:

Соқиё, дар базми мо паймонаро лабрез кун,
Маҷлиси Туғрал бувад аз соғари саршор шар.

---

[1] Рев — макру ҳила, фиреб.
[2] Колева — саргашта, ҳайрон, аблаҳ, нодон.

«Суғд» номи сарзамин аст. Халқи мансуб ба он «суғдӣ» номида мешавад, аммо шоир «суғд»-ро ба ҷои «суғдӣ» овардааст:

Мешиносам хонаи бобои суғдамро ҳанӯз
Ҳамчунон андар қабатҳои замини бурдбор.

*(Лоиқ).*

Баъзе тағйирот, ки дар осори саромадони сухан дида мешавад, маъниро халалпазир намегардонад.

Масалан, Ҳоқонӣ исми мафъули «маъхуз»-и арабиро, ки ба маънои «гирифташуда» мебошад ва аз масдари «ахз» (гирифтан) иштиқоқ шудааст, ба форсӣ тасриф карда, ба шакли «маъхудаме» даровардааст ва ғайр аз ин калимаҳои рехтаи «падруд» ва «дуд»-ро низ тасриф намудааст:

Не, не он фарзонаи доғи фироқам кушту бас,
Гар ба олам дод буде, ман ба хуни маъхудаме
Шуд зи ман падруд, агар бахтим буде пеш аз он-к
У зи ман падруд рафте, ман зи ҷон падрудаме.
Гуфтӣ: Эй бози сапед, аз дуди дил хун мебарӣ,
Кош-к аз бози сапедам бесиёҳӣ дудаме.

Ё ки дар ин байт Ҳоқонӣ дар таркиби «нома мебарӣ» тасарруф ба кор бурда, онро ба шакли шикастаи «меномабарӣ» даровардааст:

Ба сабукпар мапар, эй мурғ, ки меномабарӣ,
То зи руҳ пои туро хурдаи зар барбандем.

Ё ба ҷои «чӣ мекунад» «мечикунад» гуфтан низ дар ин байти Анварӣ дида мешавад:

Тег дар дасти бод мечикунад
В-аз чӣ маънӣ зиреҳ шамар дорад.

Пас ба саромадони сухан тақлидан калимаҳоро тағйир додан ва онҳоро худсарона тасриф кардан ҷоиз нест.

Абдулкодирхоҷаи Савдо чаҳор ғазал сурудааст, ки қариб 40 калимаи арабӣ ва тоҷикиро аз рӯи зарофату тафаннун тасриф кардааст. Байтҳои зерин намуна аз он ғазалҳост:

Дар силсилаи зулфи ту *қайдид* дили мо,
Гаштем парешону саропо *шиканидем.*

Қадат *сарвидию* рӯят *гулидӣ* дар гулистонҳо
Гаҳе мастона сӯи кулбаи Савдо хиромидӣ.

Ин тасрифот дар шеъри Савдо аз рӯи хуштабъӣ ва ҳазлу шӯхӣ воқеъ шудааст. Бинобар ин онро айби калон донистан лозим нест. Лекин ба ҷои завқ кардан ва ҳисоб кардан завқидан ва ҳисобидан гуфтан нодуруст аст.

Мувофиқи муқтазои қонунҳои нави инкишофи забони ада-

бӣ дар замони ҳозира баъзе тасарруфҳои хилофи қиёс раво шумурда шуда, як навъ пешрафти забони адабии тоҷикӣ мебошад. Ҳамчун: мукофотонидан, электронидан, коллективонидан, мошинонӣ кардан, ҷиҳозонидан (на таҷҳизонидан) ва монанди инҳо...

б) Калима ва ибораҳои ноҷоя: «хамр» шароб гуфтан аст, ки Лоиқ онро ба ҷои «хумор» зикр кардааст:

Чун хамри шабона бигзарад аз сари мо...

*(Лоиқ).*

Калимаи аҷз, ки муқобилаш қудрату тавоноӣ меояд, ба муқобили умед омадааст. Бояд ба муқобили умед калимаи арабии яъс (навмедӣ) меомад (Тарсу умеди тоҷикӣ муқобили хавфу раҷои арабӣ меояд):

Дар ниҳодам ду дил тапад доим,
Байни онҳо ягон муросо нест,
Дар яке а з, дар дигар уммед,
Дар дили ман тазоди якумрист.

*(Лоиқ).*

Калимаи «ҳаҷр» синоними фироқ буда, муқобили васл аст. Ҳадиса бар хилофи қиёс чунин овардааст:

Чашмам дар раҳи ҳаҷри ту чор аст,
Биё, ҷонам, биё, ҷонам, баҳор аст.

Шоира ҳаҷрро не, балки васлро меҷӯяд. Вале ифодаи вайрон мақсадро ба ғалат ба зуҳур овардааст.

Калимаи «эҳё» шакли гузаранда аз феъли «ҳайъ»-и арабӣ (зинда) буда, бо иштироки феъли ёвари «кардан» воқеъ мешавад, ҳамчун эҳё кардан.

Шоира Ҳадиса дар шеъри «Ёр дур буд» мегӯяд:

Мешукуфтам ҳамчу гулҳо ҳар саҳар
Ҳар нафас аз ҳок эҳё мешудам.

Бояд мисраи дуюмӣ чунин гуфта мешуд:

Ҳар нафас аз ҳок рӯё мешудам.

Шоира Гулчеҳра Сулаймонова асосан мусаввири ҳаёти бачагон буда, порчаҳои равону содда бисёр дорад. Вале гоҳе дар истеъмоли мақолу зарбулмасалҳои халқӣ, баъзе нуқсонҳо мушоҳида меравад. Дар шеъри «Фарзанд»:

Падар хурсанд, модар бар либосаш
Намеғунҷад зи шодию тамаиию.

Дар ин маҳал дар забони гуфтугӯӣ ба ҷои «либос» «курта» зикр меёбад. Либос пӯшоки умумӣ, аммо курта бештар либоси таг буда, пайвасти бадан аст. Аз ин рӯ мардум «фалонӣ аз

шодӣ дар куртааш намеғунҷид» мегӯянд. Илова бар ин ба ҷои пешоянди дар «бар» оварда шудааст, ки хилофи қоида аст. Қалимаи «таманно» ҳам бемавқеъ зикр ёфтааст, зеро аслан ба маънои орзу ва хоҳиш буда, маҷозан маънои кибру нозу истиғноро ифода мекунад, аммо дар байти Гулчеҳра ба ин маъниҳо нест.

Гулназар ба ҷои «таваллуд» (зоида шудан) «тавлид» (зоёндан) овардааст:

Бо лаби пурханда *тавлид* гаштаам
Ҳамчу гул дар бӯстони зиндагӣ,
Ман надидам чашми ашколудро,
Рангзардии хазони зиндагӣ.

Бояд мисраи 1-ум чунин гуфта мешуд:

Бо лаби хандон таваллуд ёфтам

Ба ҷои **доҳӣ**, дурусттараш ба ҷои нобиға (гений), ки дар луғат ба маънои соҳиби ҳушу хирад, истеъдоди фавқулодда меояд, калимаи даҳо ба кор бурда мешавад, ки сахт нодуруст аст: «Мазмуни ин шумора симои ҷовидони даҳои назми русро барои хонандаи тоҷик хеле ҳартарафа нишон медод». («Садои Шарқ», 1969, № 12, саҳ. 60).

Он замоне, ки даҳо дар кашфи ин асрор буд,
Нур рӯи нақшаву дигар хама ҷо тор буд...

*(Мӯъмин Қаноат).*

Дар байти зерин калимаи «хирқа» номуносиб афтодааст:

Шукуф, эй лолаи пӯшидахирқа!
Бипӯшон куртаи атлас чаманро

Хирқа — ҷомаи жандаи дарвешон аст, ки бо латтапорачаҳои ҳарранга дарбеҳ кардаанд ва ё ҷомаест, ки аз малафа дуруст кардаанд. Пас миёни хирқа, лола ва атлас чӣ муносибате пайдост? Агар байт чунин таълиф меёфт, ба фикри мо, беҳтар мешуд:

Шукуф, эй лолаи пӯшидаатлас,
Ба сурхӣ ғарқ кун хайли чаманро.

Дар байти зерини Баҳорӣ низ калимаи «ҳаяҷон» сахт ноҷоя истеъмол шудааст:

Ҳаяҷони ҳамла намояд сӯям,
Сурати неки туро ме ӯям.

Ҳаяҷон ба маънои ваҷд, шавқу завқ буда, ҳолати субъективии инсон аст ва ин ҳолат ё ба ранги хушҳолӣ ва ё баръакс ба ранги ҳузну хафагӣ тазоҳур мекунад. Ҳаяҷон ҳолатест, ки аз таҳи дил ҷӯш мезанад ва инсонро ба хандаву шодӣ ва ё

риққату тира меоварад, танҳо барангезонандаи ин ҳолатҳои рӯҳӣ мебошад. Агар байт чунин тартиб меёфт, бад намешуд:

Лашкари ғам биситезад сӯям,
Аз висолат мададе мечӯям.

Дар ин байти Суҳайлӣ:

Гавҳари рахшон зи лаъли ғӯза дар чидан бикӯш,
Соф чун мавчи садаф дилро хамедорад ба ҷӯш,

таркиби «лаъли ғӯза» бечо афтодааст. Ғӯза на ба ранги лаъл, балки ҷигарранги тира ва қаҳваранг мебошад. Пас агар ба ҷои лаъли ғӯза дурҷи зар, сандуқчаи тиллои сафед ё мисли ин ягон чизи дигар гуфта мешуд, мувофиқи ҳол воқеъ мегардид.

М. Аминзода дар як манзумаи худ кӯраки ғӯзаи пахтаро бо ташбеҳоти моҳирона тасвир кардааст:

Мағзи ин кӯрак бувад аз шираҳои меҳнатам,
Дар ҳамин сандукчаи сарбаста бошад давлатам,
Бе сабаб навбад, ки ӯро хумчаи зар гуфтаам,
Гавҳарашро аз ҳама қиматбаҳотар гуфтаам.
Ман намемонам, ки ин давлат бигардад поймол
Аз ҳуҷуми беамони барфу борону шамол.
Кас магар ҳамёни зар дар барфу борон мениҳад,
Дидаву донista ё бар дасти дуздон медиҳад...

Дар ин байти Ғаффор Мирзо:

Ҳамин чо як замон детдоми мо буд,
Маро ин ҷой айёми сабо буд.

Таркиби «айёми сабо» ба маънои ҳангоми сабоҳӣ, бомдодон, саҳаргоҳон истеъмол шудааст, вале аслан маънои таркиби «айёми сабо» рӯзҳои вазидани насими шарқӣ мебошад. Ин чо сахт бемаъни воқеъ шудааст. Ин чунин заъфи таълиф аст, ки аз надониста истеъмол кардани таркиб пеш омадааст.

Аз ҷумла Лоиқ калимаи мураккаби «корнодида»-ро ба шакли нокордида истеъмол кардааст:

Ҷавони навраси нокордида,
Ба ӯ аз соддагӣ дилбаста будам.

«Амирро бад-ин сабаб дил машғул шуд, ки кор бо ҷавонони **корнодида** афтод» (*Байҳақӣ*, саҳ. 464).

Дар мисоли зерин аз Суҳайлӣ:

Мунаввар аст шаш чиҳат зи моҳ и нури корашон,
Муаттар аст ҳар тараф, зи баски мулк гул намуд.

Таъбири «гул намудан» ба ҷои «гул кардан» омадааст ва ҳол он ки ин нодуруст аст, зеро дар забони халқ ва дар адабиёти классикӣ низ фақат ба шакли «гул кардан» ба кор

меравад. Гул кардан маҷозан ба маънои инкишоф, ғазоҳур, тараққӣ кардан меояд, ки дар «гул намудан» ин хусусият нест. Чунон ки Бедил истеъмол мекунад:

Гул накард, охе, ки бар мо ханҷари қотил нашуд,
Орзу бархам назад боле, ки дил бисмил нашуд.

Боз Бедил гуфтааст:

Хазор ранг зи бахти сиёхи ман гул кард,
Замона шӯхии товус дод зоғи маро.

Калимаи «дод» ба маънои адлу инсоф меояд, аммо калимаи «дод» дар синонимми ҷуфти «доду фарёд» тамоман дигарест, ки бо «дод»-и адлу инсоф ҳеҷ алоқа надорад. Лекин Раҳим Ҷалил ин фаркро хис накарда сахт ба хато рафтааст. Вай дар романи «Шӯроб» зулми яке аз қаҳрамонҳои манфии худро тасвир карданӣ шуда мегӯяд: «Ҷӯрабошӣ... доди бечораҳоро дода мегашт». Маънои ин ҷумла акси мақсади нависандаро ифода мекунад: доди бечораҳоро додан ба онҳо аз рӯи адлу инсоф муомила кардан аст. Зеро, масалан, таъбири «доди сухан додан» ба маънои беҳтарин сухане гуфтан ва беҳтарин асаре навиштан меояд. «Дод додан» яъне инсоф кардан аст, чунончи Байҳақӣ ва Камол гуфтаанд: «чун ин пойгоҳ биёфтӣ, ба халқи худой некӯӣ кун ва дод бидеҳ, то умрат дароз гардад» (*Байҳақӣ*).

Хешро хуш кун, Камол, аз ваъдаи хубону бас,
З-он ки ман нашнудаам, к-он бут касеро дод дод.

Аммо Раҳим Ҷалил мехоҳад гӯяд, ки Ҷӯрабошӣ бечораҳоро ба дод меовард, вале таъбири «ба дод овардан»-ро ба таъбири «дод додан» иваз намуда, маъниро хароб кардааст.

Ин гуна мазмуни акс додани ҷумла сахттарин заъфи таълиф аст, ки маъноро ба сактан қабеҳ дучор мекунад.

Аз мисраи дуюми ин байт чунин маъно мебарояд, ки гӯё сулҳу осоиш хатаре ва зараре дорад, ки онро бехатар ва безарар кардан даркор аст. Аслан муаллиф гуфтан мехост, ки он ҳавфу хатареро, ки ба сари сулҳу осоиши мардум омадааст, бартараф кардан даркор аст ва коре кардан лозим аст, ки ба осоиши халқҳо зараре нарасад. Вале ӯ ба ҷои як мафҳум мафҳуми дигареро кор фармудааст, ба ҷои таъбири «бартараф» кардани хатар таъбири «беҳтар кардан»-ро овардааст.

Дар имлои алифбои арабӣ садонокҳои кӯтоҳ (и, а, ӯ) навишта намешуд. Бинобар ин бисёр калимаҳоро хато менавиштанд. Аз ҷумла калимаҳои «растан» ва «рустан» баҳам омехта мешуд. «Растан» ба маънои раҳидан ва халос хӯрдан буда, «Рустан» ба маънои рӯидан, нумӯ кардан меояд.

Чун кафаш аз нили фалак шуста шуд,
Нили гиёҳ аз қадамаш руста шуд.

(*Низомӣ*).

Аз кажӣ афтӣ ба каму костӣ,
Аз хама ғам растӣ, агар ростӣ

*(Низомӣ).*

Носири Хусрав дар як байт феълҳои растан ва рустанро овардааст:

Зи ранчи ту бирастам, то бирустам ман
Чӣ чизе ту, ки на рустӣ, ва растӣ.

Дар ҳоли ҳозир бисёре аз ҷавоннависандагон ҳардуи ин калимаро ҳам ба шакли «растан» менависанд. Аз ҷумла дар ин байти Қутбӣ Қиром «рустан», ки ба маънои сабзидан, маҷозан калон шудан аст, ба шакли «растан» (раҳидан) навишта шудааст:

Бо чӯраи ҷонам Баҳодур
Дар воҳаи зарфишон бирастем.
Аз файзи ҳаёт гашта масрур
Мо аҳд миёни худ бубастем,

Вале дар осори илмӣ ва адабӣ байни «рустан» ва «растан» фарқ гузошта мешавад.

Асоси замони ҳозиран феъли «зистан» ба таври «зӣ» омада, ҳамаи шаклҳои ҳозира-оянда ва хоҳишмандиаш аз ҳамин реша гирифта мешавад: зиёд, зияд, зиям, зием, мезияд, мезиям ва ило охир...

Аммо баъзе аз нависандагони ҷавонамон барғалат рафта ин асоси феълиро ба таври «зеҳ» менависанд ва ҳол он ки маънои «зеҳ» дигар аст. «Зеҳ» чанд маъно дорад: 1) офарин, 2) зеҳи ҷома, 3) ба маънои чиллаи камон, 4) тори камон, ки аз рӯдаи гӯсфанд метобанд, 5) ба маънои зоиш, нутфа ва бача, 6) таровиш, яъне заҳидани об меояд.

Чунон ки Фирдавсӣ ба маънои таҳсину офарин мегӯяд:

Қазо гуфт: гиру қадар гуфт: деҳ!
Фалак гуфт: аҳсан, малак гуфт: зеҳ!

Аммо дар ин байти Бобо Ҳоҷӣ «зеҳ» ба ҷои «зӣ» омадааст, ки ғалат аст.

Тарҳи ин дунёи нав андохтанд,
Доҳиёни мо — бузургони замон.
Ин Ватанро ҳамчу гулшан сохтанд,
То *зиҳем* осудаву хуш мо дар он.

Таъбири «қурбон шудан» на аз тарафи фарзанд ба модар, балки ҳамеша аз тарафи модар ба фарзанд гуфта мешавад. Лоиқ дар шеъри «Ба модар» ин тавр мегӯяд:

Ба кунҷи сандалӣ биншаста шабҳо модари пирам,
Ту шояд ҷомаи домод (и) медӯзӣ ба сад нийят.

Бубинй то ба ранги нав, ба ҳусни нав-завонинат,
Ба он достони лардони шарафмандат шавам қурбон!

Ё ки дар ҳамин шеъри Лоиқ таъбири «мағфират кун», ки «омурзиш кун» гуфтан аст ва динӣ буда, ба ҳуро нисбат дода мешавад:

...Маро ту *мағфират кун*, раҳнамой кун,
Аё модар, аё модар!

Дар ин маҳал ба чои «мағфират кун» бояд «афв кун» гуфта мешуд. Шоир Абдулло Қодирӣ дар порчаи зерин калимаи фарҳундаро, ки муродифи калимаи фаррух ва муборак аст, барғалат ба маънои шоду хуррам овардааст.

Қодирӣ гуфтааст:

Имшаб, чӣ шабест хоб дидам,
Ҳай хоби аҷибу боб дидам.
Дар зери дарахти сарв гӯё
Биншаста будем ҳардуи мо
Ҳамсӯҳбату бахтиёр будем,
Фарҳунда зи рӯзгор будем...

Чунончи Ҳофиз мегӯяд:

Марҳабо тоири фаррухрухи фарҳундапаём,
Хайра мақдам, чӣ хабар, роҳ куҷо ёр кадом?

## 4. Калимаҳои дуҳӯра

Дар шеър калима ва таркибҳое, ки эҳтимоли ду маъно — маънои аслӣ ва маънои маҷозӣ доранд, хусусан яке аз онҳо маънои мусбат ва дигаре манфӣ бошад, бояд кор фармуда нашавад:

Зи меҳнат биноҳо сар афрохтанд.
Зи меҳнат дарахтон бар андохтанд.

*(Суҳайлӣ).*

Феъли «бар андохтан» дуҳӯра мебошад ва маъниро ба сакта дучор мегардонад. Аслан феъли барандохтан ба маънои афтондан, андохтан, вайрон кардан меояд, вале ин чо шоир ба феъли таркибии «мева андохтани» халқӣ қиёсан сохтааст, ки фикри хонанда дар аввали ҳол ба ғалат меравад. Ё ки дар сурати ба маънои мева ба кор бурдани калимаи «бар» низ ба маънои мева ба замин партофтан фаҳмида мешавад. Хулоса, чузви аввали феъли мураккаб аз забони адабӣ ва чузви дуюмӣ аз забони гуфтугӯӣ гирифта шудааст. Ин гуна феълҳои сохта низ сабаби халалпазирии фасоҳат ва боиси таъкид хоҳад шуд, ки аз заъфи таълиф пеш омадааст.

### 5. Қалима ва шаклҳои маҳаллӣ

Дар осори шоир ва нависандагон гоҳе калима ва ибораи маҳаллӣ низ дида мешавад. Агар ин гуна калима ва ибораҳо ба нормаи умумии забон мувофиқ бошад, чи хуш; вале агар калима ва ибораҳо ғайри маънус (забонзад)-и халқ бошад, ба фасоҳат ва балоғат халал меорад.

Аз ҷумла дар байти зерин таъбири «даҳансахт» ибораи маҳаллист. Ғолибан ба маънои сахтгап, дуруштгап, бадгап мебошад:

Эй даҳансахти дурушт,
Ў беадаб, ин ҷо куҷост?

*(Ғаффор Мирзо).*

Истеъмоли калимаи **ҳота** низ аз ҳамин қабил аст. Қалимаи ҳота мумкин аст, ки аз калимаи иҳота ба маънои ҷои атрофаш печонда гирифта шуда бошад.

Масалан, дар ин мисол мавҷуд аст:

З-он ҷои замин, ки охирин бор
Бишнид тапидани дили пок,
Дар ҳотаи гул ду ишқи печон
Бо ноз баромад аз дили хок.

*(Мўъмин Қаноат).*

Рафта нозим як қадаҳ нўшид арак,
Сўхт гўё ки дили абгори он.
Пас кашида сурате дар як варақ,
Рўи кат биншаст бо фикри гарон.

Гулчеҳра Сулаймонова ба ҷои чашмхоят ва чашмҳот шакли халқӣ «чашмот»-ро ба кор бурдааст:

Дар ҷаҳони илмҳо тай мекунанд
Шўълавар чашмот роҳи бешумор.

Инчунин Лоиқ номи мураккаби офтобпарастро бо талаффузи маҳаллӣ истеъмол кардааст:

Рў ҷониби бозгашти хуршед
Ҳамчун гули *афтобпарастам* то субҳ

## НУҚСОНҲОИ ФАСОҲАТШИКАНИ КАЛОМ

### 1. Заъфи таълиф

Заъфи таълиф дар натиҷаи вайронии ҷумла ба вуҷуд меояд. Масалан, дар ин байти Мулҳами Бухорой:

Магар аз хоҳиши худ, гарчӣ надорӣ ором
Гар шавӣ сел, роҳи кулзуми Уммон маталаб.

Дар ин байт се пайвандак зикр ёфтааст: магар, гарчи, гар. Аз инҳо ғолибо «магар» барзиёд аст. Чунки бо пайвандаки гарчи мувофиқат надорад, умуман, устуҳонбандии ин байт суст, берабт, зидди фасоҳату балоғат аст.

Дар ин байт низ пайвандаки «магар» барзиёд аст:

Мулҳам, ар умри абад металабӣ дар айём,
Магар аз баҳри диле чашмаи Уммон маталаб.

Ё ки дар ин мисол, ки аз Баҳорист, бояд пайвандаки «чун» дар аввали мисраъ меомад: Пешпо хӯрдаму чун афтодам.

Чанд мисоли дигар аз шоирони муосир:

Дар байти зери Ҳақназар Ғоиб калимаи «акс» аз ғайри феъли ёвари «ёфтааст» зикр шудааст, ки мазмуни матлуб ифода мешавад:

Эй ки аз чашми ту акс аст умед,
Аз бари туст маро роҳи умед.

Дар ин байти Ҳадиса:

Нийяти онҳо ба хоки тира шуд.
Аз ғурури мардуми Хатлонзамин.

Ба феъли ба «хоки тира шуд» суоли «чӣ шуд?» мерасад ва бояд «яксон шуд» барин мутаммиме зикр меёфт.

Дар ин байти Ҳадиса хилофи қоида дида мешавад:

Осмон пероҳан аз нилуфарин
Соҳили ту сабз-сабзи маҳмалин.

Бояд «осмон пероҳани нилуфарин» гуфта мешуд, пешоянди «аз» ифодаро халалдор кардааст.

Дар шеъри «Баҳорам ҷовидон гардон» калимаҳо ҷо ба ҷо гузошта нашудааст:

Чудо аз модар афтодам,
Ба хоки анбар афтодам.
Насимам сила сар мекард.
Аз ӯ хушбахту дилшодам.

Ин ҷо ба чӣ маъно омадани таркиби «хоки анбар» равшан нест. Ба ҳар ҳол «хоки анбарӣ» бояд гуфта мешуд. Мисраи «Насимам сила сар мекард» ҳам фасеҳ нест. Бояд чунин гуфта мешуд:

Чудо аз модар афтодам,
Ба хоки анбарии он дам,
Насимам дар навозиш буд
Ки з-ӯ хушбахту дилшодам.

Дар ин байти Озод Аминзода:

Гар накунӣ ҷонибӣ ман як нигоҳ,
Перахан аз хуни ҷигар мекунам.

Аз хуни ҷигар перохан кардан ғайритабиӣ мебошад. Бояд чунин мегуфт: Қурта тар аз хуни ҷигар мекунам.

Меравед? Ин чӣ омадан? Ёрон!
Магар аз бахри оташ омадед?

*(Ф. Ансорӣ).*

Дар забони халқ «барои алавгирӣ омадед, ки дарров меравед?» мегӯянд. Дар замонҳои пеш гӯгирд набуд, барои пухтани ош ва афрӯхтани чароғ барои оташ гирифтан ба хонаҳо мерафтанд. Дар натиҷа ин ибора пайдо шудааст. Аммо иборан «барои оташ омадан» маънои пурраи «оташ гирифтанӣ омадан»-ро ифода карда наметавонад. Маънои барои хабар гирифтани оташ омадан, ки оташ ҳанӯз дармегирад ё не, ё ин ки ба гарм шудан омаданро ҳам фаҳмонда метавонад, бинобар ин мақол маънои пурраи халқиашро намедиҳад. Ибора ва зарбулмасалҳои халқиро на ба тарзи ноқиси шикаста, балки дар сурати боз ҳам зарифтар ва ба обуранги ҷозибадоре истеъмол намудан лозим аст, чунон ки Низомӣ ҳамон ибораро хеле дилкашу ширин дар шеър хӯрондааст.

Ба расми хусравӣ бинвохтандаш,
Зи Хусрав хеч вонашнохтандаш.
Ҳамегуфтанд: Хусрав бо никӯӣ
Ба оташ хостан рафтаст гӯӣ,

Биёвард оташе чун субҳи дилкаш
В-аз он оташ ба дилҳо дарзад оташ.

Хоқонӣ низ иборан «оба бину мӯза каш»-ро ба ин нағзӣ кор фармудааст:

Эй бо ту маро дӯстии серӯза,
В-аз хидмати васли ту кунам дарюза [1].
Гуфтам, ки чаро ту обро нодида
Эй ҷони ҷаҳон, сабук кашидӣ мӯза.

Ҳилолӣ иборан «ба девор гап задан»-ро дар байти худ чунин омехтааст:

Гӯям, эй шӯх, ба девор ғами дил пас аз ин,
Ба ту *гуфтан чу ҳамон* асту ба девор ҳамон.

Дар ин мисол:

---

[1] Дарьюза — гадой.

Даст дар гарданам ҳамоил кард,
Гиряи пургудоз аз дил кард.

*(Ғаффор Мирзо).*

Калимаи мураккаби «пургудоз» дар забони классикӣ, адабӣ ва дар забони халқ низ дида намешавад. Ин калима дар ин маҳал ба сурати «ҷонгудоз» дида мешаваду бас. Дар ин мисраъ ҷавоби калимаи «пургудоз» мавҷуд нест, вале ибораи «гиряи ҷонгудоз» ҷавоб дорад, ки иборат аз ҷон аст ва дар айни замон аз рӯи таносуб калимаҳои гиря, ҷонгудоз ва дил муносиб хоҳанд афтод.

Чунон ки дар ин байти Ҷомӣ дида мешавад:

Аз шарҳи сӯзу дарди ман, эй ҷон, гудохтӣ,
Пеши кӣ гӯям ин алами ҷонгудозро.

Таркибҳои «дар гудоз», «ҷавшангудоз», «душмангудоз» ва монанди иниҳо дида шавад ҳам, таркиби «пургудоз» ҳанӯз ба назар нарасидааст.

Ҳар ду гирёнему ҳар ду зарду ҳар ду даргудоз,
Ҳар ду сӯзонему ҳар ду фарду ҳар ду мумтаҳан[1].

*(Манучеҳрӣ).*

Наҳангони шамшери ҷавшангудоз
Ба гарданкашӣ карда гардан фароз.

*(Низомӣ).*

Ҳофиз зи ғусса сӯхт: бигӯ ҳолаш, эй сабо,
Бо шоҳи дӯстпарвару душмангудози ман.

*(Ҳофиз).*

### 2. Таъқид

*Таъқид* дар луғат ба маънои печидагӣ ва гиреҳдор будан меояд. Таъқид ду навъ мешавад: лафзӣ ва маънавӣ. Чунонки дар заъфи таълиф зикр ёфт, **таъқиди лафзӣ** иборат аз калимаҳоро мувофиқи тартиби маълуми дастури забон паси ҳам ба ҷои худ начидан ва фаҳми маъноро душвор гардондан аст. Мисол аз Саъдӣ:

Дар халқаи корзорам афганд,
Он найза, ки халқа мерабудам.

Яъне он найза, ки барои ман ҳалқа мерабуд, маро дар корзор афганд. Тарки таркиби «барои ман» ва омадани бандакҷонишини мафъулии «ам» ба охири феъли «мерабуд» мазмунро гиреҳбанд карда, ба таъқид дучор кардааст.

---

[1] Мумтаҳан — хор кардашуда, озмудашуда, ин ҷо ба маънои меҳнаткашида омадааст.

Таъқид дар натиҷаи заъфи таълиф ҳосил мешавад. Пас ҳамаи мисолҳои барои заъфи таълиф нишон додашуда, ҳатто аксари нуқсоноти фасоҳатшикани калимаро, ки аз заъфи таълиф пеш омадааст, таъқиди лафзӣ ҳисоб кардан мумкин аст.

**Таъқиди маънавӣ** иборат аз он аст, ки шоир дар шеъри худ калимаҳоеро истеъмол мекунад, ки муродаш на маънои ҳақиқии онҳо, балки маънои маҷозии дур аз зеҳн буда, қаринаҳои лозим низ вуҷуд надорад. Пас хонанда аз ғайри шарҳу эзоҳ ба мафҳуми он пай намебарад. Мисол аз Анварӣ:

Оҳуи оташинрӯй чун дар бара даровад,
Кофури хушк гардад бо мушки тар баробар.

Яъне агар оҳуи оташинрӯй — офтоб ба барра (бурҷи Ҳамал) дохил шавад, кофури хушк — рӯз бо мушки тар — шаб баробар мешавад. Шоир баробар шудани шабу рӯзро бо ибороти мушкили истиорӣ баён кардааст.

Ҳамаи чистоиҳо, муаммоҳо, қасоиди Бадри Чочӣ, аксари қасоиди Хоқонӣ, Анварӣ ва баъзе порчаҳои Низомӣ ба қатори таъқиди маънавӣ дохил шуда, ҳунари шоирӣ ба шумор равад ҳам, таъқиди лафзиро ба қатори заъфи таълиф ҳисоб кардан мумкин аст.

### 3. Танофури калимаҳо

Танофури калимаҳо иборат аз он аст, ки дар мисраъ ва ё байте чанд калимае, ки дар онҳо ҳарфҳои ҳаммахраҷ ё наздикмахраҷ ҷамъ омадаанд, пай ҳам истодааст. Бинобар ин дар вақти хондани ин калимаҳо дар талаффуз вазнинӣ ҳосил мешавад:

Гар тазарруъ кунӣ вагар фарёд,
*Дузд зар боз пас нахоҳад дод.*

*(Саъдӣ).*

Эй хаёли қоматат оҳи заифонро асо,
Бар рухат наззораҳоро *лағзиш аз ҷӯши* сафо.

*(Бедил).*

*Қаллошваш* дидам буте, эй вақти он *қаллош хуш*,
Қ-ӯ бохт нақди дину дил дар ишқи он *қаллошвош*.

*(Ҷомӣ).*

Он шоҳи шуҷоъ гар бикашад тиру камонро,
Дар як *кашишаш шаш* саду *шаш* тир бидӯзад.

Баъзан қатор омадани ҳарфҳои ҳамҷинси мулоимталаффуз оҳанги махсусеро эҷод мекунад ва на танофур, балки ба сомеа оҳанги мусиқӣ мебахшад. Масалан, Манучеҳрӣ дар банди аввали мусаммати «Хазония» ҳарфҳои ҳаммахраҷи мулоимта-

лаффузро дар калимахо овардааст, ки гӯё муносибати миёни тасаввури хазон ва овози баргхои хушкро дар зехни шунаванда бедор мекунад:

Хезеду хаз оред[1], ки айёми хазон аст,
Боди хунук аз ҷониби Хоразм вазон аст.
Он барги ризон аст, ки бар шохи разон[2] аст,
Гӯё ба масал пераҳани рангрезон аст,
Деҳқон ба тааҷҷуб сари ангушт газон аст,
Қ-андар чаману боғ на гул монду на гулзор.

Мисол аз Ҳофиз:

Сарви чамони ман чаро майли чаман намекунад,
Ҳамдами гул намешавад, ёди суман намекунад?

Зи зарат кашид зевар, ба зарат кашид дар бар,
Мани бенавои музтар чи кунам, ки зар надорам[3]

Мисоли танофури калима дар баъзе мисраъ ва байтхои як қисм шоирони муосирамон низ мушоҳида мешавад. Чунончи:

Ҳама хастанд баҳри якдигар,
Нашавед даст бар гиребоно.
Лек хамсоякалхоз ҳанӯз
Нанишондаст туту тоқоно.

*(Суҳайлӣ).*

Дар мисраи охир паҳлуи ҳам омадани ҳиҷоҳои «муда» ва «буда», инчунин ҳиҷоҳои «аш» ва «шох» дар шеър сиқлат ворид кардааст ва боиси танофури калима аст.

Монанди ҳамин дар мисоли зерин қатор омадани ҳарфи «ш» монеи салосати шеър мегардад:

...Боз як сол ба охир бирасид,
Сесаду шастушаши нав бигзашт.
Нозу неъмат, қадаҳи солинавӣ —
Ҳама ногоҳ фаромӯшам гашт.

*(Гаффор Мирзо).*

Барои тақвияи муддаои худ дар ин бора аз «Маҷмаъ-ус-саноеъ» фикрҳои зеринро нақл менамоем: «Танофур иҷтимои алфозест, ки талаффуз ба онҳо мушкил бошад ва алфози мутанофирро ба як дам ду-се мартаба натавон гуфт, ки дар за-

---

[1] Хаз — ҳайвонест, ки мӯяш гарм ва нарм буда аз пӯсти он пӯстин медӯзанд.
[2] Разон — токҳо, ангурҳо.
[3] Ниг.: «Ҷашномаи Ҳофиз», нашриёти «Дониш», Душанбе, 1971, саҳ. 19.

бон вазнии наёяд, чунончи, ин алфоз: Хоҷа, ту чӣ тиҷорат кардӣ? Ҳам касе бошад, ки дар як дам се бор гӯяд, ки забонаш налағҷад ва баъзе гуфтаанд, ки мӯҷиби сиқл (вазнинӣ) иҷтимои ҳуруфи қарибулмахраҷ аст дар як ҷо, чунончи, дар ин мисраъ вокеъ аст: «Ба қурби қабри ғарибон гузар кунӣ, чӣ шавад».

Ин ҳодисаро дар забони халқ тезгӯяк ё ки забоншиканак мегӯянд. Аксар вакт ҷавонон дар сӯҳбат барои имтиҳони тез гуфтан ва забон нагирифтан мегӯянд:

1. Се шаби сешанбе, се сабад шафтолу
   Ин тутча читу тутча.
2. Дар ҳавлича як тутча.

3. Шаст сада шинондем, шаст шамшод
4. Ели аспам лойолуд.

## 4. Ҳашв

Ҳашв дар луғат чизест, ки бо он чизи дигареро пур мекунанд, пур кардани кӯрпа, болин бо пахта. Вале дар адабиёт гапи барзиёдро ҳашв мегӯянд[1].

Дар асарҳои бадеӣ гоҳо дар байт ва ягон каломи насрӣ баъзе калима ва ибораҳои барзиёд чун гиреҳ пайдо мешаванд. Шоир ба ифодаи ягон мазмун сар мекунад ва пеш аз анҷом ёфтани сухан калима ва ибораe меоварад, ки дар сурати зикр накардани он ҳам мазмун тамом мешавад ва эҳтиёҷ ба он намемонад. Гоҳо ин ҳашв ба салосати сухан сакта мерасонад ва гоҳо ҳамчун ҳусни сухан вокеъ мешавад, аммо баъзан на зарар дорад ва на ҳусни суханро меафзояд.

Бинобар ин ҳашвро ба се ҷудо кардаанд: ҳашви малеҳ, ҳашви миёна ва ҳашви қабеҳ.

1. **Ҳашви малеҳ** он аст, ки сабаби ҳусни калом, боиси равнақ ва малоҳати сухан мешавад ва маъниро боз ҳам нозуктару балеғтар мегардонад. Чунон ки дар ин мисол дида мешавад:

Боғи умрат, ки тоза бод мудом,
Чашми бад дур, равзаест ба бор.

*(«Маҷмаъ-ус-саноеъ»).*

---

[1] Ҳашв — дар луғат ба маънои пасту нокас, ғандагӣ ва чизе, ки бо он даруни чизеро пур мекунанд, гоҳо маънои пат ва ҷоҳои дурушти абрешим ва ресмонро, ки матоъро нуқсдор мекунад, низ мефаҳмонад. Чунон ки Саъдӣ мегӯяд:

Қабо гар ҳарир асту гар парниён,
Ба ночор ҳашваш бувад дар миён.

Анварӣ мегӯяд:

Аз чӣ хезад дар сухан ҳашв — аз хатобинии табъ,
Аз чӣ афтад пурз бар дебо — зи ноҷинсии лос.

(Дур бодо чашми бад к)-имрӯз дар майдони ҳусн
Шаҳсавори ман каманди ноз чавлон медиҳад.

*(Ҳилолӣ).*

В-он моҳ ба тарбият чунон нур
Афзуд, (ки чашми бад аз он дур!)

*(Ҳилолӣ).*

2. **Ҳашви миёна** он аст, ки овардани калимаи мӯътариза, агарчи нисбат ба сухани аслӣ барзиёд афтодааст, дар салосати байт зарар намерасонад, будан ва набудани он баробар мебошад. Чунон ки иборан «эй офтобмартаба» дар байти зерин:

Дар чанби[1] рой[2] равшани ту нури офтоб
Эй офтобмартаба, нурест мустаор[3].

Дар байни зерин иборан «эй дӯст» низ ҳавши миёна аст:

Гар хира маро зеру забар хоҳӣ кард,
Аз умри худ, эй дӯст, чӣ бар хоҳӣ хӯрд?

Иборан «эй дӯст» дар назокат ва равнақи шеър ёрӣ нади-ҳад ҳам, ба шаъни мазмун ва ибораги байт айб ва нуқс воқеъ намешавад.

Дар ин каломи Саъдӣ, ки гуфтааст: «Хабаре, ки донӣ, ки диле биёзорад, бигзор, то дигаре биёрад», иборан мӯътаризаи «донӣ, ки» ҳашви миёна аст, зеро будани он шарт нест, вале зараре ҳам ворид намеорад.

3. **Ҳашви қабеҳ.** Ҳашви қабеҳ он аст, ки шоир дар миёни иборахои байт калима ва ибораe зикр менамояд, ки нисбат ба сухани аслӣ барзиёд воқеъ мегардад. Зикри ин гуна калима ва ибораҳо бефоида буда, салосати суханро аз миён мебарад:

Соқиё, бода деҳ, ки ранчи хумор,
Сару фарқи маро ба дард овард.

Ё ки

Рои ту ҳамчу шамс мунир асту равшан аст,
Зоти ту ҳамчу кӯҳ ҳалим асту бурдбор[4].

*(«Мачмаъ-ус-саноеъ»).*

Дар байти аввал азбаски калимаи «сар» зикр ёфтааст, зикри калимаи «фарқ» барзиёд аст ва дар байти дуюм бо вучуди калимаи «мунир» (равшанкунанда) зикри калимаи «равшан» барзиёд аст.

Инчунин шоире гуфтааст:

Гар менарасам ба хидматат, маъзурам,
Зеро рамади чашму судоъи сарам аст.

---

[1] Чанб — паҳлу.
[2] Рой — андеша, тадбир.
[3] Мустаор — амонат, ориятӣ.

Зикри рамаду судоъ бо зикри сару чашм қабеҳ (хунук) аст. Чунки рамад бе чашм ва судоъ бесар намешавад. Яъне рамад (як навъ озори чашм) танҳо дар чашм ва судоъ (як навъ дарди сар) танҳо дар сар воқеъ мешаваду бас.

Дар ин байти Муҳаммад Яъқуби Бухорой ду хабар — **«умрест»** ва «шуд» зикр ёфтааст, ки яке зиёд аст.

Умрест шуд Алӣ, ки бируи н-омадӣ зи ғам,
Гӯ, ин шақиқа[1] то каю то чанд бар сар аст?

Дар ин байти Сахбои Вобкандӣ:

Дар таманнои шароби васли ӯ Сахбо мудом
Ғарқа бошам умрҳо аз ҷайб то домаи дар об.

ду зарфи замон — «мудом» ва «умрҳо» омадааст, ки яке аз онҳо барзиёд аст.

Сад ҳазорон гул шукуфту бонги мурғе барнахост,
Андалебонро чӣ пеш омад, ҳазоронро чӣ шуд?

*(Ҳофиз).*

«Андалеб» ва «ҳазор» муродифи булбул аст, мумкин аст, ки дар он замон ин ду калима аз ҳам фарқ доштааст. Зоҳиран, яке аз ин ду калима зиёдатист.

Аз паси маҳмили ҷамозаи гул
Нолаи булбули ҳазор гузашт,

*(Туғрал).*

Дар ин байт ҳам яке аз ин ду калимаи **булбули ҳазор** зиёдатист ва аз қатори ҳашви қабеҳ ба шумор меравад.

Марҳабо, эй дилбари симинбадан,
Ҷаъди мушкинат бувад дар гардани ҷонам расан.

*(Туғрал).*

Яке аз калимаҳои **симинтани симинбадан** зиёдатист.
Мисолҳои дигар:

Боғи умрат, ки тоза бод мудом,
Чашми бад дур, равзаест ба бор.

*(«Маҷмаъ-ус-саноеъ»).*

Ё чунон ки Рашиди Ватвот гуфтааст:

Дар меҳнати ин замонаи бефарёд,
Дур аз ту чунонам, ки бадандеши ту бод!

Инчунин Рашид гуфтааст:

---

[1] Шақиқа — дарди ними сар.

(Дур бодо чашми бад к)-имрӯз дар майдони хуси
Шахсавори ман каманди ноз чавлон медихад.

*(Хилолӣ).*

В-он моҳ ба тарбият чунон нур
Афзуд, (ки чашми бад аз он дур!)

*(Хилолӣ).*

2. **Ҳашви миёна** он аст, ки овардани калимаи мӯътаризэ, агарчи нисбат ба сухани аслӣ барзиёд афтодааст, дар салосати байт зарар намерасонад, будан ва набудани он баробар мебошад. Чунон ки ибораи «эй офтобмартаба» дар байти зерин:

Дар ҷанби[1] рои[2] равшани ту нури офтоб
Эй офтобмартаба, нурест мустаор[3].

Дар байни зерин ибораи «эй дӯст» низ ҳавши миёна аст:

Гар хира маро зеру забар хоҳӣ кард,
Аз умри худ, эй дӯст, чӣ бар хоҳӣ хӯрд?

Ибораи «эй дӯст» дар назокат ва равнаҳи шеър ёрӣ надиҳад ҳам, ба шаъни мазмун ва ибораи байт айб ва нуқс воқеъ намешавад.

Дар ин каломи Саъдӣ, ки гуфтааст: «Хабаре, ки донӣ, ки диле биёзорад, бигзор, то дигаре биёрад», ибораи мӯътаризаи «донӣ, ки» ҳашви миёна аст, зеро будани он шарт нест, вале зараре ҳам ворид намеорад.

3. **Ҳашви қабеҳ.** Ҳашви қабеҳ он аст, ки шоир дар миёни ибораҳои байт калима ва иборае зикр менамояд, ки нисбат ба сухани аслӣ барзиёд воқеъ мегардад. Зикри ин гуна калима ва ибораҳо бефоида буда, салосати суханро аз миён мебарад:

Соқиё, бода деҳ, ки ранҷи хумор,
Сару фарқи маро ба дард овард.

Ё ки

Рои ту ҳамчу шамс мунир асту равшан аст,
Зоти ту ҳамчу кӯҳ ҳалим асту бурдбор[4].

*(«Маҷмаъ-ус-саноеъ»).*

Дар байти аввал азбаски калимаи «сар» зикр ёфтааст, зикри калимаи «фарқ» барзиёд аст ва дар байти дуюм бо вуҷуди калимаи «мунир» (равшанкунанда) зикри калимаи «равшан» барзиёд аст.

Инчунин шоире гуфтааст:

Гар менарасам ба хидматат, маъзурам,
Зеро рамади чашму судоъи сарам аст.

---

[1] Ҷанб — паҳлу.
[2] Рой — андеша, тадбир.
[3] Мустаор — амонат, ориятӣ.

Зикри рамаду судоъ бо зикри сару чашм қабеҳ (ҳунук) аст. Чунки рамад бе чашм ва судоъ бесар намешавад. Яъне рамад (як навъ озори чашм) танҳо дар чашм ва судоъ (як навъ дарди сар) танҳо дар сар воқеъ мешаваду бас.

Дар ин байти Муҳаммад Яъқуби Бухорой ду хабар — «умрест» ва «шуд» зикр ёфтааст, ки яке зиёд аст.

Умрест шуд Алӣ, ки бируи н-омадӣ зи ғам,
Гӯ, ин шақиқа[1] то каю то чанд бар сар аст?

Дар ин байти Саҳбои Вобкандӣ:

Дар таманнои шароби васли ӯ Саҳбо мудом
Ғарқа бошам умрҳо аз ҷайб то доман дар об.

ду зарфи замон — «мудом» ва «умрҳо» омадааст, ки яке аз онҳо барзиёд аст.

Сад ҳазорон гул шукуфту бонги мурғе барнахост,
Андалебонро чӣ пеш омад, ҳазоронро чӣ шуд?

*(Ҳофиз).*

«Андалеб» ва «ҳазор» муродифи булбул аст, мумкин аст, ки дар он замон ин ду калима аз ҳам фарқ доштааст. Зоҳиран, яке аз ин ду калима зиёдатист.

Аз паси маҳмили ҷамозаи гул
Нолаи булбули ҳазор гузашт,

*(Туғрал).*

Дар ин байт ҳам яке аз ин ду калимаи **булбули ҳазор** зиёдатист ва аз қатори ҳашви қабеҳ ба шумор меравад.

Марҳабо, эй дилбари симинбадан,
Ҷаъди мушкинат бувад дар гардани ҷонам расан.

*(Туғрал).*

Яке аз калимаҳои **симинтани симинбадан** зиёдатист.
Мисолҳои дигар:

Боғи умрат, ки тоза бод мудом,
Чашми бад дур, равзаест ба бор.

*(«Маҷмаъ-ус-саноеъ»).*

Ё чунон ки Рашиди Ватвот гуфтааст:

Дар меҳнати ин замонаи бефарёд,
Дур аз ту чунонам, ки бадандешн ту бод!

Инчунин Рашид гуфтааст:

---

[1] Шақиқа — дарди ними сар.

Ҳайлоти тегат, ки бурранда бод,
Манозил[1] дар арвоҳи аъдо[2] гирифта.

Дар ин мисолҳои боло дар байти якум ҷумлаи «тоза бод мудом», дар байти дуюм ибораи «дур аз ту», дар байти сеюм ибораи «бурранда бод» мӯътариза (ибораи туфайлӣ) мебошад. Инҳо дар адабиёт ҳашви малеҳ ҳисоб шудаанд, зеро барои беҳтар зоҳир шудани ҳиссиёти шоир ёрӣ мерасонанд ва фикри ӯро қувват медиҳанд.

Вале Шамси Қайс дар байти сеюм дар ибораи «манозил дар арвоҳи аъдо гирифта» таваққуф карда мегӯяд: «Ва агар тавонистӣ, ки гуфтӣ: «манозил дар димоғи аъдо гирифта» беҳтар будӣ, ки ҷои хаёл димоғ аст».

Дар мисолҳои зерин низ ҳашви малеҳ ҳаст:

Осмон дар киштии умрам кунад доим ду кор:
Вақти мондан бодбонӣ, вақти рафтан лангарӣ.
Гар бихандам (в-он пас аз умрест), гӯяд: заҳрханд,
В-ар бигирям (в-он ба ҳар соат), бигӯяд: хунгирӣ

*(Анварӣ).*

Дар ин қитъа ибораҳое, ки ба даруни қавс гирифта шудаанд, мӯътариза ва ҳашв буда, боиси таквияи фикр ва сабаби фасоҳати сухан гардидаанд.

Дар мисолҳои зерин низ ҳашви малеҳ ҳаст:

Шаккарфурӯш (ки умраш дароз бод), чаро
Тафаққуде накунад тӯтии шакархоро?

*(Ҳофиз).*

Шаб аз мутриб, (ки дил хуш бод вайро),
Шунидам нолаи ҷонсӯзи найро.

*(Ҳофиз).*

Соқӣ, (ки ҷомат аз май софӣ тиҳӣ мабод),
Чашми инояте ба мани дурдиӯш кун!

*(Ҳофиз).*

Дар ин байти Ҳабибулло Файзулло таркиби «наврӯзи баҳорӣ» аз калимаҳои синонимӣ ташкил ёфтааст, ки овардани онҳо аз қабили ҳашви қабеҳ ба шумор меравад:

Аз назираи Пайрав Сулаймонӣ ба қасидаи ватанияи устод Рӯдакӣ

Соҳили Ому, фазои дилкашаш
Дар назар ҳулду ҷинон оид ҳаме.

---

[1] Манозил — манзилҳо.
[2] Аъдо — адуҳо — душманҳо.

Дар ин байт яке аз калимаҳои синонимӣ (хулду ҷинон) барзиёд аст. Инчунин дар байти дигар яке аз ду калимаи муродифии «равону ҷон» барзиёд аст:

Мевазад бӯи хуш аз алтофи ӯ
Дар равони мурда ҷон ояд хаме.

Дар ин байти Абдулмалики Баҳорӣ яке аз ду калимаи «талъати рӯй» барзиёд аст, зеро ҳар ду ҳам ба маънои чеҳра мебошад:

Ёд кардам талъати рӯи туро,
Хандаи лаъли сухангӯи туро.

Дар ин мисол, ки аз Шералӣ Мастон аст, ҳашви қабеҳ вуҷуд дорад:

Моро дағал мабин, ки мо бисёр суфтаем,
Байти навему хешро ҳоло нагуфтаем,
Чун сатрҳои гумшудаи шеъри Рӯдакӣ
Дар хилвати ниҳони худ бедор хуфтаем.

Дар ин мисол яке аз калимаҳои таркиби изофии «хилвати ниҳон» зоид аст, зеро ҳарду калима як маъно дорад.

Қомату боло синоними қад буда бо изофат як ҷо овардани онҳо аз қабили ҳашви қабеҳ ба шумор меравад:

Ҳамехоҳам туро он ҷо бубинам,
Чӣ хуш бо қомати болову хандон.

*(Гулчеҳра).*

Бояд чунин гуфта мешуд: Чи хуш бо қомати зебову хандон...

...Ки шояд бар машоми ту расонад
Шамими боди наврӯзи баҳорӣ.

Зарурати шеърӣ ҳатто Фирдавсии бузургро маҷбур кардааст, ки гоҳе калимаҳои барзиёдеро дохили мисраъ гардонад, калимаҳои таъкидшуда барзиёд буда, ҳашв ҳисоб меёбад:

Дар ин сол як шаб ниёйишкунон
Ба хоб андарун шуд *ситойишкунон*.

Яке духтар овард тобандачеҳр
Зи хуршед тобандатар *бар сипеҳр*.

Ба хуни далерон ба дашт-андарун
Чу дарё замин мавҷзан шуд зи хун.

**Дар бораи сирқоти шеърӣ**

Шамси Қайси Розӣ дар «Ал-мӯъҷам» гуфтааст (мухтасаран ва бо каме тағйири иборҳо):

«Пайравӣ ба некӯгӯён некӯ ояд, на ба бадгӯён. Инчунин

шоир бояд, ки шеъри шоиронро ғорат накунад (надуздад) ва маонии эшонро ба тағйири вазн ва ихтилофи алфоз дар шеъри хеш ба кор набарад, ки мулки мардум ба тасарруфи фосид тамаллук напазирад ва сухани дигарон бар хештан бастан далолат бар фазл накунад.

Сирқоти шеърӣ (шеърдуздӣ) чаҳор навъ аст: интиҳол, салх, илмом ва нақл.

1. **Интиҳол** сухани дигаронро ба худ бастан аст ва он чунон бошад, ки касе шеъри дигареро қасдан аз они худ мекунад ва шеъри худ мегардонад, бе тағйиру тасарруф дар лафз ва маънои он ё ба тасарруфе андак, чунон ки байте бегона ба миёни он дарорад ё тахаллусро гардонад.

Муиззӣ гуфтааст:

Тавотури[1] ҳаракоташ ба дидаи душман
Ҳамон кунад, ки зумуррад ба дидаи афъӣ.

Адиб Собири Тирмизӣ аз ӯ бурдааст:

Ба сабри ман, санамо, он лаби чу буссади[2] ту
Ҳамон кунад, ки зумуррад ба дидаи афъӣ.

Булфарачи Руни гуфтааст:

Гуфта бо зоирон[3] сарири дараш:[4]
Марҳабо, барнагузар, хоча, фуруд ою дарой!

Анварӣ аз ӯ бурдааст:

Гуфта бо ҷумлаи зуввор сарири дари ту:
Марҳабо, барнагузар, хоча, фуруд ою дарой!

Фаррухӣ гуфтааст:

Аз ниҳеби ханчари хунхори ту рӯзи набард
Хун бирун ояд ба ҷои хай[5] адӯро аз масом[6].

Заҳир аз ӯ бурдааст:

Бадандешро аз тафи қаҳри ту
Ба ҷои арақ хун чакад аз масом.

2. **Салх** — пӯст боз кардан, пӯст кандан ва дар шеър ин навъ сирқа (дуздӣ) чунон мебошад, ки маънӣ ва лафзро фа-

---

[1] Тавотур — пай дар пай шудан.
[2] Буссад — марҷон.
[3] Зоир — зиёратчӣ.
[4] Сарири дар — овози ғиж-ғижи дар.
[5] Хай — арақи бадан.
[6] Масом — сурохчаҳои таги мӯй.

ро гирад ва таркиби алфози он гардонад (дигар кунад) ва бар ваҷҳи дигар адо кунад.

Чунон ки Рӯдакӣ мегӯяд:

Ҳар ки н-омӯхт аз гузашта рӯзгор
Низ н-омӯзад зи ҳеч омӯзгор.

Бӯшакур аз ӯ бурдааст:

Магар пеш биншонадат рӯзгор,
Ки беҳ з-ӯ наёбӣ ту омӯзгор.

Рӯдакӣ гуфтааст:

Ришу сиблат ҳаме хизоб кунӣ,
Хештанро ҳаме азоб кунӣ.

Абӯтоҳири Хусравонӣ аз ӯ бурдааст:

Аҷаб ояд маро зи мардуми пир,
Ки ҳаме ришро хизоб кунад.
Ба хизоб аз аҷал ҳаменараҳад,
Хештанро ҳаме азоб кунад.

3. **Илмом** қасд кардан ва наздик шудан аст ба чизе ва дар сирқоти шеър он аст, ки маънеро фаро гирад ва ба иборати дигар ва ваҷҳе дигар ба кор орад.

Чунон ки Азрақӣ гуфтааст:

Садаф зи бими ялон даршавад ба коми наҳанг
Зи хун ба ранги явокит[1] ранг карда лаол[2].

Е-и «лаолӣ»-ро барои зарурати шеър андохтааст.

Анварӣ аз ӯ бурдааст ва некӯтар аз ӯ гуфта:

Қаҳри ту гар тилоя[3] ба дарё кашад, шавад
Дур дар самими халқи садаф донаи анор.

Шаҳоби Муайяди Насафӣ гуфтааст:

Ҳамеполуд хун аз халқаи тангӣ зиреҳ берун,
Бар он гуна, ки оби нор полой[4] ба парвезан[5]

Заҳир аз ӯ бурдааст ва беҳ аз ӯ гуфта:

Туӣ, ки бар тани хасми ту диръи довудӣ,[6]
Зи захми теғи ту парвезане бувад хунбез.

---

[1] Явокит — ёқутҳо.
[2] Лаол — луълӯҳо, дурру марворид; дар асл ҷамъи лӯлӯ ба шакли лаолӣ меояд.
[3] Тилоя — муқаддимаи лашкар, дидбонии лашкар.
[4] Полой — аз феъли полудан ва полоидан буда, ба маънои соф кардан аст.
[5] Парвезан — элак, ғалбер ва ин ҷо софӣ, яъне чизе, ки бо воситаи он моеъро соф мекунанд.
[6] Диръи довудӣ — зиреҳи довудӣ.

4. **Нақл** он аст, ки дар ин боб шоир маънии шоире дигар бигирад ва аз бобе ба боби дигар барад ва дар он парда берун орад.

Чунин ки Мухторӣ гуфтааст:

Кучо он зи қабое дарида дӯхта чатр,
Кунун бибояд чатраш дариду дӯхт қабо.

Разии Найшопурӣ ба боби мадҳ бурдаасту гуфта:

Ба азми хизмати даргоҳи ту ба ҳар тараф
Басо мулк, ки аз тоҷ менихананд қамар.

Аз нақлҳои нодир он аст, ки Рӯдакӣ гуфтааст:

Агар гул орад бор, он рухони ӯ на шигифт
Ҳароина чу хама май хӯрад, гул орад бор,

Дақиқӣ онро бар ҳамон вазн ва қофия нақли лоиқ кардааст:

Агар сар орад бор, он синони ӯ на шигифт,
Ҳароина чу хама хун хӯрад, сар орад бор

Арбоби маонӣ гуфтаанд, ки чун шоиреро маъние даст диҳад ва онро либоси иборате нохуш пӯшонад ва ба лафзи суст адо кунад, вале дигаре ҳамон маъниро фаро гираду ба лафзе хуш ва иборате писандида берун орад, он маонӣ мулки ӯ гардад. Фақат ба аввалӣ фазилати пешгӯӣ дода мешаваду бас.

Чунон ки Рӯдакӣ гуфтааст:

Бо сад ҳазор мардум танҳоӣ,
Бе сад ҳазор мардуми танҳо.

Яъне бо сад ҳазор мардум ту фардӣ (ягонаӣ) ба ҳунар ва дониш дар миёни эшон ва бе сад ҳазор мардум ту бисёрӣ ва гӯё ба ҷои сар ҳазор мардумӣ ва агарчи маънӣ некӯст, ибораташ суст аст.

Унсурӣ аз вай бурдааст:

Агарчи танҳо бошад, ҷаҳон ҳама бо ӯст,
В-агарчи бо ӯ бошад ҳама ҷаҳон танҳост.

Байти Унсурӣ агарчи дар он басте (васеъ) кардааст, некӯтар ва ширинтар аз байти Рӯдакист. Ба ӯ эҷози он бас аст. Ин маънӣ мулки Унсурӣ шуд ва ба Рӯдакӣ танҳо фазилати пешгӯӣ монд.

Ҳамчунон ки дар байти Муиззӣ ва нақли Анварӣ гуфтаем:

«Чун замниро шарафи мавлиди ту ҳосил шуд».

Агар шоири дуввум маънии шоири аввалро татимма (тамомкунанда) наёрад, ки ба он равнақи маънӣ афзоянд ва либоси иборате балеғтар ва ширинтар аз он напӯшонад, ӯ дузди маонӣ бошад ва эҳсон аввалиро бувад.

Чунон ки дар байти Булфараҷ ва Анварӣ гуфтаем:

«Гуфта бо ҷумлаи зуввор сарири дари ту».

Инчунин дар байти Муиззӣ ва байти Анварӣ гуфтаем:

Ба шаҳри хеш даруи бехатар бувад мардум

ки ин сиркаи маҳз аст ва мулк аввалинонрост».

**Таворуд**

Агарчи Шамси Қайс дар ин қисм ба тахти унвони сирқоти шеърӣ дуздиҳои бадеиро бо мисол шарҳу эзоҳ додааст, бештарини ин маънидуздиҳо ба таври таворуд воқеъ шудааст.

Таворуди хотир тасодуфан ба ҳам мувофиқ омадани фикр аст.

Бисёр мушоҳида мегардад ,ки байт ва ё мисраи ягон шоир дар сурати тасодуф шаклан ва мазмунан айни байт ва ё мисраи шоири пешина ва ё муосир воқеъ мегардад ва ҳол он ки маълум нест, ки шоир он шеърро дида ва ё шунидааст ё не. Бинобар он таъин кардани ҳадди сирқа ва таворуд душвор аст. Дар «Юсуфу Зулайхо»-и Ҷомӣ ва «Хусраву Ширин»-и Низомӣ дар бисёр байтҳо таворуд воқеъ шудааст.

Ҷомӣ мегӯяд:

Маро, эй кошкӣ, модар намезод,
Ва агар мезод, кас ширам намедод.

Низомӣ гуфтааст:

Маро, эй кошкӣ, модар назодӣ,
Ва агар зодӣ, ба хӯрди саг бидодӣ.

Низомӣ ва Хоқонӣ муосири ҳамдигар буданд ва Хоқонӣ пеш аз Низомӣ вафот ёфтааст, ки ин матлаб аз байти зерини Низомӣ маълум мешавад:

Ба дил гуфтам, ки Хоқонӣ дареғогӯи ман бошад,
Дареғо, ман шудам акнун дареғогӯи Хоқонӣ.

Маълум нест, ки байтҳои зерин, ки ҳар кадом ба ҳар яке аз онҳо мансуб аст, таворуд аст ё яке мазмуни дигареро бурдааст ва ё иборан халқиро ҳар кадом ба тавре тазмин кардаанд, ки ин ҳолат ҳам бисьёр дида мешавад:

Бузурги хоҳадат, дил дар сахо банд,
Сари ҳамён ба барги гандано банд.

*(Низомӣ).*

Кисаҳои зар ба барги гандано сар бастаанд,
Бар сипеҳри ганданой даст з-он афшондаанд.

*(Хоқонӣ).*

Дар «Маҷмаъ-ус-саноеъ» дар охири баҳси сирқоти шеърӣ чунин гуфта мешавад (бо каме тағйири забон). «Ҳукм ба гирифтани маъно ва дуздӣ набояд намуд, то маълум гардад, ки шоири дуввум аз шоири аввал бурдааст ва дар ҳангоми иншои шеър ӯро дошта бошад ва илло метавонад буд, ки аз қабили таворуди хотирҳо бошад... Дар ин бора Камоли Исмоил мегӯяд:

Агар таворуди хотир, ки дар маҷори[1] он
На мумкин аст, ки кас мӯътариз[2] шавад бар вай,
Ду рохрав, ки ба роҳе раванд бар як самт,
Аҷаб набошад, агар уфтанд пай дар пай.

Байтҳоеро, ки роқими ҳуруф[3] ҷиҳати қисмҳои дуздӣ оварда, ҳаргиз дуздӣ нест, балки ҷамеъ таворуди хотирҳост... чунончи, дар «Маҷмаъ-ун-наводир» мастур[4] аст, Мир Низомиддини Шайх қасидае дар мадҳи Мирзо Султон Аҳмади Самарқандӣ дар силки назм[5] кашида, ҷиҳати талаби ислоҳ ба назари Мир Алишер (Навоӣ) расонидааст. Он ҷаноб баъд аз тааммул ва андеша гуфтааст: «Баъд аз байте, ки муштамил[6] бар исми мамдӯҳ аст, байти дигар мебояд, то сухан марбут шавад». Амир Шайх тасдиқ намуда, илтимос кардааст, ки: «Он байтро шумо дар силки назм оред». Мир Низомиддин Алишер ҷавоб фармуда ки «шумо ҳам фикр намоед ва ман низ тааммул намоям». То он гоҳ ҳар як давоту қалам ва коғазпора дар пеш ниҳода мутафаккир шудаанд. Баъд аз лаҳзае ҳар як байте гуфта ва навишта якдигарро доданд, ки ҳарфе аз ҳам тағйир надошта ва он байт ин аст:

Баҳори боғи ҷавонӣ, ниҳоли гулшани ҳусн,
«Гули риёзи карам, сарви ҷӯйбори вафо».

Аз тарафи дигар, бинобар он ки классикони мо ашъори шоирони гузаштаро ва ё шоирони муосири худро ҳазорон-ҳазор аз ёд медонистанд, ба таври тасодуф мисраъҳо, байтҳо айни ҳамдигар воқеъ мешуданд.

Ғайр аз ин, шоирони пешина барои тақвияи мазмуну даъвои худ ва ҳусни сухан мисраъ ва байтҳои мувофиқи вазн афтодаи дигареро ба шеъри худ дохил менамуданд ва агар ғайри машҳур бошад, аксар номи шоирро зикр мекарданд. Аммо байт ва ё мисраъ дар ҳамон замон ба номи шоире дар байни халқ машҳур бошад, аз ғайри зикри ном тазмин карда мешуд. Масалан:

---

[1] Маҷорӣ — маҷорҳо, ҷои ҷараён, ин ҷо ба маънои вақти воқеъшавӣ омадааст.

[2] Мӯътариз — эътирозкунанда.

[3] Роқими ҳуруф — муаллиф.

[4] Мастур — мазкур.

[5] Силки назм — шаддаи марвориди назм: ба силки назм овардан — ба назм даровардан.

[6] Муштамил — шомил, алоқадор, дарбаргиранда.

Чон аз он лабҳо ҳикоят мекунад,
Тӯтӣ аз шаккар ривоят мекунад
Ҳар ки мегӯяд ҳадиси салсабил[1]
З-он лаби нӯшин киноят мекунад.
Дур аз он лаб чон яке нолоннай аст
«Бишнав, аз най, чун ҳикоят мекунад».
З-он лаби ҳамчун шакар монда чудо,
«Аз чудоиҳо шикоят мекунад».
Аз рақибон мекунад паҳлу тиҳӣ,
Ҷониби моро риоят мекунад.
Чашми шӯхаш мекашад теғи ҷафо,
Лаъли ҷонбахшаш ҳимоят мекунад,
Қатли Ҷомиро чӣ ҳочат захми тег,
Ғамзае, ӯро кифоят мекунад.

Дар ин ғазали Ҷомӣ як байти Ҷалолиддини Румӣ аз аввали «Маснавии маънавӣ»-и ӯ тазмин шудааст:

Бишнав аз най, чун ҳикоят мекунад,
Аз ҷудоиҳо шикоят мекунад.

Вале Ҷомӣ номи муаллифи байтро зикр накардааст, зеро ин байт ба номи Ҷалолиддини Румӣ машҳур аст. Ин кори Ҷомӣ на сирқа аст ва на таворуд, балки тазмин мебошад.

Илова бар ин, бисёре аз шоирони ғазалсаро ба ғазалҳои шоирони пешина ва муосир пайравӣ карда ҳамчун назира ва ҷавобия ғазалҳо сурудаанд, ки ночор шоири пайрав аз мазмуни шеъри шоири пайравишуда истифода бурдааст.

Чунон ки дар боби сирқоти шеърӣ дида шуд, агар шоири сонӣ мазмуни шоири аввапаро дар қолиби нисбатан дилкашу хуштаре ифода намояд, ҳақ дар ҷониби шоири сонӣ мебошад. Вагарна, дузди ӯҳданобаро ҳисоб ёфта, заҳмати беҳуда кашидааст ва худро беҳуда бадном кардааст.

Ҳофиз, махсусан дар аввалҳои эҷодиёти худ дар аксари ғазалҳояш Саъдӣ, Салмони Соваҷӣ ва Хоҷуи Кирмониро пайравӣ кардаасту дар айни вазну қофияву радиф шеър гуфтааст, вале дар баъзе мавридҳо муваффақ нашудааст. Дар ин бора Шиблии Нӯъмонӣ дар ҷилди 2-юми «Шеър-ул-Аҷам» махсусан миёни Ҳофиз ва Салмону Хоҷу муқоиса кардааст. Мо ин ҷо ду-се мисол зикр мекунем:

Хоҷу:

Хирқа раҳни хонаи хаммор дорад пири мо,
Эй ҳама риндон муриди пири соғаргири мо.

Ин матлаи Ҳофиз аз матлаи Хоҷу чанд мартаба барҷастатар аст:

Дӯш, аз масчид сӯи майхона омад пири мо,
Чист ёрони тариқат, баъд аз ин тадбири мо?

Хоҷу гуфтааст:

[1] Салсабил — номи ҷӯест дар ҷаннати афсонавӣ.

Гар шудем аз бода бадноми чиҳон, тадбир чист?
Ҳамчунин рафтаст аз рӯзи азал тақдири мо.

Аммо Ҳофиз мазмуни ин матлаи Ҳочуро дар сурати бадтаре дохил кардааст:

Дар хароботи муғон мо низ ҳамдастон шавем,
К-ин чунин рафтаст аз рӯзи азал тақдири мо.

Ҳочу:

Мо дили девона дар занчири зулфат бастаем,
Эй басо оқил, ки шуд девонаи занчири мо.

Ҳофиз:

Ақл агар донад, ки дил дар банди зулфаш чун хуш аст,
Оқилон девона гарданд аз паи занчири мо.

Ин чо мазмун ҳамон мазмуни Ҳочуст. Аммо Ҳофиз мазмуни Ҳочуро бо обуранги бадеӣ оростааст, сабаби девонаи занчирӣ шудани оқилонро зоҳир ва маълум кардааст, ки ин чо қайди зулф чӣ қадар латиф мебошад. Ғайр аз ин, мисраи якуми Ҳофиз зиёда соф ва равон бошад ҳам, мисраи дуюмии Ҳочу беҳтар аст ва оқилу девона тазод воқеъ шудааст.

Салмон гуфтааст:

Овозаи чамолат то дар чиҳон фитода,
Халқе ба чустучӯят сар дар чиҳон ниҳода?

Ҳофиз гуфтааст:

Ид асту мавсими гул, соқӣ, биёр бода,
Ҳангоми гул ки дидаст май дар қадаҳ ниҳода?

Ин ду матлаъ шаклан монанд бошанд ҳам, мазмунан аз ҳам чудо мебошанд.

Салмон гуфтааст:

Савдои зӯҳди хушкам бар бод дода ҳосил,
Мутриб бизан тарона, соқӣ биёр бода.

Ҳофиз гуфтааст:

Гул рафт, эй ҳарифон, ғофил чаро нишинед?
Бе бонги руду чанге, бе ёру чоми бода...

Мисраи дуюми Салмон ниҳоятдарача барчаста ва мастона аст.

Ҳофиз дар чавоби ғазалҳои Саъдӣ ҳам ғазалҳо сурудааст. Бисёр мазмунҳоро аз Саъдӣ гирифта бошад ҳам, услуби ифодаро чунон тағйир додааст, ки наметавон аз ҳамдигар имтиёз кард.

Маълум аст, ки Саъдӣ, Салмон ва Хоҷу пеш аз Ҳофиз гузаштаанд. Ҳар як шоир дар аввали эҷодиёти худ ҳатман бояд марҳилаҳои таклид ва такомулро аз сар гузаронад. Чунон ки худи Ҳофиз гуфтааст, ӯ пайрави Хоҷу буд:

Устоди ғазал Саъдист пеши ҳама кас, аммо
Дорад сухани Ҳофиз тарзи сухани Хоҷу.

Бо вуҷуди ин Ҳофиз ба он дараҷа расидааст, ки шеъри ягон шоирро бо ашъори Ҳофиз муқоиса наметавон кард.

Муосирони Ҳофиз ва шоирони баъдина ба ғазалҳои ӯ бисёр назира ва ҷавоб гуфтаанд, вале ҳаргиз муваффақ нашудаанд. Чунончи:

Ҳофиз гуфтааст:

Биё, то гул барафшонему май дар соғар андозем,
Фалакро сақф бишкофему тарҳи нав дарандозем.

Камоли Хуҷандӣ гуфтааст:

Биё соқӣ, ки бехи ғам ба даври гул барандозем.
Май гулгун талаб доре му гул дар соғар андозем.

Матлаи Ҳофиз аз тарафи зебоӣ ва барҷастагии шаклӣ — интихоби калимаҳо, барҷастагии таркибҳо ва таносуби калом, махсусан аз ҷиҳати ғоя ва ҷӯшу хурӯши мастона нисбат ба матлаи Камол ба баландтарин нуқтаи балоғат расидааст.

Хулоса, дар назира ва ҷавоб ба дараҷаи аввал на таворуд, балки дар сурати шуурӣ сирқат меистад. Агар шоир ӯҳдаиобаро бошад, мазмун дар қолаби шикастаю рехта, сабаби шикасти киммат ва шукӯҳи эҷодии шоир мегардад.

Чанд мисоли сирқоти шеърӣ ё таворуд ин аст:

1. Низомӣ гуфтааст:

Афтод ба офтоб гардам,
Наздик шуд офтоби зардам.

2. Хоқонӣ гуфтааст:

Дур аз ту гузашт рӯзи умрам,
Наздик шуд офтоби зардам.

3. Низомӣ гуфтааст:

Саг бар он одамӣ шараф дорад,
Ки дилу дида бар алаф дорад.

4. Ҳофиз гуфтааст:

Саг бар он одамӣ шараф дорад,
Ки дили мардумон биёзорад.

5. Фирдавсӣ гуфтааст:

Ба гетӣ чун фарзанд пайванд нест,
Ки ширинтаре ҳам чу фарзанд нест.

6. Ҷомӣ ин мазмунро бурдааст:

Ҳеч неъмат беҳтар аз фарзанд нест,
Ғайри фарзандон ба дил пайванд нест.

7. Дақиқӣ гуфтааст:

Гӯянд сабр кун, ки туро сабр бардиҳанд,
Оре, диҳад валек ба умри дигар диҳад.

8. Ҳофиз ин мазмунро ба хубтарин сурате дохил кардааст:

Гӯянд санг лаъл шавад дар мақоми сабр,
Оре, шавад, валек ба хуни ҷигар шавад.

9. Низомӣ гуфтааст:

Чу баргардад мизоҷ аз истиқомат,
Ба душворӣ ба даст ояд саломат.

10. Саъдӣ ин мазмунро дар либоси зеботаре оройиш додааст:

Чун муҳаббат шуд эътидоли мизоҷ,
На азимат[1] асар кунад, на илоҷ.

11. Низомӣ гуфтааст:

Дар ноумедиҳо басе умед аст,
Поёни шаби сияҳ сафед аст.

Шоҳин ин мазмунро дар қолаби дағале ифода кардааст:

Имрӯз, ки мавсуми тавоф аст,
Поёни шаби сиёҳ соф аст.

12. Низомӣ гуфтааст:

Агар Фарҳод шуд, Ширин бимонад,
Чи ғам аз зардгул, насрин бимонад

13. Ҷомӣ ин мазмунро низ дар либоси дигаре нағз ифода кардааст.

Агар рехт гул, боғ поянда бод,
В-агар рафт меҳр, моҳ тобанда бод.

14. Ҳофиз гуфтааст:

Ҳаллоҷ бар сари дор ин нукта хуш сарояд,
Аз Шофиӣ мапурсед амсоли ин масоил.

---

[1] Азимат — дуо.

15. Мирзо Ғолиб ин мазмунро чунин ифода кардааст:

Он роз ки дар сина ниҳон аст, на ваъз аст,
Бар дор тавон гуфту ба минбар натавон гуфт.

16. Саъдӣ гуфтааст:

Шабпара гар васли офтоб нахоҳад,
Равнаки бозори офтоб накоҳад.

17. Ҳофиз ин маъмунро бо максади дигар чунин ба кор бурдааст:

Васфи рухсораи хуршед зи хаффош[1] мапурс,
Ки дар ин оинаи соҳибназарон ҳайронанд.

18. Сайидо низ ин мазмуни Саъдӣ ва Ҳофизро бемуваффақият ифода кардааст:

Гурезон шуд, шабпар аз моҳтоб
Нишаста дар андешаи офтоб.

19. Ҳофиз гуфтааст:

Шаби торику бими мавҷу гирдобе чунин ҳоил,
Куҷо донанд ҳоли мо сабукборони соҳилҳо.

20. Аз тарафи шоири номаълуме дар сурати холӣ аз латофат ва тақлиди маҳзи хушк чунин ифода ёфтааст (ки дар «Анвари Суҳайлӣ» накл шудааст):

Шаби торику хавли раъду бороне бад-ин тундӣ,
Куҷо парвои мо доранд сармастони маҳфилҳо.

21. Саъдӣ гуфтааст:

Ошиқон куштагони маъшуқанд,
Барнаёяд зи куштагон овоз

22. Ҷомӣ ин мазмунро бурда бо маҳорат ифода карда бошад ҳам, ба дараҷаи самимият ва салосати Саъдӣ намерасад:

Ҷудо монд аз ту Ҷомию нанолид,
Зи кушта барнаёяд ҳаргиз овоз.

23. Бедил гуфтааст:

Эй хаёли қоматат оҳи заифонро асо,
Бар рухат наззораҳоро лағзиш аз ҷӯши сафо.

Нақибхони Туғрал мазмуни Бедилро дар сурати дағал ифода кардааст:

Аз хаёли қоматаш акнун асо мебояндам,
Бори сангини фирокаш карда хам дӯши маро.

[1] Хаффош — шабпарак.

24. Хоҷу гуфтааст:

Қай барканам дил аз рухи ҷонон, ки меҳри ӯ,
Бо меҳр дар дил омаду бо ҷон бадар шавад.

Ҳофиз ин мазмунро бурдааст:

Ишқи ту дар замираму меҳру ту дар дилам,
Бо шир дар дил омаду бо ҷон бадар шавад.

25. Низомӣ гуфтааст:

Май, ки халол аст ба ҳар як маком,
Душмании ақли ту карда ҳаром.

26. Хусрави Деҳлавӣ мазмуни Низомиро бурдаасту ба дараҷаи латофати сухани Низомӣ нарасондааст:

Оби иноб[1] хаст халола ба ком,
Феъли ту кардаш ба такаллуф ҳаром.

27. Бисотӣ гуфтааст:

Дил шишаву чашмони ту ҳар сӯй барандаш,
Мастанд, мабодо ки ба ногаҳ шиканандаш.

28. Урфии Шерозӣ ин мазмунро бурдааст:

Дорам ба чашми ӯ дили андӯхпешаро,
Ғофил, ки зуд мешиканад, маст шишаро.

29. Дар санъати таҷниси зоид Қатрон гуфтааст:

Касе ки раста шуд аз мӯя гашта буд чу мӯй,
Касе ки хаста буд аз нола, монда буд чу нол[2].

30. Рашиди Ватвот гуфтааст:

Дар ҳасрати рухсори ту, эй зеборӯй,
Аз нола чу нол гаштам, аз мӯя[3] чу мӯй.

31. Ҳофиз ин мазмунро бо таври маҳорати баланде ифода намудааст:

Баски аз мӯи миёни ту ҷудо мӯидам[4],
Танам аз мӯя чу мӯе шуду он мӯй намонд.

32. Шоҳин ин мазмунро дар чанд ҷо ба кор бурдааст:

Дар мотаму мусибаташ аз мӯя шуд чу мӯй
Аз нола ҳар ки пайкари ман ҳамчу нол ёфт.

---

[1] Оби иноб — оби ангур, шароб.
[2] Нол — най, нани сусту борик ва миёнхолист.
[3] Мӯя — фиғон — фарёд.
[4] Мӯидан — фиғону фарёд кардан.

Ва боз:

Аз мўя чу мў, зи нола чун нол
Мерафт назорагй зи дунбол.

Ва боз:

Эй ғам, ки ба шабҳои фироқи ту шудастам,
Аз мўя чу мўе шуда, аз нола чу нол.

Васлй низ ба ин мазмун дастдарозй кардааст:

Аз мўя чу мўй гаштаму аз нола шудам нол,
Умрест надидам рухи он зўҳрачабинро.

33. Хайём гуфтааст:

Душман ба ғалат, гуфт, ки ман фалсафиям,
Эзид донад, ҳар он чи ў гуфт, наям!
Лекин чу дар ин ғамошёи омадаям,
Охир кам аз он ман бидонам, ки киям?

34. Саъдй гуфтааст:

Ман онам, ки ман донам.

Саъдй мазмуни болоии Хаёмро дар ҷумлаи кўтоҳу мўъҷазе ифода карда бошад ҳам, Хайём фикри раддияи худро пурра ва ҳартарафа дар муқобили душманони мутаассиби даври худ ҳамчун тири заҳромезе равона кардааст. Дар ин замина дар ҳар давр бисёре аз шоирон ва нависандагони номия пешқадам ба муқобили бадхоҳони мутаассиб ашъори тезутунд сурудаанд, ки зикри онҳоро лозим намедонем.

Вале дар сурати тасодуф шеъри зерини шоир Қутбй Киром ба назар расид, ки дар байти нахустини он фикри хайёмона ва саъдиёна мушоҳида мегардад:

Одами хому раҳомад нестам,
Нағз медонам, ки ман худ кистам
То ба даст орам диле дар зиндагй,
Борҳо афтода аз нав хестам.

Он чо ки аён аст, чй ҳоҷат ба баён аст. Муқоисаро ба худи хонанда ҳавола менамоем.

Ҷунон ки зикр ёфт, ба ҷуз ашъоре, ки бо мақсади назира ва ҷавобия суруда шудаанд, шоирони пешина аз камоли бисёр аз ёд донистани ашъори мутақаддимин ва муосир мазмуни дигареро ҳатто бо айни ибора ва ҷумлаҳо дар арсаи баён меовардаид. Мумкин аст, ки дар сурати тасодуфи маҳз мазмуни шоири дигаре ба вуқўъ меанҷомид.

Аз ин рў сирқа ва таворудро аз ҳам тамъиз додан басо мушкил аст. Бо истисноп баъзе мазмунҳои бикр ва обношуста умуман мазмунҳо ҳазорон бор хонда ва такрор ёфтааст, ки зикри байни зерини Бедил дар ин маҳал муносиб менамояд:

Ба шӯхи зад тараб — ғам офариданд,
Мукаррар шуд асал — сам[1] офариданд.

Осори шоирони мо он гоҳ дилчасп ва диққатрабо хоҳад буд, ки мавзӯъҳои доир ба ҳаёти иҷтимоиро дар либоси образ, таркиб ва ифодаҳои нозук ба таври пухта ва парваришёфта ифода намояд.

Чунон ки дида шуд адабиётшиносони гузаштаи форс-тоҷик на танҳо дар бораи мустаҳсаноти шеърӣ — он чи ки нафосати шеърро фароҳам меорад, таълимоти мукаммале ба вуҷуд овардаанд, балки нуқсонҳои шеъри замони худро низ омӯхта ва муайян карда, барои пешгирии онҳо фикрҳои муҳим пеш рондаанд. Шамси Қайс ҳатто аз шеъри устод Рӯдакӣ айб ёфтааст ва ба аҳли адаб гӯшрас намудани онро зарур шумоaридааст, ки мисолаш дар боло гузашт. Ин рафтори объективии мунаққидони пешина имрӯз барои мо дарси ибрат аст.

Мо дар хотима кӯшиш кардем, ки на фақат як қисми таълимоти гузаштагонро доир ба иллатҳои шеър баён намоем, балки аз нуқтаи назари талаботи онҳо баъзе нуқсонҳои шеъри шоирони муосир, хусусан ҷавононро хотиррасон кунем. Мо ин ҷо бисёр мисол оварда натавонистем ва фақат бо он порчаҳое, ки дар даст буд, қаноат кардем. Вале таҳлили ҳамин мисолҳо низ нишон медиҳад, ки таълимоти гузаштагон дар бораи пешгирӣ кардани шеър аз иллатҳо ҳанӯз аз бисёр ҷиҳатҳо аҳамияти худро гум накардааст.

Танқиди адабии мо то ҳол ба чунин нуқсонҳои шаклии асарҳои бадеӣ аҳамият надода истодааст. Дар мақолаҳои танқидии матбуоти ҷумҳурӣ дар бораи он иллатҳое, ки мунаққидони гузашта вайрон шудани муносибати сухан, заъфи таълиф, ҳашв, сақта ва ғайра номҳо додаанд, ҳеҷ сухан намеравад. Таҳлили ҷузъиёти шеър ҳоло дар мо расм нашудааст, мунаққидон ҳар як калимаю ибора ва ташбеҳу истиораро таҳлил намекунанд ва ҳусну қубҳи онро нишон намедиҳанд ва ҳол он ки ҳамаи инҳо барои мубориза дар роҳи нафосати шеър ва балоғати мазмун бағоят зарур аст. Таҳлили муфассали шеър барои тарбияи завқи салими хонандагон ва нависандагони ҷавон аҳамияти калон дорад.

Мо умедворем, ки мақолаҳои ин қисм, хусусан хотимаи он диққати мунаққидонро ба сӯи ин масъалаҳои муҳим хоҳад кашид. Агар маҷмӯа дар ин роҳ заррае кӯмак карда тавонад, мо вазифаи худро иҷро шуда ҳисоб мекунем.

---

[1] Сам — заҳр аст. Агарчи асал гуворо бошад ҳам, бисёр хӯрдани он заҳр мегардад.

## МУХТАСАРИ АРӮЗИ ТОҶИКӢ

## БАЪЗЕ ЛАҲЗАҲОИ МУҚАДДИМАВӢ

Маълум аст, ки вазни шеъри мо арӯз аст. Арӯз ҳарчанд арабиасл бошад ҳам, ба мурури замонҳои дуру дароз кор хӯрда, мувофиқи сохти забон ва завқи халқи форсу тоҷик номи мустақили арӯзи форсӣ (аҷам)-ро гирифтааст ва ҳақиқатан дар бисёр лаҳзаҳо арӯзи форсӣ ё арӯзи аҷам аз арӯзи араб ҷудо шуда меистад.

Дар арӯз 19 гурӯҳи асосии вазн мавҷуд аст, ки онҳоро баҳр номидаанд. Аз ин 19 баҳр 3-тоаш — қариб, ҷадид (ғариб) ва мушокил эҷодкардаи арӯзиёни Аҷам аст. Панҷ баҳри дигар ба завқи форсу тоҷик мувофиқат накардааст, бинобарин шоирони форсу тоҷик онро тарк кардаанд ё ки маҳз барои нишон додани қудрат ва ҳунарнамоӣ баъзе аз шоирони саромади пешина дар он баҳрҳои ғайри маънус табъозмоӣ намудаанд. Он панҷ баҳр инҳоянд: тавил, мадид, басит, вофир ва комил.

Эҷодкори нахустини илми арӯз Халил ибни Аҳмад бинни Умар бинни Тамим-ул-Басрӣ ном олими араб мебошад. Донишманди мазкур дар ҳудуди соли 174 ҳиҷрӣ — 790—791 мелодӣ дар Басра пайдо шуд. Ӯ 15 баҳр эҷод кардааст ва барои санҷидани шеър афоил ном қолабҳои хаштгонаро аз моддаи «феъл» эҷод намудааст. Пас, аз тарафи Ҳасан ибни Ахфаш ном олими забони араб мутадорик ном баҳре илова шуда адади баҳрҳо ба шонздаҳ расидааст. Дигар 11 баҳр миёни арабу аҷам муштарак аст: ҳазаҷ, рамал, раҷаз, сареъ, мунсареҳ, музореъ, муҷтасс, муқтазаб, хафиф, мутақориб ва мутадорик.

Вазнҳои арӯзӣ асосан ба ду гурӯҳ ҷудо мешавад: вазнҳои аслӣ, вазнҳои фаръӣ.

Баъд аз ёфт шудан ва собит гардидани вазнҳои аслӣ ба асоси тағйироти раво дар рукнҳои солим онҳо ба ҳар як баҳр — вазни аслӣ вазнҳои бисёре пайдо шудаанд, ки онҳо дар ҳукми шохаҳои баҳри аслӣ қарор ёфта, вазнҳои фаръӣ ё музоҳаф (тағйирьёфта) номида шудаанд.

## АРӮЗ ВА ВАЗН

Пеш аз ҳама бояд ҳамин лаҳзаро эзоҳ намоем, ки ба калимаи «арӯз» бисьёр маънохо медиханд. Яке аз онхо ин аст: арӯз илмест, ки шеърро бар он арз карда, нуқсонҳояш бо санҷидани рукнҳо дуруст мешавад. Пас арӯз ба маънои умумӣ вазни шеър аст. Арӯзиёни пешина вазнро чунин таъриф мекунанд: вазн иборат аз ҳайатест, ки аз тартиби ҳаракоту саканот ва таносуби он дар адад ва миқдор ҳосил мешавад, чунон ки нафс аз идроки он лаззати махсус ёбад ва он лаззатро ин ҷо завқ мегӯянд.

Агар ба ҷои он ҳайат, ки аз ҳаракоту саканот ва таносуби он иборат мебошад, ҳайате ояд, ки аз тартиботи ҳарфҳо ва таносуби онҳо ҳосил шуда бошад, шеър ном мегирад. Вагарна дар илми мусиқӣ иқоъ [1] меноманд.

Ба ибораи дигар, вазн ченак ва андозаи як навъ аз навъҳои ашъори гуногунсохт мебошад. Арӯз дорои нуздаҳ баҳр буда, дар дохили ҳар як баҳр шоҳаҳои бисёре мавҷуд аст, ки ҳар кадоми онҳо вазни қонунӣ ва ҷудогонае дошта, ба воситаи рукнҳои муайян солим ва музоҳаф санҷида мешавад.

**Рукн.** Барои санҷидани вазни шеър арӯзиён мизон таъин кардаанд. Ин мизон ба таври муайян аз рукнҳо иборат аст. Рукн поя гуфтан аст. Ҷамъи рукн аркон аст. Аркон аз моддаи феъл ташкил шудааст. Арконро афоилу тафоил ҳам меноманд. Лекин мо фақат рукн, ё шакли ҷамъаш — арконро истеъмол мекунем. Мавзун ва мувофиқ афтодани мисраъҳои як байт ба воситаи санҷидани рукнҳои матлуб аз рӯи камияти ҳиҷоҳо ҳосил мешавад. Рукнҳо ду навъанд: рукнҳои солим ва рукнҳои музоҳаф, ки аз рукнҳои солим гирифта мешавад. Рукнҳои солим 8 хел буда, дорои хусусияти ҷудогонаи имлоӣ мебошанд:

Дар алифбои нави мо дар имло ва китобат **ӣ** («и»-и дароз) танҳо дар охири калимаҳо ба кор мераваду бас. Вале дар арӯз, яъне рукнҳои он ӣ («ё»-и маъруф) ва инчунин «у»-и дароз (вови маъруф) на танҳо дар охири калима, балки ба аввалу миёнаи калима низ меояд. Аз ин рӯ мо лозим донистем, ки барои рукнҳои арӯзӣ, ки мизони вазни шеър аст, баъзе аломатҳои шартӣ таъин намоем.

Барои ифодаи **«у»**-и дароз (вови маъруф) ва ҳам **«у»**-и пурра (вови маҷҳул) **«ӯ»** менависем. Инчунин дар вақти ифодаи дарозӣ дар аввал ва миёнаи рукнҳои солим ҳам «ӣ» (и-и дароз) менависем: 1) фаӯлун, 2) фоилун, 3) мафоӣлун, 4) муфтаилун, 5) мафоилатун, 6) мустафъилун, 7) фоилотун, 8) мафъӯлоту.

Аз рукнҳои ҳаштгона ду рукни мафоилатун ва мутафоилун дар санҷиши вазнҳои шеъри форсу тоҷик ба кор намеравад.

---

[1] Иқоъ ايقاع — ба тартиб андохтани оҳанги суруд, ки миёнаи онҳо фосилаи маълум мавҷуд бошад.

**Зиҳоф.** Кор бо ин ҳашт рукн тамом намешавад. Барои эҷоди вазнҳои нав сохтани рукнҳои нав лозим шудааст. Рукнҳои нав ба воситаи зиҳофот ба амал меоянд. **Зиҳоф** — дар фарҳангҳо ба маънои расидани тир наздики нишона мебошад. Ин калима дар истилоҳи арӯз ба маънои тағйироти рукнҳо буда дигаргунии раво ҳисоб меёбад ва шакли ҷамъаш азоҳиф, азҳоф, зиҳофот мебошад.

Пас ба воситаи амалиёти гуногуни зиҳофот рукнҳои ҳосилшуда нисбат ба рукни солим, ки дар ҳукми реша мебошад, рукни **музоҳаф** ном гирифта, вазни бо он рукнҳо сохташударо **вазни фаръӣ** меноманд.

Ҳамаи рукнҳои музоҳаф ба 85 мерасад. Ҳар як рукни музоҳаф бо кадом амал ихтироъ шуда бошад, бо ҳамон амал ном мегирад. Амалиёти рукнсозӣ аз рукнҳои солим ба воситаи афзоиш, ҳазф (партофтан) ва табдил сурат мегирад. Амалиёти афзоиш ва ҳазф аз аввали рукн ва ё охири рукн **илал** (иллатҳо) ном дорад, ки ба маънои тағйир аст. Аз рӯи нишондоди Муҳаммад Ғиёсиддин (муаллифи «Ғиёс-ул-луғот») ҳамаи ин амалиёти мураккаботи ҷадида ба 47 мерасад. Вале аз рӯи нишондоди Ваҳиди Табрезӣ (муаллифи «Ҷамъи мухтасар») ва Қайси Розӣ (муаллифи «Ал-мӯъҷам») 35-то буда, аз ин 13-тоаш эҷодкардаи арӯзиёни аҷам ва 22-тои он эҷодкардаи арӯзиёни араб аст, вале дар «Ҷамъи мухтасар» маъмултарини онҳо, яъне 29 зиҳоф зикр ёфтааст.

Аз рӯи нишондоди Парвези Нотили Хонларӣ («Вазни шеъри форсӣ», саҳ. 207) шумораи ҳамаи зиҳофоте, ки миёни арабу аҷам муштарак аст, аз чиҳилупанҷ мегузарад.

Амалиёти рукнсозӣ, чунон ки дар боло зикр ёфт, аз рӯи таълимоти схоластикии печ дар печ ва ғайриилмию аз мантиқ дур сурат гирифта, ба асоси алифбои арабӣ бино ёфтааст. Аз ин рӯ шарҳу эзоҳи он айнан ба таври нишондоди арӯзиёни қадим басо мушкил аст.

Ба тартиби навини ҳамаи зиҳофоти муштараки байни арабу аҷамро ба се гурӯҳ ҷудо мекунем: **ҳазф, афзоиш, табдил** ва чун намуна зикри чанде аз онҳоро меоварем.

## ҚОИДАИ ҲАЗФ

(партофтан)

**1. Ҳазфи як ҳиҷои кӯтоҳ, ки бо ин роҳ зиҳофоти зерин ҳосил мегардад:**

1) Салм — чунончӣ: аз фаӯлун фаълун мемонаду аслам ном мегирад.

2) Ҳарм — аз мафоийлун як ҳиҷо кам шуда, мафъӯлун мемонад ва ахрам ном мегирад.

3) Тахниқ — монанди харм буда, агар дар аввали мисраъ воқеъ шавад, харм ва агар дар миёнаи мисраъ воқеъ шавад, тахниқ ном мегирад.

4) Ташъис — чунончи, аз фоилотун рукни мафъӯлун монда мушаъас ном мегирад. Ин зиҳоф дар баҳри мадид, хафиф, рамал, муҷтасс истеъмол мегардад.

5) Қасф [1] — масалан, аз рукни мафъӯлоту рукни мафъӯлун мемонад ва максуф ном мегирад.

6) Вақф — масалан, ба ҷои мафъӯлоту рукни мафъӯлон омада, мавқуф номида мешавад. Қасфу вақф дар бахри сареъ, мунсареҳ ва муқтазаб ба кор меравад.

**II. Ҳазфи як ҳиҷои дароз, ки бо ин роҳ зиҳофоти зерин ҳосил мешавад:**

1) Ҳазф — чунончи аз рукни мафоийлун рукни фаӯлун, аз рукни фоилотун рукни фоилун ва аз рукни фаӯлун рукни фаӯл мемонад ва маҳзуф ном мегирад.

Ин зиҳоф дар баҳри рамал, тавил, мутақориб, муҷтасс, мадид, ҳазаҷ ва хафиф истеъмол мегардад.

2) Қаср — аз мафоийлун мафоийл, аз фаӯлун фаӯл ва аз фоилотун фоилон монда, мақсур номида мешавад.

3) Рафъ — ба ҷои мустафъилун фоилун ва ба ҷои мафъӯлоту мафъӯлу меояд ва марфӯъ номида мешавад.

**III. Ҳазфи як ҳиҷои кӯтоҳ ва як ҳиҷои дароз:**

1) Хазаз — чунончи ба ҷои мустафъилун фаълун, ба ҷои фоилун фаъ меояду аҳзаз ё маҳзуз ном мегирад; ин зиҳофот дар бахри комилу раҷаз ба кор меравад.

2) Салм — чунончи аз фоилотун фаълун мемонаду аслам ном мегирад; ин зиҳоф дар баҳрҳои сареъ, мунсареҳ ва муқтазаб ба кор меравад.

3) Шатар — чунончи аз мафоийлун фоилун ва аз фаӯлун фаъ мемонаду аштар номида мешавад.

**IV. Ҳазфи ду ҳиҷои дароз:**

1) Ҳатм — чунончи аз мафоӯлун фаӯл мемонад ва рукни музоҳаф аҳтам ном мегирад.

2) Ҷабб — масалан, аз мафоийлун фаӯл мемонад ва маҷбуб номида мешавад.

3) Рабъ — чунончи аз фоилотун фаал мемонад ва марбӯъ

---

[1] Дар баъзе осори арӯзӣ ба монанди «Хафт кулзум»-и Қабул Муҳаммад ва «Ҷамъи мухтасар»-и Вахиди Табрезӣ ба ҷои қасф кашф қайд ёфтааст.

ном мегирад. Ин зиҳоф дар баҳри рамал ва музореъ истеъмол мегардад.

**V. Ҳазфи ду ҳиҷои дароз ва як ҳиҷои кӯтоҳ:**

1) Ҷаҳф — масалан, аз фоилотун фаъ мемонаду маҷҳуф номида мешавад.
2) Салх — чунончи, аз фоилотуни мафруқи мунфасил фоъ мемонаду маслух ном мегирад.
3) Тамс — аз фоилотуни мунфасил фаъ мемонад ва матмус номида мешавад.
4) Ҷадъ — аз мафъӯлоту фоъ мемонаду маҷдӯъ ном мегирад ва дар баҳри сареъ, мунсареҳ истеъмол мегардад.

Дар мавриди зиҳофоти вақф, қаср, ҳатм, салх, ҷадъ, залал як ҳарфи ҳамсадо дар охир зиёд мемонад ва бинобар он ки ин зиҳофот ҳама ба рукни охирини вазн тааллуқ доранд, аз ин рӯ дар охири вазн афзунии як ё ду ҳарфи ҳамсадо равост ва тағйире дар вазн намедиҳад (Хонларӣ, саҳ. 208).

## ҚОИДАИ АФЗОИШ

**Афзудани як ҳиҷои дароз:**

Тарфил — чунончи мустафъилун мустафъилотун ва мутафоилун мутафоилатун мегардад. Ин зиҳоф дар баҳри комил ва раҷаз истеъмол шуда, мураффал ном мегирад[1].

## ҚОИДАИ ТАБДИЛ

**Табдили як ҳиҷои дароз ба як ҳиҷои кӯтоҳ:**

1) Қабз — чунончи мафоийлун ба мафоилун, ё фаӯлун ба фаӯлу мубаддал мегардаду рукни музоҳаф мақбуз ном мегирад. Ин зиҳоф дар баҳрҳои ҳазаҷ, музореъ, мутадорик воқеъ мешавад.
2) Кафф — масалан, мафоийлун ба мафоийлу ва фоилотун ба фоилоту табдил меёбад ва рукни музоҳаф макфуф ном гирифта, дар баҳрҳои тавил, мадид, ҳазаҷ, рамал, хафиф, муҷтасс, музореъ воқеъ мегардад ва дар охири мисраъ намеояд.
3) Хабн — мустафъилун ба мафоилун, мафъӯлоту ба мафоийлу ё фоилотун ба фаилотун мубаддал мешавад ва рукни музоҳаф махбун номида мешавад.
4) Тайй — мустафъилун ба муфтаилун ва мафъӯлоту ба

[1] Баъзан ба ҳиҷои охирини мураффал — мустафъилотун як ҳарфи сокин (алиф) ҳамроҳ мекунанд, ки мустафъилотон мешавад ва мутаввал ном мегирад.

фоилоту мубаддал мегардаду ба худ номи матвӣ мегирад; ин рукни музоҳаф дар баҳрҳои басит, раҷаз, сареъ, мунсареҳ ва муқтазаб воқеъ мешавад.

## ТАҚТЕЪ ВА ҲИҶО

Тақтеъ дар луғат ба маънои қатъ кардан, яъне буридан, ба порчаҳо ҷудо кардан меояд. Аммо дар илми арӯз мисраъҳои як байтро мувофиқи қоидаи муайян ба ҳиҷоҳо ҷудо кардан аст, ки бояд ҳиҷоҳои ҳар ду мисраъ аз рӯи кӯтоҳӣ ва дарозӣ рӯ ба рӯи ҳамдигар истанд.

Маънои луғавии калимаи ҳиҷо бошад, ҳарфҳои ягон матнро якта-якта аз ҳам ҷудо карда хондан аст. Чунон ки дар урф ҳиҷҷа карда хондан — ҳарфҳоро аз ҳам ҷудо карда якто-якто хондан меояд. Ҳиҷо ба маънои ҳозираи он ҳамчун истилоҳ дар забонамон ва арӯз бисёр ҳам қадимӣ нест.

Дар «Вазни шеъри форсӣ» (саҳ. 60) гуфта мешавад: «Калимаи ҳиҷо дар луғат ба маънои як-як ҳарфҳост ва истеъмоли он ба ин маънӣ нав аст...»

Дар ҳақиқат, ҳиҷо дар урф ба таври якто-якто аз ҳам ҷудо карда хондани ҳарфҳои калима аст.

Таърихи ҳиҷо дароз аст, мо ин ҷо мувофиқи мақсад ҳелҳои ҳиҷоро мухтасаран эзоҳ менамоем:

Ҳиҷо ки асоси вазни шеъри форсу тоҷик мебошад, аз ҷиҳати камият асосан ду қисм аст: яке ҳиҷои дароз ва дигаре ҳиҷои кӯтоҳ. Ҳамеша миқдори ҳиҷои дароз ду баробари ҳиҷои кӯтоҳ аст. Кӯтоҳӣ ва дарозии ҳиҷоҳо тобеи кашиши садонокҳо ва сохти ҳиҷоҳо буда (масалан ҳиҷоҳои баста, кушода) дар айни ҳол ба адади ҳамсадоҳо низ алоқадор аст.

## ҲИҶОИ БАСТА ВА КУШОДА

Ҳиҷоҳо аз рӯи сохт ва тартиби ҳарфҳои садонок ва ҳамсадоҳо ба ду қисм ҷудо мешаванд: ҳиҷои кушода ва ҳиҷои баста.

Ҳиҷои кушода ҳиҷоест, ки бо ягон садоноки дароз ва ё кӯтоҳ тамом мешавад. Ҳамчун: ту, бу, мо, бе, сӣ ва дигарҳо...

Ҳиҷои баста ҳиҷоест, ки охири он ба яке аз ҳамсадоҳо анҷом меёбад; ҳамчун: пас, рӯз, шаб, орд, сар, тан, боғ ва ғайра...

Ҳар як ҳиҷои кушодае ки хоҳ дар аввал, хоҳ дар миёна ва хоҳ дар охири калима қарор дорад, агар садонокаш кӯтоҳ бошад, кӯтоҳ шумурда мешавад. Ҳамчун: ки, ба, ҳама, рама.

Ҳар як ҳиҷои кушодае ки садонокаш дароз аст, ҳиҷои дароз ҳисоб меёбад.

Вале дар ҳиҷоҳои баста сарфи назар аз дарозии садонокҳо

дарозии ҳиҷоҳо ба касрати ҳамсадоҳо низ вобастааст. Ҳатто, баъзе ҳиҷоҳои баста мавҷуд аст, ки бо вуҷуди кӯтоҳии садонокҳояшон, агар дорои се ҳамсадои қатор бошанд, ҳиҷои дароз ба шумор мераванд. Ҳамчун: дард, зард, бист, шуст ва ғайра.

Қашиши ҳиҷоҳо, яъне ба ғайр аз дарозӣ ва кӯтоҳии ҳиҷоҳо, ба навъи ҳамсадоҳо вобаста нест, магар дар мавриди ҳарфи «Н», ки баъд аз садонокҳои дароз қарор гирифтааст. Ин хусусият дар қисми «Мавқеи ҳарфи «Н» дар арӯз» эзоҳ хоҳад ёфт.

## ҲИҶО ВА УСУЛ

Агар калимаро ба ҷузъҳо тақсим кунем, майдатарин ҷузъи он овози воҳидест, ки ба танҳоӣ ё дар сурати таркиб бо якчанд овози дигари калима пораҳо ҳосил мегардад. Ҳар кадоми ин овозҳои воҳид, ё ки мураккабро донишмандони пешина муқаттаъ меномиданд, мо ҳиҷо меномем. Пас воҳиди вазн ҳиҷост.

Арӯзиён барои санҷидани шеър поя — рукнҳои 8-гона (ё даҳгона) таъин кардаанд. Баъд онҳоро ба дигар пораҳое, ки аҷзо ва усул низ меноманд, таркиб мекунанд. Аҷзо ҷамъи ҷузъ ва усул ҷамъи асл аст, ки қолабҳои якуминдараҷагӣ буда аркон ё афоил аз он таркиб меёбад. Инчунин усулро аз ҳарфҳои сокин ва мутаҳаррик тартиб додаанд [1].

Усулро арӯзиёни пешина ба ҳамин тариқа тартиб ва тақсим намудаанд: «Мадори авзони арӯз бар ин се рукн (усул) ниҳодаанд: сабаб, ватад, фосила. Ва сабабро ду навъ ниҳодаанд: сабаби хафиф ва сақил. Сабаби хафиф — як мутаҳаррик ва як сокин, чунон ки: **нам.** Сабаби сақил — ду мутаҳаррики мутаволӣ, чунон ки: **ҳама.** Ватад низ ду навъ аст: мақрун ва мафруқ. Ватади мақрун — ду мутаҳаррик ва сокине дар охир, чунон ки: **агар.** Ва ватади мафруқ — ду мутаҳаррик бар ду тараф ва сокине дар мобайн, чунон ки **нола.** Ва фосила ду навъ аст: суғро ва кубро. Фосилаи суғро — се мутаҳаррик ва сокине, чунон ки **чи кунам.** Ва фосилаи кубро — чаҳор мутаҳаррик ва сокине, чунон ки **бидиҳамаш»** [2].

Ба ин усули шашгона баъзе арӯзиён се усул (ё ки ҷузъ) ҳамроҳ кардаанд, ки ба таври зер аст: сабаби мутавассит, ки аз як мутаҳаррик ва ду сокин сохта шудааст, монанди **ёр, кор**; ватади касрат, ки аз ду мутаҳаррик ва ду сокин сохта мешавад, ҳамчун: фароз, дароз. Инчунин фосилаи ӯзмо мебошад,

---

[1] Ҳарфи мутаҳаррик он аст, ки игон ҳарфи ҳамсадо ба воситаи аломати забар — а, ё зер-и ё пеш — у ба игон ҳамсадо ҳамроҳ мешавад. Ҳамчун بد (бад) چل (чил) پر (пур), ки дар ин сурат ҳарфҳои б, ч, р мутаҳаррик (ҷунбанда) ва ҳамсадоҳои х, л, р сокин (истода) шумурда мешаванд

[2] Ал-муъҷам, саҳ. 29.

ки аз панҷ мутаҳаррик ва як сокин иборат аст, ҳамчун: **нашиканамаш.**

Ва ҳол он ки ба ғайр аз сабаби хафиф, ки мисолаш **сар, бар** аст, ҳамаи ин усули боқимондаро боз ба ҷузъҳо ҷудо кардан мумкин аст. Чунон ки «рама»-ро, ки сабаби сақил аст, ба ду ҷузъи баробар, яъне «ра» ва «ма» тақсим кардан мумкин мебошад. Ватади мақрун «агар»-ро ба «а» ва «гар», инчунин ватади мафруқ «нола»-ро ба ҷузъҳои «но» ва «ла», ҳамин хел фосилаи суғро «чи кунам»-ро ба порчаҳои «чи», «ку» ва «нам» ва фосилаи кубро «бидиҳамаш»-ро ба порчаҳои «би», «ди», «ҳа» ва «маш» тақсим намудан мумкин аст.

Вале мо дар вақти санҷиш ва тақтеи шеър қолабҳои афоил ё арконро ба асоси камияти ҳиҷоҳо ва сохти онҳо истинод мекунем.

Чунки усули сабаб, ватад ва фосилаҳо усули схоластикии ғайриилмӣ буда, вале тақтеъ ба асоси ҳиҷо ва камияти онҳо мувофиқи сохти забон ва воҳиди вазни шеъри форсу тоҷикӣ мебошад.

## ҲИҶОҲОИ ШАШГОНА АЗ РӮИ ҚАМИЯТ ВА СОХТ

Аз рӯи қоидаи арӯзи навин ҳиҷоҳо ба асоси камият ва сохт ба шаш қисм ҷудо мешавад:

1. Ҳиҷои кӯтохе, ки аз як садоноки кӯтоҳ ва як ҳамсадо иборат аст, ҳамчун **ба** (ба мактаб), **би** (бихон), **ғу** (ғубор) ё ки танҳо аз як садоноки кӯтоҳ иборат аст, ҳамчун **а** (ана), **и** (ибо), **у** (усул).

Пурсишҷонишинҳои якҳиҷой **кӣ, чӣ** ба имлои ҳозира бо **ӣ**-и дароз навишта шавад ҳам, дар алифбои арабӣ ба шакли که ва چه **(кӣ, чӣ)** навишта шуда, дар вақти тақтеъ аксаран кӯтоҳ шумурда мешавад.

2. Ҳиҷоҳои дарози оддӣ, ки аз як садоноки дароз ва як ҳамсадо сохта мешавад: **бо** (бобо), **бӣ** (бибӣ), **бӯ** (хушбӯ), ҷӯ, рӯ, по, то.

Ё ки танҳо аз як садоноки дароз иборат аст, ҳамчун **о** (оре), **ӣ** (инак), ӯ (ӯҳу), о (омад).

3. Ҳиҷоҳои дарози оддӣ, ки аз як садоноки кӯтоҳ ва ду ҳамсадо иборат аст, ҳамчун: бар, дил, сир, буз.

4. Ҳиҷоҳои дарози пурра, ки аз як садоноки кӯтоҳ ва се ҳамсадо сохта шуда, дорои қимати як ҳиҷои дарози оддӣ ва як ҳиҷои кӯтоҳ аст, ҳамчун даст, бист, дард, дурд, сард.

5. Ҳиҷоҳои дарози пурра, ки аз як садоноки дароз ва ду ҳамсадо сохта шуда, дорои қимати як ҳиҷои дароз ва як ҳиҷои кӯтоҳ мебошанд, ҳамчун: моҳ, роҳ, тир, тӯр, шир, мур (маъмур), дур (муқобили наздик), зӯр... Вале «ёр» барин калимаҳо мустаснοанд ки аз «ё» ва «р» сохта шудаанд.

Қалимаи нидоии **эй** аз рӯи принципи имлои ҳозира якуним хиҷо ҳисоб ёбад ҳам, бинобар он ки дар алифбои арабӣ ба шакли (Э — ای) навишта мешавад, дар вақти тақтеъ як хиҷои дарози оддӣ ҳисоб меёбад.

6. Ҳиҷоҳои дарози пурра, ки аз як садоноки дароз ва се ҳамсадо сохта шуда дорои қимати як ҳиҷои дарози оддӣ ва ду хиҷои кӯтоҳ аст, ҳамчун: дӯст, гӯшт, кӣст, чӣст, корд (орд барин калимаҳо мустасност, ки аз **«о»** ва **«рд»** сохта шудаанд) [1].

Мо ин ҳиҷои охирин (рақами шаш)-ро васеътар эзоҳ менамоем:

**ки** (гуфтам, ки...) хиҷои кӯтоҳи мусовӣ ба аломати нимкамонак «V» мебошад.

«кӣ», ё «ку» аз хиҷои дарози оддӣ иборат буда, мусовӣ ба аломати хатча: «—» аст.

Ҳиҷои «кӯр» ё «кор» дорои қимати як хиҷои дарози оддӣ ва як хиҷои кӯтоҳ буда, мусовӣ ба як хатча ва ним камонак «— V» мегардад: ко(ру), кӯ (ру).

Агар ба ҳиҷои дарози пурра боз як ҳамсадое, масалан «д» илова намоем, дорои қимати як ҳиҷои дарози оддӣ ва ду хиҷои кӯтоҳи қатор мегардад ва мусовӣ ба як хатча ва ду нимкамонак «— ◡ ◡» мешавад. Агар калимаи кордро ба тарҳ (схема) нишон диҳем, чунин мешавад: (ко(р)д = — ◡ ◡

Аз ҳамин қабил аст калимаҳои сохт, кист, дӯст, порс... ва дигарҳо.

Ба ҷуз ҳиҷои пурраи рақами шашум боз як навъ ҳиҷои пурраи ихтисорӣ вуҷуд дорад, ки бештар аз рӯи талаби вазн дар қофия ҳосил мегардад. Ин ҳодиса вақте рӯй медиҳад, ки охири ҳиҷои 1-умини ду ҳиҷои ҳампаҳлу бо овози «Н» тамом шавад. Чунон ки дар байти зерин калимаҳои **нишон аст** ва **осмон аст** аз рӯи хоҳиши вазн ба шакли нишонст, осмонст дохил шудааст ва тақтеаш ҳукми ҳиҷои рақами шаш дорад:

Моҳи дуҳафта, ки мудаввари нишонст,
Акси вай аз оинаи осмонст.

*(Хусрав).*

Вазнаш: муфтаилун, муфтаилун, фоилот

(— VV — / — VV — / — V ~)

---

[1] Абдурауфи Фитрат дар «Арӯз ҳақида» ном асараш хиҷои рақами 6-умро дар қатори хиҷоҳои рақами 4, 5 шумурда дорои қимати якуним хиҷо қарор медиҳад ва фаромӯш мекунад, ки ҳамсадои охирин аксар аз тақтеъ соқит аст. Чунон ки Муҳаммад Ғиёсиддин мегӯяд: «Ва агар баъд аз мадда ду ҳарфи сокин воқеъ шавад, ҳамчун гӯшт, чӣст ва сохт ва монанди инҳо ва дар миёни мисраъ бошанд, агар он ду сокин дар баробари як мутаҳаррик воқеъ шаванд, сокини аввал мутаҳаррик шавад ва сокини дувум соқит ва ғайраҳу...» Эзоҳоти ин мабҳас ба таври пурра дар баҳсҳои оянда дода хоҳад шуд.

| Навъхои хичоҳо | Ҳиҷоҳои кӯтоҳ | Ҳиҷоҳои дарози оддӣ | | Якуним ҳиҷоиҳо | | | | Ҳиҷоҳои пурра (баланд) | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Рақам | 1 | 2 | 3 | 4 | | 5 | | 6 | | |
| Сохти ҳиҷоҳо | Як садоноки кӯтоҳ ва як ҳамсадо ё танҳо як садоноки кӯтоҳ | Ду ҳамсадо ва як **садоноки** кӯтоҳ ё як садоноки кӯтоҳ ва як ҳамсадо | Як ҳамсадо ё танҳо як садоноки дароз | Ду ҳамсадо ва як садоноки дароз | | Се ҳамсадо ва як садоноки кӯтоҳ | | Се ҳамсадо ва як садоноки дароз | | |
| Мисолҳо | Ба (мактаб),<br>Ғу (бор)<br>а (нор)<br>у (фар)<br>и (рода) | сар,<br>буд,<br>киш,<br><br>ьр (ар) | бо (бо)<br>бе (чо)<br>ди (на)<br>чӯ (й)<br>о (фок)<br>э (ха)<br>й (нак) | ти<br>бӯ<br>зу<br>ше<br>ко | р<br>р<br>д<br>р<br>р | сар<br>бур<br>киш<br>нар | д<br>д<br>т<br>м | кй<br>чи<br>дӯ<br>ко<br>о | с<br>с<br>с<br>р<br>р | т<br>т<br>т<br>д<br>д |
| Қимат | у | — | — | — | у | — | у | — | у | у |

## ҚИМАТИ ҲИҶОҲОИ ДАРОЗИ ПУРРА

(Ё баъзе ҳолатҳои истисноӣ)

Ҳиҷоҳои рақами чаҳор, ки аз се ҳамсадо ва як садоноки кӯтоҳ сохта шудааст, агар дар мобайни мисраъ воқеъ шавад, ҳамсадои охирии як ҳиҷои кӯтоҳро ташкил медиҳад, ҳамчун:

Ман ба меҳрат даст бурдам,

ки бар вазни фоилотун фоилотун буда, ҳарфи охирини калиман даст дар ин вазн ба ҷои **и** (айни максур)-и фоилотун — [illegible] омадааст. Агар дар охири мисраъ воқеъ шавад, бар вазни фаъл омада ба ҳолати сукун, яъне чун як ҳиҷои дарози пурра мемонад:

Эй наргиси пурхумори ту маст,

ки бар вазни мафӯлу мафоилун мафойл аст.

Ҳиҷоҳои рақами шаш, ки дар калимаҳои Гаршосб, Лӯҳросб дида мешавад, агар дар байни мисраъ воқеъ шуда, дар муқо-

били як ҳиҷои дарози оддии рукн (рукни рақами 4) ояд, ҳарфи охирӣ аз тақтеъ соқит аст.

Чу Гаршосбро дод Луҳросб тахт.

ки дар вазни фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл V — —/ V — —/ V — —/V ~ омада, ҳарфи ҳамсадои охирин (б) аз тақтеъ содиқ аст.

Аз ҳамин қабил аст калимаи **дӯст** ва ҳиҷои охирини калимаи **некӯст** дар ин байт:

Некӯст рухат, ҷафо на некӯст, макун,
В-он лоиқи душман аст, бо дӯст макун.

Ё ки ин гуна ҳиҷоҳо дар охири мисраъ вокеъ шуда монад, ҳамсадои охир соқит аст ва ба тақтеъ дохил намешавад. Чунон ки дар ин мисол дида мешавад:

Кор(д) бардошта, кори у бигзор(д)

ки бар вазни фоилотун мафоилун фаълон омадааст.

Дар ин байтҳои Ҳофиз (ки бар вазни мафӯлу фоилоту мафойлу фоилун аст) аз охири калимаҳои **дӯст, нест, куҷост** ҳарфи охирин аз тақтеъ берун аст:

Боғи биҳишту сояи тубию касри ҳур,
Бо хоки кӯи дус(т) баробар намекунам.
Зоҳид ба таъна гуфт: бирав, тарки хуш кун,
Мӯҳтоҷи ҷанг нес(т), бародар, намекунам,
Ҳофиз зи тоби фикрати бехосили бисӯх(т).,
Соқӣ куҷос(т), то занад обе бар оташам.

Хулоса, ҳар як ҳарф, ки дар охири ҳиҷои дароз ва пурра, хоҳ дар байни шеър, хоҳ дар охири шеър ояд ва хоҳ дар талаффуз нағунҷад, аз тақтеъ соқит шумурда мешавад. Вале гоҳо чунин вокеъ мешавад, ки мувофиқи талаби вазн ҳарду ҳамсадои охири ин гуна ҳиҷоҳо дар байни шеър ба тақтеъ дохил мешаванд. Масалан, дар мисоли зерин ду ҳамсадои охири калимаи **бохт** муқобили ду ҳиҷои кӯтоҳи рукн омада, ҳар кадом дар талаффуз ба худ ҳаракае — садоноки кӯтоҳе пайдо карда ду ҳиҷои кӯтоҳи ҳампаҳлуро ташкил кардаанд:

Бохт дил бо ту меҳр,

ки бар вазни муфтаилун фоилон аст ва ҳамсадоҳои х, т-и бохт ба муқобили **та ва и** (айни максур)-и рукни муфтаилун омадааст. Яъне калимаи бохт дар тақтеъ бо рукни муфтаилун шакли **бохитиро** мегирад. Дар сурати васл, яъне ҳамсадои охирини ҳиҷоҳои пурра ба садоноки сари калима рост меояд, ки он гоҳ ба тақтеъ дохил мешавад:

Дӯс(т), машмор он ки дар неъмат занад
Лофи ёрию бародархондагӣ

Дӯст(т) он бошад, ки гирад дасти дӯст
Дар парешонхолию дармондагӣ.

*(Саъдӣ).*

Аксар дар охири мисраъҳо ҳамсадои охири ҳиҷоҳои пурра аз вазн зиёд меафтад. Ғайр аз Насируддини Тӯсӣ ҳамаи арӯзиёни пешина ва шоирони фасеҳбаёни ғазалсарой ҳамсадои охирро, ки аз вазн зиёд афтодааст, раво мешуморанд.

Пас барои ифодаи зиёдатии ҳарфҳои ҳамсадо дар охири мисраъҳо дар қавоиди навини арӯз як аломати мадд (~) мемонанд [1].

Гаронмоягонро бар — он сои ки хост,
Бифармуд рафтан сӯи дасти рост.

*(Низомӣ).*

Гуфтам ба хоби хеш бубинам хаёли дуст,
Инак алас-сабоҳ назар ба ҷамоли дуст.

*(Саъдӣ).*

Равшан аз партави рӯят назаре нест, ки нест,
Миннати хоки дарат бар басаре нест, ки нест,

*(Ҳофиз).*

Вазни байти Низомӣ:

фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл
V — — /V — — /V — — /V ~

Вазни матлаи Саъдӣ:

мафъӯлу фоилоту мафоийлу фоилон
— — V/ — V — V/V — — V/ — V ~

Вазни матлаи Ҳофиз:

фоилотун фаилотун фаилотун фаилон
— V — —/VV — — /VV — — /VV ~

Охири ҳиҷои рақами 6-ум танҳо бо яке аз ҳафҳои с, т, д, п тамом мешавад; ҳамчун **гузорд, кошт** (дар феъл), **Гаршосб, орд порс** (дар исмҳо);

Ироқу Порс гирифтӣ ба шеъри хуш, Ҳофиз,
Биё, ки навбати Бағдоду вақти Табрез аст.

Тақтеаш: V — V — /VV — — /V — V — / — —

## ЗАҲФ

Чунон ки дар боби зиҳофот зикр ёфт, дар натиҷаи тағйироте, ки ба воситаи қоидаи махсус ба амал меояд, вазни нав ҳосил мешавад, ки зиҳофаш меноманд, вале тағйироте, ки дар

[1] Мо барои ифодаи хиҷоҳои охири рукнҳои максур, мусаббағ, музол, мутаввал, мавқуф ва рукнҳои маҷдӯъ, азалл ва маслух низ ҳамин аломати мадд ( ~ )-ро қабул намудем.

натиҷаи бехабарӣ аз қоидаҳои арӯз дар байте як ё ду ҳарф (ҳиҷо) зиёд ва ё кам воқеъ шуда, шеър аз вазн берун меравад, асосан заҳф номида мешавад.

Шоирон, мунаққидон ва шеършиносон ҳолати фасоҳатшикани заҳфро сакта номидаанд.

Вале заҳф дар луғат ба маънои аз асл дур афтодани тир буда, дар истилоҳи арӯз якчанд тағйиротест, ки дар усули аркон, яъне дигаргунӣ дар ҷузъҳои рукнҳо мебошад. Бинобар ин мисраъ ё байтҳое, ки дар он заҳф рӯй додааст, мунзаҳиф ё шикаста (мункасир) ном мегирад.

Якчанд мисоли заҳфро, ки дар натиҷаи аз арӯз бехабар будан ва надоштани малакаи баланд, беэътиноӣ ва бедиққатӣ дар шеър рӯй додааст, нишон медиҳем.

Дар шеъри зерини Нақибхони Туғрал заҳф дида мешавад:

Котиби некураками хушбаёз,
Мӯътамади ҳазрати шаҳ, Булфаёз,
Дар қаламу нома уторидҷоҳ,
Мунши девони вазоратпаноҳ,
Гарчи қаровулбегияс(т) мансабаш,
Нест ҷудо аз бари шаҳ як шабаш(?!)

Вазнаш: муфтаилун муфтаилун фоилун

— VV — / — VV — / — V —

Дар мисраи саввум ҳиҷои охирини калимаи «уторид» (عطارد)-ро аз ҳолати табиӣ зиёд кашидан лозим меояд, ки норавост, зеро ҳиҷои охирини ин калима аз ҳиҷоҳои кӯтоҳ аст. Инчунин дар мисраи 5-ум ҳарфи **т** ки дар охири калимаи **қаровулбегияст** меояд, барзиёд афтода, боиси заҳф шудааст.

Дар ин шеъри Пайрав дар калимаи **пурқувват** ҳарфи «т» аз вазн зиёд аст. Инчунин дар мисраи чорум як ҳиҷои кӯтоҳ намерасад:

Мускули сахт, бозуи пурзӯр,
Дасти пурқувват(т), панҷаи маҳкам.
Гунаҳо сурх, чашмҳо пурнур,
Пешрав, пешбин, (...) пешқадам.

Вазнаш: фоилотун мафоилун фаълун

— V — — /V — V — / — —

Дар байтҳои зерини Пайрав низ заҳф дида мешавад:

«Завраки иш(қ) шикаста шуд» Афсӯс!...
Сафарашро тамом нокарда.

---

Киштии меҳна(т), киштии заҳмат,
Киштии зидди шоҳу давлату дин.

Вазнаш: фоилотун мафоилун, фаилун ё фаълун ё

фаълон — V — — /V — V — /VV —

Дар байти аввал ҳарфи «қ» аз охири калимаи ишқ зиёд буда, ба калимаи оянда васл намешавад.

Дар мисраи аввали байти дуввум аз охири калимаи «меҳнат» ҳарфи «т» барзиёд аст.

Чунон ки зикр ёфт, аз рӯи қоидаи арӯз дар шеър хоҳ ҳарфе ва хоҳ ҳиҷое зиёд ё кам воқеъ шуда бошад, заҳф меномаид. Вале мо барои имтиёзи ин ду ҳодиса якумиро сакта ва дуюмиро имола ё ба иборан соддаву фаҳмотар **кашиш** меномем.

## ИМОЛА Ё ҚАШИШ

Имола ё кашиш ду ҳолат дорад: агар ҳиҷо бо нарасидани ҳарфе, ба кашиши зӯр ба зӯракӣ дучор гардад, имолаи мақдӯҳ (шикаста) ё кашиши нораво номида шуда, агар ин кашиш дар ҳолати мӯътадил воқеъ шаваду боиси аз вазн баромадани шеър ва танофури сомиа нашавад, кашиши раво номида мешавад. Ҳамаи ҳиҷоҳои дароз ва пурраи рақами 4, 5, 6 ба **кашиши** раво дохил мешавад.

Ер мерафту оҳ мекардам,
В-аз паи ӯ нигоҳ мекардам.

Вазнаш: фоилотун мафоилун фаълун

— V — — /V — V — / — —

Қалимаҳои **ёр, оҳ** ва ҳиҷои дуюми калимаи **нигоҳ** дар вақти хондан дорои кашиши раво буда, дар ҳангоми тақтеъ ба воситаи ҳаракати замма (пеш) ҳиҷои кӯтоҳи «у» ҳосил мегардад ва адади ҳиҷоҳо аз рӯи камият ба ҳам рӯ ба рӯ ва баробар меояд. Арӯзиёни пешина ин хел ҳиҷои кӯтоҳро, ки дар охири чунин ҳиҷоҳо пайдо мешаванд, маҷҳулулҳарака меномиданд.

Ба ҷуз ҳиҷоҳои дарози пурра, ҳиҷоҳое дида мешавад, ки аз рӯи вазн садоноки кӯтоҳро каме кашида боишбоъ хондан лозим меояд. Чунон ки дар ин байт мебинем:

Подзаҳр аз шарри заҳр афзун шавад,
Чун зи андозаи худ берун шавад.

*(Аз «Синдбоднома»).*

Хавоншро чу исмат дар миён буд,
На э-инаш суду на э-онаш зиён буд.

*(Ҳозиқ).*

Дар осори классикон, хусусан дар аксар байту мисраъҳои маснавии Румӣ чунин кашиш дида мешавад. Дар ин бора дар қисми бадал шудани овозҳо тафсил дода хоҳад шуд. Мо баъд аз ин ба ҷои таъбири имолаи мақдӯҳ таъбири кашиши нораворо пеш мебарем.

**Кашиши нораво**

Калимаи **тироз**-ро мувофиқи талаби вазн дар мисраи 2-и байти зерин ба шакли тирроз ва ё ҳиҷои 1-умро кашида хондан лозим меояд, ки дар натиҷа калима ба худ шакли ҳунукеро мегирад:

Бешаи он аст боғи булбулон
Деҳаи он аст тирози ҷаҳон.

*(Мӯъмин Қаноат).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилон

— V — — / — V — — / — V ~

Дар ин байти Суҳайлӣ Ҷавҳаризода, ки аз шеъри «Сулҳ» аст, дар мисраи дуввум як ҳиҷо намерасад:

Дӣ нишаста лаби фантан зани сунбулмӯе,
Дар бағал кудаки хандонлабу хушрӯе,

Вазнаш: фоилотун фаилотун фаилотун фаълун — V — — /VV — — /VV — — / — — буда, агар ба ҷои **хушрӯе зебороӯе** мегуфтем, вазни шеър дуруст мешуд.

Ш. Мастон дар шеъри «Қиссаи гунҷишки баландпарвоз» калимаҳои **дум** ва **хонишро** бо кашиши нораво истифода кардааст:

Нӯлу дум(м) у почаку болаш аҷиб,
Дона-дона дар қанат холаш аҷиб,
Ки чисон бозе ки орад хонааш.
Бо ҳамон хони(ш)-ши гунҷишконааш.
Савти хуш эҷод мекардаст, он.
Бозҳоро шод мекардаст он...

Чунон ки, дар ин байти Румӣ мебинем:

Пайк агарчи дар замин чобуктар аст,
Чун ба дарё рафт, бигсаста раг аст.

Дар рукни сеюми мисраи дуюм ҳичои кӯтоҳ ба вазифаи ҳичои дароз омадааст, вале ин ҳолат дар маснавии Румӣ ҳамчун хоссаи факки изофат (тарки изофат) ҳисоб мешавад. Вале ин ҳолатро соҳибзавқони мутааххирин ва ҳозиразамон қабул надоранд.

## САКТА

(Завоид)

Акнун доир ба сакта ё ки завоид чанд мисолро дида бароем:

Дар шеъри зерини Ф. Ансорӣ дар калимаи нахустин «Лайлиро» сакта вуҷуд дорад:

«Лайлиро ба чашми Маҷнун дид бояд» гуфтаанд,
Ин шиори ошиқон будаст аз даври куҳан.
Лек дар айёми неки корҳои нав ба нав
Духтарони Вахшро бинед бо чашмони ман.

Вазни шеър фоилотун фоилотун фоилун аст.

Рукни аввал бо рукни мафъулун иваз шудааст, ки ғайри қонуни арӯз буда, й-и дароз зиёд афтодааст.

Дар мисоли зерин ҳарду ҳиҷои калимаи «нерӯ» аз ҳиҷои дароз иборат буда, ҳиҷои дуюмини он аз вазн берун аст. Аз ин рӯ бояд ба ҷои «нерӯ» калимаи қувва оварда мешуд:

Дар сириштам ду нерӯи носоз,
Байни ҳам харбу зарбҳо доранд.

*(Лоиқ).*

Вазни ин шеър хафифи мусаддаси солими махбуни асламн мусаббағ буда, фоилотун мафоилун фаълон мебошад. Вале дар мисраи якумин ба ҷои рукни дуюм — мафоилун-махбун рукни мафоилун-солим омадааст, яъне ба ҷои ҳиҷои кӯтоҳ ҳиҷои дароз омадааст.

Дар ин байти Ҳайдаршоҳ аз охири калимаи «сап-сафед» ҳарфи «д» аз вазн зиёд аст:

Ҳама ҷо барф боридаст, хоб аст,
Ҳама ҷо сап-сафе(д) ҳамчун саҳоб аст.

Вазнаш: мафоилун, мафоилун, мафоил V — — — /V — — — /V — ~ ё фаӯлун.

Дар ин порча, ки аз шеъри Ш. Мастон ба номи «Ҳадиси акка» интихоб аст, дар охири феъли **мегашт** ҳарфи «т» аз вазн берун воқеъ шудааст:

Ногаҳон як рӯз дар домони кӯҳ,
Дид акка гаштани кабки дарӣ.

Кабк мегаш(т) тез он сон гӯиё
Бол накшода замини мепарид...

Дар порчаи зер низ аз калимаи **мискинак** й-и дароз ба и-и кӯтоҳ бадал шудааст:

Дар раҳи таклид аммо мискинак,
Гашти худро ногаҳон аз ёд бурд.
Ҳам нашуд уро муяссар гашти кабк,
Чун пари каҳ максадашро бод бурд.

Инчунин дар байти зерини Ш. Мастон ки аз шеъри «Гунҷишки баландпарвоз»-и ӯст, ҳарфи «д» аз калимаи **балан(д) парвоз** зиёд буда, шеърро ба сакта дучор кардааст:

Бахти гунчишк ин тарики боз шуд,
Чун укоби бас балан(д) парвоз шуд.

Вазни ин ду порча фоилотун фоилотун фоилун аст.

Дар байтҳои зерин низ ҳамин ходиса рӯй дода, боиси сакта шудааст:

Ба ин ово(з) суруди фатҳ хонда,
Ба зидди хасми инсон медавидем.

*(Тарҷумаи Қутбӣ Киром).*

Дар ин байти Лоиқ низ садоноки дарози «й» аз вазн зиёд аст:

Ба кунчи сандалӣ биншаста шабҳо, модари пирам,
Ту шояд чоман домод(и) медузӣ ба сад ниёт.

Дар мисоли зерин барои саҷъи байт Ҷомӣ ба ҷои «овоз» калимаи «ово»-ро овардааст, ки шакли кӯтоҳи овоз аст:

Ҳар гаҳ он зоғ мекашад ово,
Ояд овои у бад-ин маъво,
То маро ҷои будан ин маъвост,
Гӯши ман бар садои он овост.

**Сактаи малеҳу қабеҳ**

(Мазҳуфи мураввач ва ғайри мураввач)

Аз тақтеъ зиёд афтодани ҳамсадои охири ҳиҷои рақами 4, 5, 6 вобаста ба рукнҳои вазни матлуб буда, дар баъзе маврид раво шумурда мешавад.

Чунон ки дар вазни муктазаби мактӯъ (фоилоту мафъӯлун — V — V/ — — — ду бор дар байте) ҳарфе аз охири рукни дуюмӣ гоҳе зиёд меафтад, ки сактаи малеҳ (мазҳуфи мураввач) номида мешавад:

Майпарастэчодам, нашъаи азал дорам,
Ҳамчу донаи ангу(р) шиша дар бағал дорам.

Ин ҷо харфи **р** дар калимаи **ангур**, яъне як ҳиҷои кӯтоҳ аз тақтеъ зиёд афтодааст.

Дар мисраи нахустин ва сонии ин матлаи Сайидо, ки бо хамин вазн гуфта шудааст, як харф — аз тақтеъ зиёд афтодааст:

Ин чи рангу рухсорас(т)? — Гулшани ҷамол аст, ин
Ин чи қадду рафтор ас(т)? — Ғояти камол аст ин.

Вале инро ба гурӯхи нуксоноти вазн — завоид ё сактаи қабеҳ дохил кардан нашояд, чунки арӯзиён инро ба қисми сактаи малеҳ дохил кардаанд... Вале Муҳаммад Ғиёсиддин дар мисоли зерин:

Агарчи сад со(л) зи беҳудиҳо
Ба хоки роҳат фитода бошам.

ки бар вазни мутакориби аслам буда, 2 бор фаулу фаълун дар мисраест, харфи «л»-ро аз охири калимаи «сол» зиёд мешуморад «ва ин қисм зиёдат мамнӯъ бошад» гӯён мазҳуфи ғайри мураввач меномад, яъне ба сактаи қабеҳ дохил мекунад.

Бинобар ин барои тақтеъ мутлақо аз вазни матлуби қонунӣ хабардор шудан зарур аст. Чунон ки дар мисолҳои болой дида шуд, дар баъзе вазнҳои алоҳида ба таври мустасно зиёд афтодани харфе дар охири рукни мобайнӣ ё охирии мумкин аст.

Ғайр аз ин баъзе вазнҳое мушоҳида мешавад, ки ба ду хел рукн мувофиқ меоянд. Масалан вазни мутақориби мусаммани аслам, ки яке аз вазнҳои мутақориб — фаълун фаӯлун фаълун фаӯлун мебошад, дар айни замон ба вазни мустафъилотун мустафъилотун, ки яке аз вазнҳои баҳри раҷаз мебошад, низ мувофиқ меояд.

Ин гуна ҳолатҳо бисёр дида мешавад. Пас донистани вазни ҳақиқӣ, ки аз тарафи арӯзиён муайян ва муқаррар шудааст, зарур ва ҳатмист. Вагарна тақтеъ ғайри қонунӣ ва рӯякӣ ҳисоб меёбад.

Аз ин рӯ ба ҷуз донистани вазн ва рукнҳои қонунии онҳо, донистани зиҳофоту захф ва фарқи ин ду ходиса аз ҳамдигар ва махсусан донистани ҳолатҳои истисноӣ дар қонунҳои арӯз лозим аст.

## ВАСЛ

Агар ҳамсадои охири калима дар мобайни мисраъ зиёд афтода, шеърро аз вазни матлуб берун барад, дар он сурат ягона чора ин аст, ки шоир бояд баъд аз ҳамсадои зоид калимае оварад, ки бо харфи садонок оғоз ёбад. Зеро ҳамсадои зоид ба садоноки калимаи оянда васл (ё ки идғом) шуда сакта аз байн меравад.

Эй, фурӯғи ҳусни моҳ аз руи рахшони шумо,
Обруи хуби аз чоҳи занаҳдони шумо

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: фоилотун, фоилотун фоилотун фоилун
— V — — / — V — — / — V — — / — V —

Чанд мисоли дигар:

Баркандагӣ аз нифоқ хезад,
Фирӯзӣ аз иттифоқ хезад.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоилун фаӯлун
— — V/V — V — /V — —

Ихвон ки зи роҳ оинд, оранд раҳоварде,
Ин қисса раҳовард аст аз бахри дили ихвон.

*(Ҳоқонӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафойлун, мафъӯлу мафойлун
— — V/V — — —/ — — V/V — — —

Аз ғамзаи ту соҳирӣ омузаму он гоҳ,
Мӯе шавану дар хами гесӯи ту бошам.

*(Ҳилолӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафойлу мафойлу фаӯлун
— — V/V — — V/V — — V/V — —

Ҳатто ҳарфи охирини ҳиҷои рақами шашум, ки аксар аз тақтеъ соқит аст, агар ба садоноки сари калимаи оянда васл шавад, як ҳиҷо ташкил ёфта ба тақтеъ дохил мешавад:

Дӯст он беҳ ки айби ёрашро
Ҳамчу оина рӯ ба рӯ гуяд,
На ки чун шона бо ҳазор забон
Аз қафо рафта мӯ ба мӯ гӯяд.

*(Саъдӣ).*

Вазнаш: фоилотун мафоилун фаълун ё фаилун
— V — — /V — V — / — —

Даҳрӯза меҳри гардун афсонаест афсун
Некӣ ба ҷои ёрон фурсат шумор, ёро!

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: мафъӯлу фоилотун мафъӯлу фоилотун
— — V/ — V — —/ — — V/ — V — —

Чист ин сақфи баланди содаи бисёрнақш
З-ин муаммо ҳеч доно дар ҷаҳон огоҳ нест.

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилотун фоилон
— V — — / — V — — / — V — — / — V ~

Қист он шохсавори хушу хуррам, ки ду кави
Бастан банди қабову алами дӯшаш буд.

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: фоилотун фаилотун фаилотун фаилун (фаълун).
— V — — /VV — — /VV — — /VV — (— —)

Дар алифбои нав бинобар набудани аломати махсус барои ҳарфи айн ( ع ) дар аввали калима, баъзе аз шоирони имрӯзӣ ин ҳарфро ба назари эътибор намегиранд. Вале ба фикри мо, айн дар ин мавқеъ дар алифбо аломати махсус надошта бошад ҳам, аз рӯи принципи таърихӣ, фасоҳату мавзуннияти шеър ва хусусан дар лаҳҷа ва шеваҳои ҷанубӣ ҳарфҳои айн ва ҳ-и хуттӣ нағз ва равшан талаффуз мешавад, ки дар ин ҳолатҳо айнро чун садонок ҳисоб набояд кард.

Чунон ки дар ин шеъри шикаставазни Муҳйӣ ҳарфи васлро айни сари калимаи «оқибат» (عاقبت) ро накардааст, ва ҳарфи охирини калимаи аввал знёд воқеъ шудааст:

Бе пару болему бе ранҷу тааб,
Бар сари гардун бароем оқибат.

Ба туфайли сакта дар пайкари мусаффои шеър доғе пайдо мешавад.

Ё ки баъзе аз ҷавонон барғалат ба усули ҳиҷой пайрав шуда, ҳиҷои мисраъҳоро аласавия мешуморанд. Дар натиҷа ҳиҷоҳои дарозу пурраро бо ҳиҷоҳои кӯтоҳ баробар ҳисоб мекунанд, ки шеър ғайри мавзун ва тамоман аз доираи шартҳои арӯз берун меравад. Масалан, ҳиҷоҳои ҳар ду мисраи байти зеринн Ҳофизро аз ғайри дар назар гирифтани камияти ҳиҷоҳо баробар шуморем, мисраи дуюмӣ аз мисраи якумӣ ду ҳиҷо кам мебароянд. Яъне мисраи якумӣ аз 15 ва мисраи дуюмӣ аз 13 ҳиҷо иборат аст:

Марҳабо, тоири фаррухрухи фархундапаём,
Хайра мақдам, чӣ хабар, роҳ куҷо, ёр кадом?

Вале бинобар он ки мисраи дуюмӣ низ дорои ҳиҷоҳои пурра (якунимҳиҷой) — «роҳ» ва «ёр» мебошад, аз 15 ҳиҷо иборат шуда мемонад, ки вазнаш: фоилотун, фаилотун, фаилотун, фаилон мебошад. Бинобар ин тарозуи арӯз, ки онро тарозуи ҳассоси тиллобаркаши шеър номиданамон мумкин аст, камияти ба қадри як сари мӯро ба назар мегирад. Аз ин рӯ бояд ҳиҷоҳои ду мисраъ аз рӯи ҳаҷму камият ва тартиб рӯ ба рӯи ҳам истанд. Ин ҳолат бошад, дар натиҷаи тақтеъ, ба асоси ҳиҷои рукнҳои вазни матлуб ва бо ба эътибор гирифтани ҳолатҳои истисноию бадалшавии садонокҳо ҳосил мешавад, вагарна аз тақтеи ғайри қонунӣ натиҷаи дилхоҳ ба даст нахоҳад омад.

## БАНДАКИ ИЗОФӢ ДАР АРӮЗ

Аз рӯи принцип бояд касраи изофӣ, яъне бандаки изофӣ ҳамчун ҳиҷои кӯтоҳ ба кор равад. Вале гоҳо, агар, ба муқобили ҳиҷои дарози мисраи муқобил афтад, ки он дар айни ҳол мувофиқи вазн бошад, ба ишбоъ, яъне пурра талаффуз шуда, дароз ҳисоб меёбад.

Бинобар ин дар вақти тақтеи мисраи аввал аз рӯи эҳтиёт ба зери бандаки изофӣ аломати нимқавси хатчадор (◡̲) монда мешавад. Вакте ки тақтеи ҳар ду мисраъ тамом шуд, аз рӯи вазни матлуб рукнҳо андоза карда мешавад ва баъд аз маълум шудани он ки бандаки изофӣ ба вазифаи ҳиҷои кӯтоҳ омадааст ё дароз, аломати матлуб бо баробар омадани рукнҳои вазни қонунӣ монда мешавад. Чунон ки дар мисраи дуюми байти зерини Низомӣ бандаки изофӣ дар рукни якум дароз ва дар рукни дуюм кӯтоҳ омадааст:

Ман он мурғам, ки бо гулҳо паридам,
Ҳавои гарми тобистон надидам.

Мафоилун мафоилун фаӯлун.
V — — —/V — — —/V — —

## ФАКҚИ ИЗОФАТ

(ё тарки изофат)

Баъзан дар шеър бандаки изофӣ (и) фурӯгузор мешавад, ки инро дар арӯз факки изофат меноманд. Чунон ки дар ин байтҳо дида мешавад:

Ҳамон Гев гуфт: ин шикори ман аст,
Ҳамон сӯхта(и) кӯҳ кори ман аст.

*(Фирдавсӣ).*

Бӯй расво кард макрандешро,
Пил донад бӯйи бачча(и) хешро

*(Румӣ).*

Бар он роҳу расм офаринхон шуданд,
Ҷаҳонҷӯйро банда(и) фармон шуданд.

*(Низомӣ).*

Дар забони халқ якчанд таркиб ҳаст, ки аслан бандаки изофӣ дошта бошад ҳам, аз пур гуфтан рафта-рафта тарк ва ба як маъно хос шудааст. Ҳамчун додар(и) арӯс, падар(и) арӯс, модар(и) арӯс; модар(и) шӯй, падар(и) шӯй ва монанди инҳо.

Инчунин чи дар забони классикӣ, чи дар забони адабии

ҳозира ва чӣ дар забони халқӣ таркибҳои изофие вомехӯранд, ки бо тарки бандаки изофӣ талаффуз ва навишта мешаванд, ҷузъи якум миқдор ва ҳаҷми ҷузъи дуюмиро ифода мекунад. Ин ҳолат як навъ хусусияти нумератив, шакли рехтаи устуворро гирифтааст. Масалан:

Як даста гули димоғпарвар
Аз сад хирман(и) гиёҳ бехтар

*(Низомӣ).*

Яке қатра(и) борон зи абре чакид,
Хиҷил шуд, чу паҳнои дарё бидид.

*(Саъдӣ).*

## САДОНОКҲОИ А, У, И ДАР ОХИРИ КАЛИМА

Садонокҳои а, у, и монанди бандаки изофӣ ба танҳоӣ ва ё бо ҳамсадое дар охири калима асосан ҳамчун ҳиҷои кӯтоҳ ба кор меравад, вале агар вазн талаб намояд, чун ҳиҷои дароз низ истифода шуданаш мумкин аст.

Чунон ки дар мисраи аввали байти 1-уми зерини Низомӣ **а** дар охири калимаи **сабза** ва **у** дар охири калимаи **ширу** ва дар мисраи сонӣ бандаки изофӣ дароз ҳисоб ёфтааст, дар байти дуюмӣ садоноки **а** дар охири калимаи **хазина** дароз шумурда шудааст:

Чу сабза лаб ба ширу барф шустам.
Чу гул бо сабзаҳои нағз рустам.

Вазнаш: мафоилун мафоилун фаӯлун

V — — —/V — — — /V — —

Фаровонхазина фаровонғам аст,
Ғам андуҳ онро, ки дунё кам аст.

Вазнаш: фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл.

Дар ин байтҳои Шамси Табрезӣ садонокҳои а, у, и ҳам дароз ва ҳам кӯтоҳ ҳисоб ёфтааст.

Чу наздик аст ҷони ту ба ҷонам.
Ки ҳар чизе, ки андешӣ, бидонам,
Чу оби соф бошад ёр бо ёр,
Ки бинмояд дар ӯ акси баёнам.

Вазнаш: мафоилун мафоилун, фаӯлун.

V — — — /V — — — /V — —

Чунон ки дар боло дида шуд, агар ҳиҷоҳои кӯтоҳ рӯ ба рӯи ҳиҷои дарози охири рукн (калима) воқеъ шавад, дароз ҳисоб меёбад. Инчунин ҳиҷои кӯтоҳ дар охири мисраъ ба таври умумӣ ҳамчун қоидаи куллӣ дорои қимати ҳиҷои дарози оддӣ мегардад:

Сахаргохон, ки махмури шабона
Гирифтам бода бо чангу чагона.

*(Хофиз).*

Вазнаш: мафоӣлун мафоӣлун фаӯлун.

V — — — /V — — — /V — —

Хар тир ки бар чони ту аз дур расида
Дил омада наздику бар ӯ дӯхта дида

*(Камол).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоӣлу мафоӣлу фаӯлун.

— — V/V — — V/V — — V/V — —

## МАВҚЕИ ҲАРФИ «Н»

Фаромӯш набояд кард, ки дар арӯз ҳарфи «Н» дар мобайни мисраъ дар хиҷоҳои дароз баъд аз садонокҳои **о, й, ӯ** (вови маъруф) воқеъ шавад, ба тақтеъ дохил намешавад. Зеро дар савтиёт (фонетика) садонокҳои дарози **о, й ӯ** (вови маъруф) садонокҳои пеши димоғӣ буда, дар вақти ҳосил шудани онҳо забонча (пардаи ком) дар мобайни девори гулӯ ва бехи забон овезон мемонад. Ҳамин ки нафас аз садопардаҳо гузаштанӣ шуд, дар натиҷаи ларзиш ба ҳавои ларзон, яъне овоз табдил меёбад, ки дар они воҳид аз ду роҳ — даҳон ва димоғ берун меояд. Аммо дар талаффузи ҳиҷоҳое, ки баъд аз садонокҳои дароз ҳамсадои «Н» доранд, забонча зуд фурӯ меафтад ва аз паи ларзиши садопардаҳо, ки боиси вуқӯи овозҳои садоноки пешӣ **о, й ӯ** мебошад, аз ковокии димоғ хориҷ мегардад.

Ба иборати дигар, дар талаффузи калимаҳои монанди «ҷон» ё «хун», ҳангоме ки садонокҳои **о ё й** адо мешавад, овоз танҳо аз даҳон берун меояд ва ҳангоми талаффузи «Н» роҳи ковокии даҳон ба воситаи такя кардани нӯги забон ба милки дандонҳои боло баста мешавад ва нафас танҳо аз ковокии бинӣ берун меояд.

Пас кашиши садонокҳои дароз дар ин мавриднисбат ба кашише, ки дар мавридҳои дигар воқеъ мешавад, камтар мебошад. Бинобар он ин гуна ҳиҷоҳо дорои қимати маҳдуде буда, баробари қимати як ҳиҷои дарози оддӣ «—» мебошад. Аз ин рӯ байни кашиши калимаҳои **хоку хон, хубу хун** ва **чиду чин** фарқ ҳаст: калимаҳои якумини ин калимаҳои ҷуфт (хоку хубу чид) дар сурате ки дорои қимати як ҳиҷои дарози оддӣ ва як ҳиҷои кӯтоҳ «и» мебошанд (—V), калимаҳои дуюмӣ — **хон, хун** ва **чин** танҳо дорои як ҳиҷои дарози оддӣ «—» мебошанду бас. Инак, дар арӯз қимати ҳарфи «Н» дар ҳамин мавриди муайян маҳдуд мегардад.

Дар ин байт байни калимаҳои **хун, хуб** ва **нисён** дар тақтеъ фарқ дида мешавад:

Еди айёми чавонӣ чигарам хун мекард,
Хуб шуд, пир шудам, пирию нисён омад.

*(Ишқӣ).*

Вазнаш: фоилотун, фаилотун, фаилотун фаълон ё фаълун.

— V — — /VV — — /VV — — / — ~ (— —)

Аз ин сабаб, арӯзиёни қадима ҳамсадои «н»-ро аз тақтеъ хориҷ мешуморанд ва калимаҳои **хон, хун, чинро** бе ҳарфи «н» ба таври **хо, ху, чӣ** тақтеъ мекунанд:

Ҷо(н) бе ҷамоли ҷоно(н) майли ҷиҳо(н) надорад,
Ҳар кас ки и(н) надорад, ҳаққо ки он надорад.

Вазнаш: мафъӯлу фоилотун мафъӯлу фоилотун мебошад.

— — V/ — V — — / — — V/ — V — —

Истисноҳо дар ин мавқеъ ба тарзи зайл аст:

1. Агар дар ҳолати болоӣ ба ҳарфи «Н» бандаки изофӣ ва ё ягон бандакҷонишини дигар ҳамроҳ шавад, як ҳиҷо ташкил мееёбад ва аз ҳолати мазкур озод мегардад. Чунончи дар ин байти Ҳофиз мебинем:

Муддате шуд, к-оташи савдои ӯ дар ҷони мост,
В-ин таманно бин, ки доим дар дили вайрони мост.

2. Ё худ ҳарфи «Н» баъд аз садоноки дарозе ояду ба калимаи дигар васл шавад, низ якҷоя бо он ҳиҷо ҳиҷои дарози оддие ташкил мекунад. Чунон ки дар ин байтҳои Ҳофиз мебинем:

Ҳами зулфи ту доми куфру дин аст,
Зи користони ӯ як шамма ин аст.

Вазнаш: мафоийлун мафоийлун мафоийл.

V — — — /V — — — /V — ~

Хаме, ки абрӯи шӯхи ту дар камон андохт,
Ба қасди ҷони мани зори нотавон андохт.

Вазнаш: мафоилун фаилотун мафоилун фаълон.

V — V — /VV — — /V — V — / — ~

3. Ҳарфи «Н» дар охири мисраъ баъд аз садоноки дароз ба ҳоли худ боқӣ мемонад. Чунончи, дар ин байтҳо мебинем:

Шароби лаъл кашу рӯи маҳҷабинон бин,
Хилофи мазҳаби онон ҷамоли инон бин!

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: мафоилун фаилотун мафоилун фаълун.

V — V — /VV — — /V — V — / — —

Манам чун ғунча дар хуноб з-он гулбарги тар пинҳон
Дилам садпораву ҳар пора дар хуни ҷигар пинҳон.

*(Ҳилолӣ).*

Вазнаш: 4 карат мафоӣлун дар ҳар мисраъ бошад ҳам, охираш мусаббағ меояд.

Агар баъд аз ҳарфи «Н»-и пас аз садонокҳои дароз омадагӣ ягон ҳарфи ҳамсадое ҳамчун «д», «г» ояд (чунон ки дар калимаи **бонг, хонд**) ҳарфи «Н» дар ҳоли аввалаи маҳдудӣ боқӣ мондан мегирад ва ба тақтеъ на ҳарфи «Н», балки ҳарфи «д» дохил мешавад:

Дар ҳалқаи гулу мул хуш хо(н)д дӯш булбул...[1]

*(Ҳофиз).*

Дар байти зерини Ҳозиқ бар хилофи қоида ҳиҷои охирини калимаи **азоимхон** зиёд кашида мешавад ва бо як ҳиҷои кӯтоҳи намерасидагӣ пур мешавад:

Яке аз худ азоимхон[2] дам зад
Диҳад то ҳирзеву[3] ҳам «исми аъзам».

Ин ҳолат дар «Шоҳнома» ва дигар осори пешинагон бисёр дида шавад ҳам, ҳанӯз аз тамоман кор нахӯрдани арӯз пеш омадааст.

## БАДАЛ ШУДАНИ САДОНОКҲО

Ҳарчанд зоҳиран бадал шудани садонокҳо бо арӯз он қадар алоқаманд набошад ҳам, равшан кардани ин масъала дар вақти гуфтани шеър ва тақтеъ ёрии калон мерасонад. Дар забони адабӣ калимаҳое ёфт мешаванд, ки аз як ҳиҷо иборат буда, дар шеър дар вақти талаби вазн гоҳе дароз ва гоҳе кӯтоҳ талаффуз меёбанд ва ё калимаҳое ёфт мешаванд, ки аз ду ҳиҷо ё зиёда аз он иборат буда, гоҳе дароз ва гоҳе кӯтоҳ хонда мешаванд.

Мо ин бадалшавии овозҳои садонокро ба қисмҳо ҷудо карда бо мисолҳо равшан мекунем:

1. Бадал шудани «ӣ»-и дароз ва «и»-и кӯтоҳ ба ҳамдигар.

Аз рӯи талаби вазн ҳиҷои якуми калимаи «дигар» гоҳ кӯтоҳ ва гоҳ дароз талаффуз меёбад. Чунончи дар мисолҳои зерин ин ҳолатро мушоҳида мекунем:

Кучот мақсаду то чанд хоҳӣ, он чо бош,
Куҷо расем дигар бору кай ба якдигар?

*(Анварӣ).*

---

[1] **Вазнаш:** — мафъӯлу фоилотун. (— — V / — V — —) ду бор дар ҳар мисраъ.
[2] **Азоимхон** — дуохон.
[3] **Ҳирз** — тӯмор.

Вазнаш: мафоилун фаилотун мафоилун фаилун ё фаълон.

V — V — /VV — — /V — V — /VV — (— ~)

Падарам дигар асту ман дигарам,
Ӯ агар санг буд ман гуҳарам.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: фаилотун мафоилун фаилун.

Дил дигар ғам дорад аз ту, ҷон дигар
Сина дигар, хотири пазмон дигар,
Он чи ишқ аст, он маро борон зи чашм,
Ишқ дигар бошаду борон дигар.

*(Камол).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилун.

Гоҳе садоноки охири калима мувофиқи талаби вазн дар шеър дароз талаффуз ва тақтеъ мешавад. Чунончи дар ин байти Румӣ пайвандаки «ки» дар аввали мисраи дуюм ба ҷои ҳиҷои дарози оддӣ омадааст:

Гӯядат ин гӯрхона, эй чарӣ,
Ки дили мурда бад-он ҷо оварӣ.

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилун.

— V — — / — V — — / — V —

Садоноки кӯтоҳи **и** баъзан аз рӯи талаби вазн ба **й**-и дароз (ё-и маъруф) бадал мешавад. Чунончи дар байти зерин сарҳарфи феъли **истодан** ба **и**-и дароз табдил ёфта, дорои қимати якуним ҳиҷо, яъне як ҳиҷои дарози оддӣ ва як ҳиҷои кӯтоҳ шудааст:

Шарт аст ҷарида истодан,
З-ӯ ҷон талабидам, аз ту додан.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоилун фаӯлун.

— — V/V — V — / — —

Ёд дорам дами ҷонбахше ман
Истодӣ бари чашмам ту зариф.

*(Тарҷумаи Лоҳутӣ аз Пушкин).*

2. «Ӯ»-и дароз ва «у»-и кӯтоҳ дар калимаи **ду**.

Дар ин байтҳо калимаи «ду» дар тақтеъ баъзан дароз ва баъзан кӯтоҳ омадааст.

Рӯзе ду ба ду нишаста буданд,
Шодию нашот менамуданд.

*(Низомӣ).*

Ҳар ду гирёнему ҳар ду зарду ҳар ду дар гудоз,
Ҳар ду сӯзонему ҳар ду фарду ҳар ду мумтаҳан.

*(Манучеҳрӣ).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилотун фоилон ё фоилун).

— V — — / — V — — / — V — — / — V ~

Дар ин байт калимаи ду дар охир ҳамчун қоида ба ҷои ҳиҷои дароз омадааст:

Ватан вайрона аз ёр аст, ё агёр, ё ҳарду,
Мусибат аз мусулмонхост, ё куффор, ё ҳарду!

*(Лоҳутӣ)*

Дар калимаи **ту**. Дар мисолҳои зерин калимаи **ту** дар байти аввал дароз ва дар байти дуюм кӯтоҳ омадааст:

Ту омадай, ки андар ин дом,
Меҳи дигарам заний бар андом.

*(Низомӣ)*

Вазнаш: маъӯлу мафоилун мафойл.

— — V/V — V — /V — ~

Ман чуз сари дому дад надорам,
Не пои ту, пои худ надорам.

*(Низомӣ)*

Дар калимаи **будан.** Ҳиҷои якуми феъли **будан** гоҳ кӯтоҳ ва гоҳ дароз меояд:

Будаст харе, ки дум набудаш,
Рӯзе ғами бедумӣ фузудаш.

*(Саид Имодуддин)*

В-ар бахти чу ман салимрое,
Бойист агар будӣ вафое.

*(Низомӣ)*

Дар ин байти Қатрони Табрезӣ калимаи «буд» дорои қимати якуним ҳиҷо шудааст:

Қасе, ки раста шуд, аз мӯи гашта буд чу мӯй,
Қасе, ки часта буд, аз нола монда буд чу нол.

Дар ин қитъаи Носири Хисрав ҳиҷои якуми калимаи **будан** кӯтоҳ ва калимаи **ту** дароз омадааст:

Ёд дорӣ, ки вақти зодани ту
Ҳама хандон *буданду* ту гирён.
Ончунон зӣ, ки вақти рафтани ту
Ҳама гирён шаванду ту хандон.

Дар ин байти Саноӣ шакли гузаштаи феъли **будан** мувофиқи вазн кӯтоҳ талаффуз шавад ҳам, дар тақтеъ ба қимати хиҷои дароз омадааст.

Дӯсте дӯс(т)-ро ба меҳмон шуд,
Дӯс(т) хозир набуд, пушаймон шуд.

Вазнаш: фоилотун мафоилун фаълун.

— ◡ — — / ◡ — ◡ — / — —

3. Садонокҳои «ӯ» ва «у».

Дар калимаи **бӯстон.** Калимаи «бӯстон» аслан аз калимаи бӯйистон кӯтоҳ шудааст. Вале гоҳе дар шеър ба шакли «бӯстон» навишта ва хонда мешавад, ки хиҷои нахустинаш дорои қимати хиҷои дарози оддӣ мегардад.

Чунончи дар ин мисолҳо мебинем:

Низомӣ ба боғ омад аз шаҳрбанд
Биёрой бӯстон ба чини паранд.

Вазнаш: фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл.

V — — /V — — /V — — /V ~

Бо сабо ҳамроҳ бифрист аз рухат гулдастае,
Бӯ ки бӯе бишнавем аз хоки бӯстони шумо.

*(Ҳофиз).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилотун фоилун.

— V — — / — V — — / — V — — / — ◡ —

Дар ин мисол **бӯстон** ба қимати ду хиҷои дарози оддӣ ва як хиҷои кӯтоҳ омадааст:

Ҳаво муътадил, бӯстон дилкаш аст,
Ҳавои дили дӯстон з-ӯ хуш аст.

*(Низомӣ).*

Дар ин байти Сӯзанӣ **бӯстони** якумӣ бо у-и кӯтоҳ ва бӯстони дуюмӣ бо ӯ-и пурра омадааст; яъне аввалӣ ба қимати хиҷои дарози оддӣ ва дуюмӣ ба қимати якуним хиҷо омадааст:

Шикаста деги сиёҳе ниҳанд дар бӯстон
Зи баҳри чашм, чу шуд бӯстон дилхоҳ.

Дар калимаи **кӯҳ.** Калимаи кӯҳ асосан бо у-и пурра омада, дорои қимати якуним хиҷо мебошад, вале гоҳо барои риояи вазн ба ӯ-и кӯтоҳ бадал шуда, дорои қимати як хиҷои дарози оддӣ мешавад. Агар пурра истеъмол ёбад, ба қимати якуним хиҷо меояд:

Бузурге дидам андар кӯҳсоре.
Қаноат карда аз дунё бо ғоре.

*(Саъдӣ).*

Вале дар мисоли зерин ба қимати як ҳиҷои дарозн оддӣ омадааст:

Баромад зи кӯҳ абри кофурбор,
Мизоҷи замин гашт кофурвор.

Дар калимаи **абрӯ.** Калимаҳои абру, паҳлӯ ва монанди инҳо дар вақти изофат гоҳо ба у-и кӯтоҳ бадал мешаванд. Дар ин байти Махфӣ калимаи абрӯ бо ӯ-и пурра омадааст:

Тоби печутоби хуршеди ҷаҳонтобам надошт,
Рафт зери зулфу ҷо дар гӯшаи абрӯ гирифт.

Вазнаш: муфтаилун фоилун муфтаилун фоилун.
Вале дар сурати изофат кӯтоҳ омадааст:

Абрӯи ӯ гар кунад гӯшакашӣ чун камон,
Рахна ба дил барзанад навакн мижгони ӯ.

*(Шоҳин).*

Вазнаш: муфтаилун фоилун муфтаилун фоилон.
Дар калимаи **паҳлӯ.** Калимаи паҳлӯ дар ғайри изофат бо ӯ навишта мешавад:

Ҳар ҷо ки ҳабибес(т), ба паҳлуш рақибест,
Дар боғи ҷаҳон як гули беxор набошад.

*(Ҳилолӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоӣлу мафоӣлу фаӯлун.

Рӯ ба рӯ беҳ аз паҳлӯ

Агар изофат шавад, гоҳе ба қимати ҳиҷои кӯтоҳ меояд:

Ба авҷи кибриё, к-аз паҳлуӣ аҷз аст роҳ он ҷо...

*(Бедил).*

Вазнаш: 4 карат мафоӣлун дар ҳар мисраъ.
Дар калимаи **андӯҳ.** Дар байни аввали мисоли зерин ҳиҷои дуюми калимаи **андӯҳ** бо садоноки **ӯ** омада, дорои қимати ҳиҷои дарози оддӣ шудааст, вале дар мисоли дуюмӣ бо садоноки кӯтоҳи **ӯ** омада, дорои қимати ҳиҷои кӯтоҳ шудааст:

Ба шоди гироид э-андӯҳу ранҷ
Ба хоҳандагон дод бисёр ганҷ.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл.

V — — /V — — /V — — /V ~

Басо рахна ки асли мӯҳкамихост.
Басо андӯҳ, ки дар вай хуррамихост.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафоийлун мафоийлун мафоийл.

— — — /V — — — /V — ~

Дар калимаи **фаромӯш.** Охирин ҳиҷои калимаи **фаромӯш** мувофиқи талаби вазн гоҳе бо ӯ-и пурра омада, дорои қимати як ҳиҷои дарози оддӣ ва як ҳиҷои кӯтоҳ ва гоҳ бо у-и кӯтоҳ омада, танҳо дорои як ҳиҷои дарози оддӣ мешавад.

Мисол барои ҳолати якум:

Ба талхӣ-дар андешаро нӯш деҳ.
Дарафтодаеро фаромӯш деҳ!

*(Низомӣ).*

Вазнаш: фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл.

V — — /V — — /V — — /V ~

Мисол барои ҳолати дуюм:

...Ки ҳар кас, ки инро фаромуш кунад.
Ҳаме ҷони бедор беҳуш кунад.

*(Фирдавсӣ).*

Вазнаш: фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл.

Баъзан садоноки «о» дар калимаи **фаромӯш** тарк мешавад:

Ки чандин ҳуфт хоҳӣ дар дили хок,
Ки фармушат кунад даврони бебок.

*(Низомӣ).*

Гоҳе калимаи **фаромӯш** бо тақозои вазн ба шакли **фаромушт** дохил шуда, ӯ ба **у** бадал мешавад ва дар охир ҳарфи «т» илова мегардад:

Забонаш кард посухро фаромушт,
Ниҳод аз оҷизӣ бар дида ангушт.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафоийлун мафоийлун фаӯлун.

Гар саге худ бувад мураққаъпӯш,
Сагдилиро куҷо кунад фармуш.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: фоилотун мафоилун фаълон.

4. Садонокҳои «а» ва «у» («ӯ»-и дароз ё вови маъруф).

Дар калимаи **афтодан.** Сарҳарфи ҳиҷои аввалини **феъли афтодан** гоҳ дар шеър ба «у»-и дароз бадал **мегардад ва ба** арзиши якуним ҳиҷо соҳиб мешавад:

Овози раҳил дидам инак,
Дар кӯчгаҳ уфтодам инак,

Маҷнун зи сари шикастаҳолӣ
Дар пои зан уфтод холе.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоилун фаӯлун.

— — V/V — V — /V — —

5. Садонокҳои «у» ва «ӯ» («у»-и дароз — вови маъруф). Дар калимаи **устод**. Баъзан у-и кӯтоҳ ҳамроҳи ҳамсадое аз рӯи талаби вазн ба у-и дароз бадал мешавад. Чунонки ин ҳодисаи савтиро дар шеъри зерин дар калимаи «устод» мебинем:

Офарин, эй устоди сеҳрбоф,
Ки намуди мӯъризонро дуру соф.

*(Румӣ).*

Вазнаш: фоилотун фоилотун фоилон.

6. Садонокҳои **«о»** ва **«а»**. Дар калимаҳои **оромид, ошомид, хомӯш** ва **ошкоро**.

Феълҳои оромид, ошомид ва сифатҳои хомӯш, ошкоро дар мисолҳои зерин мувофиқи тақозои вазн ба шакли кӯтоҳи орамид, ошамид, хамӯш, ошкора ба кор рафта, садоноки **о** ба садоноки **а** бадал шудааст:

Хушдил шуду орамид бо ӯ,
Ҳам хурду ҳам ошамид бо ӯ.

*(Низомӣ).*

Вазнаш: мафъӯлу мафоилун фаӯлун.

Зи бода хурдани пинҳон малул шуд Ҳофиз,
Ба бонги барбату най розаш ошкора кунам.

Дар бисоти нуктадонон худфурӯши айб нест,
Ё сухан оҳиста гӯй, эй марди бихрад, ё хамӯш!

*(Ҳофиз).*

Дар ин шаб куртаи ранги гули себ,
Ба рӯи субҳ гӯё орамида.
Тани софи Санавбарро диҳад зеб,
Ки он бошад чу шири навдамида.

*(А. Шукӯҳӣ).*

7. Садоноки **«о»** ва **«е»**. Баъзан барои риояи вазн ва талаби қофия ҳамчун қонда садоноки **о** ба садоноки **е** (ē-и маҷҳул) бадал мешавад. Ин ҳолати табаддули савтӣ низ имола ном дорад. Ин табаддулот дар калимаҳои арабӣ ва баъзан дар калимаи оддии халқии тоҷикӣ низ мушоҳида мешавад.

Иқбол, силоҳ, ҳиҷоб, ҳизоб, соқин, локин, эътимод, тироз, тимсол аз касрати истеъмол ба шакли иқбел, силеҳ, ҳиҷеб, лекин, тирез, эътимед дохил шудааст. Баъзеи ин калимаҳо ба ҳадде тоҷикӣ шудааст, ки кас арабӣ будани онҳоро пай наме-

барад. Чуночи секин, ҳисебу китеб, лекин, тирез. Аз калимаҳои тоҷикӣ озор, жола, тилло барин калимаҳо шакли жела, тиле ва озерро гирифтааст.

Ҳамин ҳолати майл додани садоноки **о** ба **е** низ имола номида мешавад:

Ба фармони ӯ заргари чирадаст
Тилеҳои зар бар сари нукра баст.

*(Низомӣ).*

Силеҳу салаб дод хоҳандаро,
Қави кард пушти паноҳандаро.

*(Низомӣ).*

Ман аз ғусса ранчуру аз хоб маст,
Ки ногаҳ тимосел бардошт даст.

*(Саъдӣ).*

## МУВОФИҚАТИ БАЪЗЕ САДОНОКҲО ДАР ҚОФИЯ

### 1. Садонокҳои «а», «у» ва «ӯ»

Баъзан дар калимаҳои қофияшаванда садоноки **а, у, ӯ** ба ҳам мувофиқат мекунанд. Чунон ки дар ин мисолҳо мебинем:

Он дид дар ину хасрате хӯрд,
В-ин дид дар уву хасрате кард.

Дар матбуоти ҳозираамон ба хотири қофия калимаи хӯрдро ба шакли хвард менависанд ва ё монанди ҳамин, агар калимаи хушро, ки ба калимаи каш қофия шуда омада бошад, ба шакли хваш менависанд, ки ин тарзи навишт мутлақо нодуруст аст. Чунки дар ин сурат дар калимаи **хваш** як ҳиҷои кӯтоҳ зиёд афтода, шеър аз вазни матлуб мегежад. Ба фикри мо, ин гуна калимаҳоро бояд **хаш** ва **хард** навишта дар қавс шакли **хуш** ва **хӯрд** нишон дода шавад, беҳтар будагист, вале агар ин гуна калимаҳо пеш аз радиф ояд, ба шакли аслӣ навиштану хондан беҳтар аст ва ба салосати сухан ва оҳанги шеър халал намеорад. Ҳамчун:

Вах ки бас хубу дилкаш омадай,
Марҳабо, марҳабо, хуш омадай.

Аммо ба таври истисно баъзе калимаҳо мисли **сухан** ва **кухан,** гоҳо ба калимаҳои ҳамравӣ ҳамқофия шуда, сухан ба шакли сухун навиштаву хонда мешавад, ки дар он сурат **а** ба **ӯ** бадал мегардад:

Суханро сар аст, эй хирадманду бун,
Маёвар сухан дар миёни сухун.

*(Саъдӣ).*

Умуман ин тариқа ба кор бурдани қофия дар осори саромадони сухан фаровон дида мешавад; вале ин гуна қофиябандиро завқи адабии имрўзӣ намеписандад.

## 2. Садонокҳои «ў», «у» ва «э», «е», «й» дар қофия

Вови маҷҳул — ў ва вови маъруф — у-и дароз, инчунин **ё**-и маҷҳул — **э, е** ва **ё**-и маъруф — **й**-и дароз гоҳе дар як байт дар қофия меоянд. Дар матбуоти ҳозираамон ҳар кадомро бо имлои худ ҷудо-ҷудо менависанд.
Масалан:

Сари чашма шояд гирифтан ба бел
Чу пур шуд, нашояд гузаштан ба пил.

*(Саъдӣ).*

Нури гетифурўзи чашмаи хур[1],
Зишт бошад ба чашми мушаки кўр.

*(Саъдӣ).*

Ҷавонон бигуфтанд: ин сур чист?
На мо мурдагонему ин гўр чист?

*(Савдо).*

Вазни байтҳои якуму сеюм фаўлун фаўлун, фаўлун фаўл.
Вазни байти дуюм: фоилотун мафоилун, фаилон.

Аз рўи қоидаи арўз бояд маҷҳул ба маъруф, яъне **ў**-и пурра ба **у**-и дароз, **э, е**-и пурра ба **й**-и дароз тобеъ шавад: бел-фил, кўр-хур, гўр-сур (якуми ин ҷуфтҳо пурра ва дуюмӣ дароз аст).

Барои риояи вазн ҳиҷои дарози сари калима ба ҳиҷои кўтоҳ бадал мешавад:

1) Агар сарҳарфи ҳиҷои якуми калима яке аз садонокҳои **а, у, и** бошад, барои риояи вазн ҳиҷои дароз ба ҳиҷои кўтоҳ бадал мешавад, ҳамчун: акнун — кунун, афгандан — фигандан, ишкам — шикам, истодан — ситодан, уштур — шутур...

2) Сарчаспакҳои **би, на, ма** дар аввали феъл барои риояи вазн ба ҳиҷои кўтоҳи сари феъл омехта, ду ҳиҷои кўтоҳ ба як ҳиҷои дарози оддӣ бадал мешавад, ҳамчун: бинамо — бинмо, нанавис — нанвис, манигар — мангар, бирабуд — бирбуд, бизидо — биздо, маситон — мастон...

Ин ҳодиса дар вақте ки сарҳарфи феъл аз ҳамсадоҳои **н, с, р, з, ш, ф** ва **г** иборат бошад, рўй медиҳад: рабудан, зидудан, гузордан, шикастан ва монанди инҳо...

3) Калимаҳое, ки охирашон аз як ҳиҷои дарози пурра иборат буда, дар охир ҳамсадои «ҳ» доранд, мувофиқи талаби вазн ба ҳиҷои кўтоҳ бадал мешавад: чоҳ — чаҳ, роҳ — раҳ, коҳ — каҳ, моҳ — маҳ, гоҳ — гаҳ.

---

[1] Хур — офтоб.

4) Қалимаҳои ҳичоии дароз мувофиқи талаботи вазн ба ҳичои дарози оддӣ бадал мешавад, ҳамчун: ҷӯй — ҷӯ, рӯй — рӯ, мӯй — мӯ, кӯй — кӯ, ҷой — ҷо, пой — по, афзой — афзо — физо, орой — оро, перой — перо...

Инак, донистани он лаҳзаҳое, ки барои ҳаваскорони ҷавон зарурӣ ва ногузир аст, ин ҷо ба таври мухтасар шарҳу эзоҳ намудем ва дигар (баъзе ҳолатҳои истисноӣ) дар боби баҳрҳо ва вазнҳои мутааллиқ баён хоҳад ёфт.

## БАҲРҲО

*(Баъзе эзоҳоти муқаддимавӣ)*

Дар ин қисм 14 баҳри арӯзи форсу тоҷик, вазнҳои мутааллиқи онҳо, адади ҳиҷояшон, инчунин тақтеъ аз рӯи рукнҳои қонунӣ нишон дода, ҳолатҳои истисноӣ низ эзоҳ меёбанд. Вазни рубоӣ, ки арӯзиёни пешина мансуб ба баҳри ҳазаҷ медонанд, дар охири баҳри ҳазаҷ бо эзоҳоти лозима ва мисолҳо шарҳ хоҳад ёфт.

Баҳрҳои махсуси арабӣ низ баъд аз бо рақами тартиб нишон додани ҳамаи баҳру вазнҳои мутааллиқи 14-гона зикр хоҳад ёфт. Вале рақамҳои тартиби баҳрҳою вазнҳо аз рӯи интихоби шахсии муаллиф буда, шартист.

Ном ва лақаби баҳрҳои аслӣ ва фаръӣ, ки мутааллиқ ба баҳри аслист, дар камонак гирифта хоҳад шуд. Аз ин рӯ ин тартиби мо асосан ба таври мустақил аст. Дар баъзе мабҳасҳо ба мақсади тасҳеҳ ва такмили асар китоби пурқимати «Ал-мӯъҷам», ки таълифи Шамси Қайси Розист, рисолаи «Мизон-ул-авзон», «Арӯзи ҳумоюн», ки мухтасари «Ал-мӯъҷам» аст, инчунин «Арӯзи Сайфӣ», «Ҷамъи мухтасар»-и Ваҳиди Табрезӣ, «Меъёр-ул-ашъор»-и Насириддини Тӯсӣ ва монанди ҳамин қисми арӯзи «Ҳафт қулзум»-и Қабул Муҳаммад ва «Меъроҷ-ул-арӯз»-и Муҳаммад Ғиёсиддин[1] ва махсусан «Вазни шеъри форсӣ» ном асари доктор Парвез Нотили Хонларӣ ҳамчун сарчашмаи асосӣ ҳамеша мадди назари эътибори муаллиф буду мешавад.

Чунон ки дар боло зикр ёфт, хонандаи мулаққиқ, агар хоҳад, ки рукнҳои солим, тариқи иштиқоқи аркони музоҳаф аз афоили аслӣ, умуман лаҳзаҳои пӯшидамондаи қавоиди арӯзро ба таври қадимиаш пурра ва бояду шояд фаҳмад ва аз худ кунад, ба «Ал-мӯъҷам», «Арӯзи Ҳумоюн» (мухтасари «Ал-мӯъҷам»), «Ҷамъи мухтасар», (Ваҳиди Табрезӣ), «Вазни шеъри форсӣ» (Хонларӣ) ва «Арӯзи тоҷикӣ» (Б. Сирус) муроҷиат намояд.

---

1 Муҳаммад Ғиёсиддин дар асари пурқимати худ «Ғиёс-ул-луғот» оид ба арӯз маълумоти муфассале дода дар поёни шарҳи арӯз ҳамин қисмати асарашро «Меъроҷ-ул-арӯз» номидааст.

Мо як қисм мисолҳоро аз китобҳои арӯз гирифта бошем ҳам, ин маҳз барои сармашқи кор буда, аз рӯи мизони онҳо мисолҳоро аз осори саромадони сухан ва махсусан аз шоирони асри XIX ва аввали асри XX, ки дар шаҳру ноҳияҳои тоҷикнишин нашъунамо ёфтаанд, интихоб кардем. Инчунин баъд аз овардани мисолҳо аз эҷодиёти шоирони пешина аз осори шоирони муосир С. Айнӣ, А. Лоҳутӣ, М. Турсунзода, Ҳабиб Юсуфӣ, А. Шукӯҳӣ, М. Аминзода, М. Фарҳат, М. Миршакар, Боқӣ Раҳимзода, М. Раҳимӣ, ҳатто аз як қисм ҷавоншоирон ва фолклор низ мисолҳо овардем, то хонандагони мо қаноат ҳосил намоянд, ки дар ҳақиқат арӯз ба таври мероси маданӣ сайри такомули худро бо мазмунҳои баланди даври мо ба нуқтаи аълои дақиқӣ ва назокат расонидааст.

Мисоли вазнҳое ки барои шоирони мутааххир ва муосир мустаъмал будааст, нисбатан бисёртар оварда шуд, то маълум шавад, ки он вазн дар миёни шоирони тоҷик ва халқи тоҷик то чӣ андоза мақбул ва ба завқ созгор афтодааст.

Мо ин ҷо на танҳо он вазнҳоро гирифтем, ки дар адабиёти классикӣ бисёртар маънус ва мустаъмал буд, балки баробари вазнҳои матбуъ, баъзе вазнҳои номатбӯъе низ оварда шуд, то ки ҷавонон огоҳ бошанд, ки чунин вазнҳои ғайри матбӯъ ва ё дур аз завқ низ мавҷуд аст.

Ҳам дар қисми муқаддимавии арӯз ва ҳам дар қисмати баҳрҳо ба қадри имкон дар роҳи якрангӣ ва устувории истилоҳот кӯшидем. Масалан, аз ҷумла истилоҳи рукн дар як асар афоилу тафоил, тафъил, дар асари дигаре усул, аҷзо, аркон ва ғайра номида шудааст. Вале мо ба илован рукн дар омади ҷумла шакли ҷамъаш — арконро ҳам ба кор бурдем. Истилоҳи усулро танҳо ба сабабу ватад ва фосила махсус гузошта, гоҳе ба маънои қоида, қонун истеъмол кардем; усули ҳиҷо, усули арӯз барин гуногунии истилоҳот сари хонандаро гаранг мекунад. Баъзан агар якчанд истилоҳ, ба як маъно омада бошад, яке аз ин истилоҳотро дар қавс нишон додем. Мо кӯшиш кардем, ки истилоҳоти маъмул ва фаҳмо бошад, аз ин рӯ шакли умумӣ ва собиташ гирифта шуд.

Мо ба мақсади осон аз худ кардани арӯз танҳо тарзи бо рукнҳои маъмул санҷидани баҳру вазнҳои дар байни шоирони пешина ва ҳозира машҳурбударо пеш гирифтем. Бинобар ин аз баҳри доира ва равиши печ дар печи аз рукни солим иштиқоқ кардани рукнҳои музоҳаф гузаштем, чунки мақсад аз доиракашии осон дарёфтани баҳр ва вазнҳои мутааллиқ бошад ҳам, мувофиқи зарбулмасали «Барои як нахуд ҳавзи оба хӯрд» барои як осонии сарбаста ба як олам саргардонӣ ва шаклпарастии хушку холӣ дучор омадан мумкин аст.

Бинобар ин, мо ин ҷо аз ғайри кашидани доира танҳо адади баҳрҳои махсуси арабро, ки эҷоди Халил ибни Аҳмад аст, нишон дода, пас аз он се доираро, ки эҷоди Насруддини Тӯсӣ мебошад, зикр мекунем.

Халил ибни Аҳмад вазнҳои аслиро дар панҷ доира қарор додааст:

Доираи аввал «мухталифа» ном дошта шомили се баҳр аст:

1. Тавил — фаӯлун мафойлун фаӯлун мафойлун.
2. Мадид — фоилотун, фоилун, фоилотун фоилун.
3. Басит — мустафъилун фоилун мустафъилун фоилун.

Доираи дуюм «мӯъталифа» номида мешавад ва ду баҳрро дар бар мегирад:

1. Вофир — мафоилатун мафоилатун мафоилатун.
2. Комил — мутафоилун мутафоилун мутафоилун.

Доираи саввум шомили се баҳр буда, «муҷталиба» номида мешавад.

1. Ҳазаҷ — мафоёлун 4 бор.
2. Рамал — фоилотун 4 бор.
3. Раҷаз — мустафъилун 4 бор.

Доираи чаҳорум, ки онро «муштабиҳа» номидаанд, шаш баҳрро дар бар мегирад:

1. Мунсареҳ — мустафъилун мафъулоту мустафъилун.
2. Хафиф — фоилотун мустафъилун фоилотун.
3. Музореъ — мафойлун фоилотун мафойлун.
4. Муқтазаб — мафъулоту мустафъилун мустафъилун.
5. Сареъ — мустафъилун мустафъилун мафъулоту.
6. Муҷтасс — мустафъилун фоилотун фоилотун.

Доираи панҷум доираи «муттафиқа» буда, танҳо як баҳрро дар бар мегирад:

1. Мутақориб — фаӯлун, фаӯлун, фаӯлун фаӯлун.

Олими забоншиноси араб Ҳасан ибни Ахфаш баҳри мутадорикро аз ҳамин доира баровардааст, ки аз чаҳор бор фоилун ташкил мешавад.

Аз рӯи мулоҳизаҳои Парвези Хонларӣ гӯё номи доираҳо аз Халил бинни Аҳмад нест ва баъдҳо дигарон эҷод кардаанд. Ғайр аз ин дар ҳамаи китобҳои арӯз номи доираҳо як хел нест. Насируддин мегӯяд: «Баъзе алқоби доираҳо ба шакли дигар кунанд». Хонларӣ дар хусуси фарқ ва ихтилофи арӯзиёни форсӣ дар тартиби доираҳо ва ғунҷонидани баҳрҳо, вазнҳо музокираҳои муфассал эрод мекунад. Тарз ва равиши онҳоро нақл ва иқтибос менамояд. (Вазни шеъри форсӣ, саҳ. 133 — 140). Мо аз он музокира ва муҳокимаҳои дуру дароз чашм пӯшида, танҳо ин ҷо се доираи хосе, ки Насируддини Тӯсӣ дар «Меъёр-ул-ашъор» доир ба вазнҳои форсӣ тартиб додааст, нақл мекунем:

Нахустин — доираи муҷталибаи зоидаи музоҳифа ном дошта, вазнҳои зеринро дар бар мегирад:

1. Ҳазаҷи макфуф (мафойлу 4 бор),
2. Раҷази матвӣ (муфтаилун 4 бор),
3. Рамали махбун (фаилотун 4 бор),

Дуввум — доираи муштабиҳаи музоҳафа ном дошта, вазнҳои зеринро шомил аст:

1. Сареи матвӣ (муфтаилун муфтаилун фоилоту),
2. Мунсареҳи матвӣ (муфтаилун фоилоту муфтаилун),
3. Муқтазаби матвӣ (фоилоту муфтаилун муфтаилун),
4. Қарибн макфуф (мафойлу мафойлу фоилоту),
5. Музореи макфуф (мафойлу фоилоту мафойлу).
6. Ҳафифи махбун (фаилотун мафоилун фаилотун),
7. Муҷтаси махбун (мафоилун фаилотун фаилотун).

Саввум — доираи муштабиҳаи зоида, ки вазнҳои мусаммани зеринро ба худ мегирад:

1. Мунсареҳи матвӣ (муфтаилун фоилоту 2 бор),
2. Музореи макфуф (мафойлу фоилоту 2 бор),
3. Муқтазаби матвӣ (фоилоту муфтаилун 2 бор),
4. Муҷтаси махбун (мафоилун фаилотун 2 бор).

Хулоса арӯзи форсию тоҷикӣ дар зарфи муддатҳои дуру дароз мувофиқи рӯҳи забони форсу тоҷик кор хӯрда номи арӯзи аҷам ё арӯзи форсиро ба худ гирифтааст. Дар ҳақиқат, дар натиҷаи кор кардани нозук ва дақиқ бисёр вазнҳои халқии мавзуну равон, шӯху рақсон ва сабуку оҳангдоре пайдо шудааст.

Ғайр аз ин, дар фолклор (фаҳлавиёт) бисёр вазнҳои матбӯъ ва дилнишине мавҷуд аст, ки ҳанӯз кашф, тадқиқ ва тасниф нашудаанд. Ин кор вобаста ба тадқиқ ва татаббӯи оянда фолклоршиносони ҷавон ва адабиётшиносони арӯзӣ хоҳад буд.

Бинобар ин ,мо нахостем, ки дар бисёр қисмҳо дигаргунии муҳимми шахсии худро пешниҳод кунем. Зеро мақсади мо арӯзи кӯҳнаи форсу тоҷикро ба қадри имкон ба асоси хати имрӯза ба ҷавоншоирон ва ҷавонмунаққидон баён кардан аст. Мумкин аст, дар оянда ҷавонони арӯзӣ мувофиқи сохт ва шароити забон қонуну қоидаҳои навин ва осонтаре эҷод кунанд.

Аз ҷумла дар калима ва қисмҳои нутқ ба асоси забони адабӣ ё ягон шева ва лаҳҷаи марказӣ ҷон зада таъин шавад, инчунин ба ҷои афоили арабӣ қолабҳои дигаре ки ба сохти забон боз ҳам мувофиқтар бошад, эҷод гардад, ба ҳамин восита аз муаммои сарбастаи рукнсозӣ бо амалиёти печ дар печ, вазнҳои аслию фаръӣ раҳоӣ ёфт.

## ВАЗНҲОИ АСЛӢ ВА РУКНҲОИ СОЛИМ

Вазнҳои аслии шеъри арабӣ бо ҳашт рукни зерин ҳосил мешавад: фоилун, мафоалатун, мафойлун, фаӯлун, мутафоилун, мустафъилун, фоилотун, мафъӯлоту.

Вале 11 вазни муштараки аслӣ бо ин шаш рукн ҳосил мешавад: фоилун, фаӯлун, мафойлун, фоилотун, мустафъилун, мафъӯлоту.

Ин вазнҳо ё ба такрори яке ва ё бо таркиби яке аз ин рукнҳо бо дигаре ҳосил мешавад.

Панҷ вазн — ҳазаҷ, раҷаз, рамал, мутақориб, мутадорик бо

такрори рукне ҳосил мешавад. Агар рукн ҳашт бор такрор ёбад, мусамман, шаш бор — мусаддас, чаҳор бор — мураббаъ ва агар ду бор такрор шавад, мусанно номида мешавад. Рукни ҳазаҷ мафоийлун, рукни рамал фоилотун, рукни раҷаз мустафъилун, рукни мутақориб фаӯлун, рукни мутадорик фоилун аст.

Шаш вазн ба воситаи таркиб ҳосил мешавад:

1) вазни сареи аслӣ бо таркиби мустафъилун, мустафъилун, мафъӯлоту 2 бор,

2) вазни мунсареҳи аслӣ бо таркиби мустафъилун, мафъӯлоту, мустафъилун 2 бор,

3) вазни хафифи аслӣ аз таркиби фоилотун, мустафъилун, фоилотун, 2 бор,

4) вазни музореи аслӣ бо таркиби мафоийлун, фоилотун, мафоийлун, фоилотун 2 бор,

5) вазни аслии муҷтасс аз таркиби мустафъилун, фоилотун мустафъилун фоилотун 2 бор ҳосил мешавад.

6) вазни муқтазаби аслӣ бо таркиби мафъӯлоту, мустафъилун, мустафъилун ҳосил мешавад.

Бинобар он ки шеъри форсу тоҷик дар вазнҳои аслии таркибӣ равону мавзун намеояд, дар ин шакл истеъмол намешавад.

Панҷ баҳри такрорӣ ва шаш баҳри таркибӣ — ҳамагӣ 11 баҳр аз баҳрҳои аслии муштарак ҳисоб меёбанд.

Се баҳри дигари таркибие, ки эҷодкардаи арӯзиёни аҷам аст, инҳоянд:

1. ҷадид (ғариб), ки вазни аслиаш аз таркиби фоилотун, фоилотун, мустафъилун 2 бор;

2. қариб, ки вазни аслиаш аз таркиби мафоийлун, мафоийлун фоилотун як бор;

3. мушокил, ки вазни аслиаш аз таркиби фоилотун, мафоийлун, мафоийлун 2 бор ҳосил мешаваду ба 11 баҳр илова шуда 14 баҳри форсу тоҷикро ташкил мекунад.

Панҷ баҳри дигари аслӣ ва солимрукни махсуси араб, ки шоирони классикии форсу тоҷик дар он вазнҳо низ табъозмой кардаанд, инҳоянд: комил, вофир, тавил, мадид, басит.

1) баҳри комил — аз такрори рукни мутафоилун 8 бор.

2) баҳри вофир — аз такрори мафоилатун 8 бор;

3) баҳри тавил — вазни аслиаш аз таркиби фаӯлун, мафоийлун 4 бор.

4) мадид вазни аслиаш аз таркиби фоилотун, фоилон 4 бор.

5) басит — вазни аслиаш аз таркиби мустафъилун, фоилун 4 бор ҳосил мешавад.

Агар ба таври дигар эзоҳ намоем, чунин аст: аз рӯи таснифи Шамси Қайси Розӣ аз ғайри мутадорик 10 ва аз рӯи нишондоди «Арӯзи ҳумоюн» аз ғайри муқтазаб ва мутадорик 9 баҳр матбӯи аҷамиён буда, умуман бо илован муқтазаб ва му-

тадорик 11 баҳри муштарак ҳосил мешавад. Дар сурати илован се баҳри махсуси форсу тоҷик ва 5 баҳри махсуси араб ҳамагӣ 19 бахр ҳосил мегардад.

## ВАЗНҲОИ ФАРЪӢ

Ғайр аз ин 19 баҳри аслӣ аз тарафи арӯзиён мутааллиқ ба ҳар як вазни аслӣ вазнҳои фаръии бисёре эҷод шудаанд. Эҷоди вазнҳои фаръӣ ба воситаи тағйири шакли солими рукнҳои матлуб ҳосил мешавад. Чунон ки дар қисмати баҳси доир ба арӯз ва зиҳоф зикр ёфт, ин тағйир музоҳаф номида мешавад. Мо дар қисми баҳрҳо ҳамаи вазнҳои аслӣ ва бисёртар вазнҳои фаръиро бо рукнҳои солим ва рукнҳои музоҳафи мустаъмал баён хоҳем кард.

Гузашта аз ин, бисьёр вазнҳое ҳастанд, ки аслан мансуби як вазн буда, танҳо бо табдили ягон садонок ба садоноки дигар дар рукни охирин номи дигаре пайдо мекунад. Ҳамчун фаилун фаилон, фаълун, фаълон ва монанди инҳо. Мо ин ҳолатро ҳамчун вариантҳои он вазн дар маҳалли худ қайд мекунем. Дар аксари асарҳои арӯзӣ ин гуна вариантҳо бо номи рукни охирин лақаби ҷудогона мегирад. Ин кор барабас сабаби кашол додани вазнҳои ҳамҷинса мешавад. Дар ин бора Муҳаммад Ғиёсиддин дар «Меъроҷ-ул-арӯз» ба рағми арӯзиёни дигар роҳи иҷозро пеш гирифтааст.

### 1. Баҳри ҳазаҷ

Ҳазаҷ дар луғат ба маънои тараннуми хушоянд буда, рукни аслиаш мафоилун аст, зиҳофоташ 12-тост:

1) мақбуз — мафоилун,
2) макфуф — мафоилу,
3) максур — мафоил буда, танҳо дар арӯз ва зарб меояд,
4) аштар — фоилун,
5) ахрам (муханнақ) — мафъулун,
6) мусаббағ — мафоилон,
7) маҳзуф — фаӯлун,
8) аҳтам — фаӯл,
9) ахраб — мафъӯлу,
10) маҷбуб — фаал,
11) азалл (музол) — фоъ,
12) абтар — фаъ.

**I-умин вазни 16-ҳиҷоии баҳри ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани солим) 8 бор мафоилун V — — — дар байте:

Агар он турки шерозӣ ба даст орад дили моро
Ба холи ҳиндуяш бахшам Самарқанду Бухороро

*(Ҳофиз).*

Бувад афзун гудози тан зи пахлуи хунар моро,
Зи шири магзи бодом об мегардад шакар моро.

*(Шавкат).*

Нигори шӯхи ман гохе ки бо ханчар кунад бозй,
Сари шӯридагон дар арсаи пайкар кунад бозй.

*(Ҳайрат).*

Чигаррешам, кабобам, дилфигорам, ахгари ишкам,
Ғарибам, мустамандам, бекасам, хокистари ишкам.

*(Комили Ҳисорӣ).*

Чу тифлам то ба дӯши модари гетй нишондандам.
Ба чои шир сад хунобаи ҳасрат чашондандам.

*(Сипандӣ).*

Дило хомӯш шав, в-арна кабобат мекунам охир,
Ба охе дар танӯри сина обат мекунам охир.

*(Лоҳутӣ).*

Кушо оғӯшат, эй шахри азизам, пахтакор омад,
Саодатманд фарзанди далерат зарбдор омад.

*(Боқӣ Раҳимзода).*

Ватан, аз рӯи гулхоят рухи дилдор мебинам,
Дурахшонтар туро аз меҳри пуранвор мебинам.

*(Ансорӣ).*

Гохе ба чои мафойлун дар рукни охир мусаббағ — мафойлон V — — ~ меояд:

Манам чун ғунча дар хуноба з-он гулбарги тар пинхон,
Дилам садпораву хар пора дар хуни чигар пинхон.

*(Ҳилолӣ).*

**2-юмин вазни 14-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани ахрабу макфуфу мақсур) — мафъулу мафойлу мафойлу мафойл

— — V/V — — V/V — — V/V — ~

Рӯят ба чунин дида тамошо натавон кард,
Васли ту бад-ин сина таманно натавон кард.

*(Камол).*

Аз шахди лабат чошнии бӯса баланд аст.
Гӯё даханат листаи халвои ба қанд аст.

*(Фитрати Зардӯз).*

Ранге шикан аз чехра ба савдояшу зар гир.
Ашке бифишон дар ғамаш аз чашму гухар гир.

*(Зуфархон Ҷавҳарӣ).*

Хезед, рафиқон, май гулранг биёред,
Танбӯру наю доираву чанг биёред.

*(С. Айнӣ).*

Мо лашкари бошавкати хушбахти чахонем,
Урдуи зафарпешаи даврони чавонем.

*(М. Турсунзода).*

Мо мардуми ин кишвари дар авчу барорем,
Як зарра хам аз душмани худ тарс надорем.

*(А. Шукӯҳӣ).*

Гоҳе ба ҷои мақсур маҳзуф V — — меояд, яъне охири мисраъ ба ҳиҷои дарози оддӣ тамом мешавад:

Е раб, ғами бераҳмии ҷонон ба кӣ гӯям,
Ҷон аз ғами ӯ сухт, ғами ҷон ба ки гӯям?

*(Ҳилолӣ).*

Дар мамлакати ҳусни ту ишқам ҷачалидо,
Пои хирадам дар раҳи шавкат качалидо.

*(Кароматй Дилкаш)*

Ҳар кас ба ҷаҳон соҳиби корест ба ҷуз ман,
Дасти хама дар гардани ёрест ба ҷуз ман.

*(Лоҳутӣ).*

**3-юмин вазни 14-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани як рукни ахрабу як рукни солим) ду бор мафъӯлу мафоӣлун мафъӯлу мафоӣлун.

— — V/V — — —/— — V/V — — —:

Эй подшаҳи хубон, дод аз ғами танҳоӣ.
Дил бе ту ба ҷон омад, вақт аст, ки боз ой.

*(Ҳофиз).*

Гоҳе рукни охирин мусаббағ — мафоӣлон V — — ~ меояд:

Ҳон, эй дили ибратбин аз дида назар кун, ҳон,
Айвони Мадоинро оинаи ибрат дон.

*(Хоқонӣ).*

То чанд кунӣ гиря бар маснади Нушервон,
Дар касри Кремль, эй дил, асрори ниҳон бархон.

*(Лоҳутӣ).*

**4-умин вазни 16-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани мақбуз) — мафоилун V — V 8 бор:

Бунафша руста аз замин ба тарфи ҷӯйборҳо,
Ва ё гусаста хури ин зи зулфи хеш торҳо.

*(Қоонӣ).*

Насими шух мевазад зи дашту кухсорҳо,
Хушо, ки мужда медиҳад зи фасли киштукорҳо.

*(Х. Юсуфӣ).*

Ҳамин замон зи хоки ман, зи хоки поки ин Ватан,
Парида духтари ватан бигашт ахтари баланд.

*(М. Қаноат).*

**5-умин вазни 15-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани макфуфу мақсур) — мафоийлу мафоийлу мафоийлу мафоийл V — — V/V — — V/V — — V/V — ~

Туро лаъли шакаррезу маро чашми гуҳарбор,
Туро ханда бувад хую маро гиря бувад кор.

*(Ҷомӣ).*

**6-юмин вазни 14-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаммани як рукн солиму як рукн аштар) — фоилун мафоийлун фоилун мафоийлун. — V —/V — — —/— V — /V — — — ду бор:

Дидану зи худ рафтан тарзи ошноиҳо,
Пеши он санам будан олами ҷудоиҳо.

*(Носир Алӣ).*

Дар мисоли зерин рукни охирин мусаббағ омадааст.

Эй бародари ҷонӣ, кардӣ маро хандон,
Лек дурият карда музтариб маро чандон.

*(Пайрав).*

**7-умин вазни 12-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаддаси солим) шаш бор мафоийлун V — — — дар байте:

Нигорино, чаро бо ман намесозӣ,
Ба ҳусни худ чаро чандин match намеnозӣ

*(Ал-муъҷам).*

**8-умин вазни 11-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаддаси мақсур)— мафоийлун, мафоийлун, мафоийл V — — — /V — — — /V — ~

Ба накд имшаб, ки бо ҳам созгорем,
Назар бар насяи фардо чӣ дорем?

*(Низомӣ).*

Ту меҳоҳӣ бидонӣ ёри ман кист?
Киро дил додаам, дилдори ман кист?

*(Ҳ. Юсуфӣ).*

Дар баъзе байтҳо ба ҷои рукни охир мафоийл (мақсур) фаӯлун (маҳзуф V — —) меояд, яъне охири мисраъҳо бо ҳиҷои дарози оддӣ тамом мешавад. Чунон ки Низомӣ дар «Хусрав ва Ширин»-аш аз забони Ширин нисбат ба Хусрав мегӯяд:

Ман он мурғам, ки бо гулҳо паридам,
Ҳавои гарми тобистон надидам,
Чу сабза лаб ба ширу барф шустам,
Чу гул бо сабзаҳои наға рустам.

*(Низомӣ).*

Зи дастат гарчи шуд хунин дили ман,
Вафодорат, нашуд ғамгин дили ман.

*(Лоҳутӣ).*

Саҳаргоҳон, ки булбул дар наво шуд,
Гул аз шодӣ шукуфту ғунча во шуд.
Шумо, эй булбулони боғи мактаб,
Саҳаргоҳон набояд хуфт ҳар шаб.

*(С. Айнӣ).*

Ватан, меҳрат ба дил аз басқи чо шуд,
Дилам аз хуррамӣ чун ғунча во шуд.

*(М. Турсунзода).*

Сарам дар(д) мекунад, сарбар надорам,
Дилам дар(д) мекунад, дилбар надорам.

*(Фолклор).*

Ин вазн яке аз шоеътарин вазнҳост, ки аксари фаҳлавиёт, маснавиҳои ғарибӣ ва ошиқона бештар ба ин вазн аст[1]. «Вису Ромин»-и Фахруддини Гургонӣ, «Юсуфу Зулайхо»-и Ҷомӣ ва Ҳозиқ, «Хусраву Ширин»-и Низомӣ, «Лайливу Маҷнун»-и Мулҳами Бухорой ва дигарҳо ба ин вазн гуфта шудааст.

**9-умин вазни 10-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мусаддаси ахрабу мақбузу мақсур) — мафъӯлу мафоилун мафоӣл — — V/V — V — /V — ~ ду бор:

Гар даст ба дасти дӯстат хор,
Нур аст ба дасти душманат нор.

*(Салмони Соваҷӣ).*

Дар баъзе байтҳо ба ҷои рукни охирини мақсур — мафоӣл маҳзуф — фаӯлун (V — —) меояд:

Маҷнун чамани хазонрасида,
Лайли сумани хазоннадида.

*(Низомӣ).*

Эй моҳликои моҳпайкар,
Эй сарви саҳиқади суманбор.

*(Ҳамдӣ).*

Гарчанд нарафта аз даҳонат
Таъми шакарини шири модар,
Гарчанд зи ашки кӯдакӣ тар
Рухсораи ҳамчу арғувонат...

*(Ҳ. Юсуфӣ).*

Баъзан дар мисраъҳои ҷудогона як ҳиҷо кам, яъне ба ҷои 10 ҳиҷо 9 ҳиҷо вокеъ мешавад ва шакли зеринро мегирад, рукнаш низ чунин мешавад: Мафъӯлун фоилун фаӯлун

---

[1] *Хонларӣ.* Вазни шеърӣ форсӣ, саҳ. 180.

— — V/V — V — /V — —
— — — / — V — /V — —

Ба иборати дигар ба чои ду хичои кӯтоҳ як ҳичои дароз ме(о)яд, вале дар мавзуният нуқсон кам ҳосил мешавад. Дар рӯз чунин ходисаро сактаи малеҳ меноманд. Чунон ки дар ин байтҳо мебинем:

Лайлӣ Мачнун чу дурри макнун
Хушёркуни ҳазор мачнун.

*(Низомӣ).*

Нақши ҳама дид дар муқобил
Искандар з-оина, вай аз дил.

*(Файзӣ).*

Маснавии «Тӯҳфат-ул-ироқайн»-и Ҳоқонӣ, достонҳои «Лайливу Мачнун»-и Низомӣ, Хусрави Деҳлавӣ, Ҷомӣ, Ҳилолӣ ва ғайра ба ин вазн гуфта шудааст.

**10-умин вазни 7-ҳичоии ҳазач** (ҳазачи мураббаи як рукн аштару як рукн солим) — фоилун мафоийлун — V — /V — — —:

Омад, омадат гардам,
Қадду коматат гардам.

*(Фолклор).*

**11-умин вазни 7-ҳичоии ҳазач** (ҳазачи мураббаи ахрабу солим) — мафъулу мафоийлун — —V/V— — — ду бор:

Эй руи ту гулзорам,
Дар дил машикан хорам.

*(Ал-мӯъчам).*

Дарвоза нигин дорад,
Ду қулфи зарин дорад[1].

*(Фолклор).*

Чононаи нагзи ман,
Бодоми думагзи ман.

*(Фолклор).*

## РУБОӢ

*(Тарона)*

Арӯзиён вазни рубоиро аз вазнҳои фаръии баҳри ҳазач до(...)нистаанд ва рукнҳои он инҳост:

1) Солим — мафоийлун, 2) Мақбуз — мафоилун, 3) Мак(...)фуф — мафоийлу, 4) Ахраб — мафъӯлу, 5) Ахрам — мафъӯлун

[1] Варианти дигараш: қулфи мармарин дорад.

6) Аштар — фоилун, 7) Аҳтам — фаӯл, 8) Маҷбуб — фаал, 9) Азалл — фоъ, 10) Абтар — фаъ.

Рубоӣ асосан аз 24 вазн иборат буда ба ду шаҷара ҷудо мешавад: шаҷараи ахраб ва шаҷараи ахрам. Ҳар шаҷара 12 вазн дорад. Мисраъ агар бо рукни ахраб — мафъӯлу оғоз ёбад, шаҷараи ахраб ва бо рукни ахрам — мафъӯлун оғоз ёбад, шаҷараи ахрам ном мегирад.

Охири мисраъҳо бо яке аз ин чаҳор рукн тамом мешавад: фаӯл, фаал, фоъ, фаъ ва рукнҳои боқимонда дар байни мисраъҳо пасу пеш меоянд.

Аслан ин вазни халқии форсу тоҷик мебошад ва арӯзиёни аҷам муттафиқанд[1], ки гӯё Рӯдакӣ ё худ яке аз шоирони ҳамзамони Рӯдакӣ дар атрофи Ғазнин аз даҳони кӯдаке, ки гӯйбозӣ мекард, бо ҳамин вазн чанд мисраъ шеър шунидаасту ин вазнро аз ҳамон кӯдак омӯхтааст. Баъд арӯзиёни форсу тоҷик ин вазнро ба воситаи зиҳофот ва илал аз баҳри ҳазаҷ баровардаанд. Гӯё эҷодкори ин вазн порчаеро аз чаҳор мисраъ бино сохт ва рубоияш номид.

Аз рӯи ҳуҷҷатҳои бисёре исбот шудааст, ки рубоисароӣ танҳо дар ашъори форсию тоҷикӣ мустаъмал буда, дар ашъори араб истеъмол намешудааст: «дар замони қадим ба ин вазн шоирони тозӣ нагуфтанд ва акнун муҳаддисони (навоваронн) табъ бар он иқболи тамом карданд ва рубоиёти тозӣ дар ҳамаи билоди араб шоеъ ва мутадовил гаштааст». («Ал-мӯъҷам», саҳ. 108).

Баҳри рубоӣ нисбат ба баҳрҳои дигар бисёртар тағйирпазир аст ва ба ҳамин сабаб аз замонҳои қадим арӯзиён кӯшиш кардаанд, ки тағйироти ин вазнро қайд намоянд.

Дар ҳақиқат, ҳеҷ як аз баҳрҳои маъмӯлӣ дар забони форсу тоҷик он қадар ҳуқуқи тағйирот ба намедиҳад, чунон ки ин баҳр додааст.

Аз рӯи гуфти бештарин арӯзиёни аҷам донишманди бузург ва муаллифи китоби «Қайҳоншунохт» Имомҳасани Қаттони Марвазӣ нахустин бор тарзҳои гуногуни истеъмоли ин баҳрро дар ду шаҷара — ахраб ва ахрам ҷамъ кардааст. Ба ақидаи Хонларӣ шеваи пешгирифтаи ӯ аз камбудӣ холӣ набошад ҳам, бисьёр устодона аст. Шоир соҳибихтиёр аст, ки ҳар як мисраи рубоиро ба яке аз он вазнҳои 24-гона гӯяд.

Ба ин асос, Парвези Нотили Хонларӣ иштиқоқи вазни рубоиро аз музоҳафоти баҳри ҳазаҷ рад мекунад ва даъво дорад, ки ин ба таври қатъӣ як вазни маълуми халқӣ буда, ниҳоятдараҷа мувофиқ омадани он бо вазни ҳазаҷ ҳодисаи тасодуфист. Дар ҳақиқат, ӯ ба даъвои худ ҳақдор аст.

Яке аз далелҳои халқӣ будани рубоӣ гуногунии вазни он аст. Зеро на танҳо рубоӣ, балки ҳар як суруди халқиро аз рӯи қоидаҳои арӯз метавон тақтеъ намуд ва рукне таъин кард. Шарт нест, ки он вазн ба яке аз вазнҳои арӯз рост ояд.

[1] *Шамсӣ Қайс*, Ал-мӯъҷам, чопи Теҳрон, саҳ. 105.

— — V/V — V— /V — —
— — — / —V — /V — —

Ба иборати дигар ба ҷои ду ҳиҷои кӯтоҳ як ҳиҷои дароз меояд, вале дар мавзунният нуқсон кам ҳосил мешавад. Дар арӯз чунин ҳодисаро сактан малеҳ меноманд. Чунон ки дар ин байтҳо мебинем:

Лайлӣ Маҷнун чу дурри макнун
Ҳушёркуни ҳазор маҷнун.

*(Низомӣ).*

Нақши ҳама дид дар муқобил
Искандар э-оина, вай аз дил.

*(Файзӣ).*

Маснавии «Тӯҳфат-ул-ироқайн»-и Ҳоқонӣ, достонҳои «Лайливу Маҷнун»-и Низомӣ, Хусрави Деҳлавӣ, Ҷомӣ, Ҳилолӣ ва ғайра ба ин вазн гуфта шудааст.

**10-умин вазни 7-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мураббаи як рукн аштару як рукн солим) — фоилун мафоийлун — V — /V — — —:

Омад, омадат гардам,
Қадду қоматат гардам.

*(Фолклор).*

**11-умин вазни 7-ҳиҷоии ҳазаҷ** (ҳазаҷи мураббаи ахрабу солим) — мафъулу мафоийлун — —V/V— — — ду бор:

Эй руи ту гулзорам,
Дар дил машикан хорам.

*(Ал-мӯъҷам).*

Дарвоза нигин дорад,
Ду қулфи зарин дорад[1].

*(Фолклор).*

Ҷононаи нағзи ман,
Бодоми думағзи ман.

*(Фолклор).*

## РУБОӢ

*(Тарона)*

Арӯзиён вазни рубоиро аз вазнҳои фаръии баҳри ҳазаҷ донистаанд ва рукнҳои он инҳост:

1) Солим — мафоийлун, 2) Мақбуз — мафоилун, 3) Макфуф — мафоийлу, 4) Ахраб — мафъӯлу, 5) Ахрам — мафъӯлун,

[1] Варианти дигараш: қулфи мармарин дорад.

6) Аштар — фоилун, 7) Аҳтам — фаӯл, 8) Маҷбуб — фаал, 9) Азалл — фоъ, 10) Абтар — фаъ.

Рубой асосан аз 24 вазн иборат буда ба ду шаҷара ҷудо мешавад: шаҷараи ахраб ва шаҷараи ахрам. Ҳар шаҷара 12 вазн дорад. Мисраъ агар бо рукни ахраб — мафъӯлу оғоз ёбад, шаҷараи ахраб ва бо рукни ахрам — мафъӯлун оғоз ёбад, шаҷараи ахрам ном мегирад.

Охири мисраъҳо бо яке аз ин чаҳор рукн тамом мешавад: фаӯл, фаал, фоъ, фаъ ва рукнҳои боқимонда дар байни мисраъҳо пасу пеш меоянд.

Аслан ин вазни халқии форсу тоҷик мебошад ва арӯзиёни аҷам муттафиқанд[1], ки гӯё Рӯдакӣ ё худ яке аз шоирони ҳамзамони Рӯдакӣ дар атрофи Ғазнин аз даҳони кӯдаке, ки гӯйбозӣ мекард, бо ҳамин вазн чанд мисраъ шеър шунидааст у ин вазнро аз ҳамон кӯдак омӯхтааст. Баъд арӯзиёни форсу тоҷик ин вазнро ба воситаи зиҳофот ва илал аз баҳри ҳазаҷ баровардаанд. Гӯё эҷодкори ин вазн порчаеро аз чаҳор мисраъ бино сохт ва рубоияш номид.

Аз рӯи ҳуҷҷатҳои бисёре исбот шудааст, ки рубоисароӣ танҳо дар ашъори форсию тоҷикӣ мустаъмал буда, дар ашъори араб истеъмол намешудааст: «дар замони қадим ба ин вазн шоирони тозӣ нагуфтанд ва акнун муҳаддисони (нававарони) табъ бар он иқболи тамом карданд ва рубоиёти тозӣ дар ҳамаи билоди араб шоеъ ва мутадовил гаштааст». («Ал-муъҷам», саҳ. 108).

Баҳри рубой нисбат ба баҳрҳои дигар бисёртар тағйирпазир аст ва ба ҳамин сабаб аз замонҳои қадим арӯзиён кӯшиш кардаанд, ки тағйироти ин вазнро қайд намоянд.

Дар ҳақиқат, ҳеҷ як аз баҳрҳои маъмулӣ дар забони форсу тоҷик он қадар ҳуқуқи тағйирот ба намедиҳад, чунон ки ин баҳр додааст.

Аз рӯи гуфти бештарин арӯзиёни аҷам донишманди бузург ва муаллифи китоби «Қайҳоншунохт» Имомҳасани Қаттони Марвазӣ нахустин бор тарзҳои гуногуни истеъмоли ин баҳрро дар ду шаҷара — ахраб ва ахрам ҷамъ кардааст. Ба ақидаи Хонларӣ шеваи пешгирифтаи ӯ аз камбудӣ холӣ набошад ҳам, бисьёр устодона аст. Шоир соҳибихтиёр аст, ки ҳар як мисраи рубоиро ба яке аз он вазнҳои 24-гона гӯяд.

Ба ин асос, Парвези Нотили Хонларӣ иштиқоқи вазни рубоиро аз музоҳафоти баҳри ҳазаҷ рад мекунад ва даъво дорад, ки ин ба таври қатъӣ як вазни маълуми халқӣ буда, ниҳоятдараҷа мувофиқ омадани он бо вазни ҳазаҷ ҳодисаи тасодуфист. Дар ҳақиқат, ӯ ба даъвои худ ҳақдор аст.

Яке аз далелҳои халқӣ будани рубой гуногунии вазни он аст. Зеро на танҳо рубой, балки ҳар як суруди халқиро аз рӯи қоидаҳои арӯз метавон тақтеъ намуд ва рукне таъин кард. Шарт нест, ки он вазн ба яке аз вазнҳои арӯз рост ояд.

---

[1] *Шамсӣ Қайс*, Ал-муъҷам, чопи Теҳрон, саҳ. 105.

Сарв нахонамат, ки ӯ нест бад-ин раъной,
Моҳ нагӯямат, ки маҳ нест бад-ин зебой.

(*Ҷомӣ*).

**6-умин вазни 12-ҳиҷоии раҷаз** (мусаддаси солим) — 6 бор мустафъилун — — V—:

Соқӣ, баҳор омад, манеҳ соғар зи каф,
Мутриб, шуда овардаӣ ханготи даф.

(*Ҳайрат*).

**7-умин вазни 8-ҳиҷоии раҷаз** (мураббаи солим) — 4 бор мустафъилун[1]— — V — ;

Эй бехтар аз ҳар доваре,
Бикшой корамро дарe.

(*Ал-мӯъҷам*).

Мебинамат, мебинамат,
Рӯ сӯи зиндон меравӣ.

(*Лоҳутӣ*).

Эй тори хамовози ман,
Дар нолаҳои зор шав
То халқ фахмад-рози ман,
Дар арзи олам ёр шав!

(*Деҳотӣ*).

**8-умин вазни 10-ҳиҷоии раҷаз** (мураббаи мураффал) мустафъилотун 4 бор — — V — —:

Айшам мудом аст аз лаъли дилхоҳ,
Корам ба ком аст, алҳамдуллиллоҳ.
Эй бахти саркаш, тангаш ба бар каш.
Гаҳ ҷоми дилкаш, гаҳ лаъли дилхоҳ.

(*Ҳофиз*).

Имшаб ба хона он маҳ даромад,
Ҷандон нишастам, то маҳ баромад.

(*Мушфиқӣ*).

Охири мисраъҳои 1, 2, 4 фаъломи, вале охири мисраи 3 фаълун омадааст. Дар ин байти Туғрал низ рукни охирин фаълон аст:

---

[1] Ин вазнро Шамси Қайс дар «Ал-мӯъҷам» мураббаи маштур номидааст.
[2] Муаллифи «Арӯзи хумоюн» (саҳ. 66) байти болои Ҳофизро дар баҳри мутақориби мусаммани аслам овардааст.

Хар кас ки бошад хамхонаи субх,
Чун мехр гардад парвонаи субх.

*(Туғрал).*

Дидам чамоле, абрўхилоле,
Дар зери чашмаш бинхонда холе.

*(М. Турсунзода).*

**9-умин вазни 5-ҳиҷоии раҷаз** (мусаннои мураффал) — ду бор мустафъилотун — —V — —:

Эй дил, чи зебо
Боготу сахро,
Пушида қолин
Нақшину рангин.

*(Деҳотӣ).*

**10-умин вазни 8-ҳиҷоии раҷаз** (мусаннои солим) — ду бор мустафъилун — — V —:

— — V—:

Ман аз кучо
Ёбам туро?
То гўям аз
Аҳду вафо.

*(«Таронаи Кашмир», тарҷумаи М. Турсунзода)*

### 3. Бахри рамал

Қалимаи «рамал» аз калимаи «рамалон» гирифта шудаасту дорои чанд маъно буда, яке аз онҳо навъе аз давидани уштур аст.

Рукни солимаш ба шакли фоилотун омада, зиҳофоташ инхост: 1) Макфуф — фоилоту; 2) Махбун — фаилотун; 3) Машкул — фаилоту; 4) Мақсур — фоилон; 5) Маҳзуф — фоилун; 6) Махбуни маҳзуф — фаилун; 7) Аслам — фаълун; 8) Асламн мусаббағ — фаълон; 9) Махбуни мақсур — фаилон; 10) Марбўъ — фаал; 11) Маҷҳуф — фаъ; 12) Маҷҳуфи мусаббағ — фоъ; 13) Мушаъас — мафъӯлун.

**1-умин вазни 16-ҳиҷоии рамал** (рамали мусаммани солим) — аз такрори 8 бор фоилотун — V — — ҳосил мешавад:

Ерро аз лутф бар ҳолам назар будӣ, чӣ будӣ?
Ё маро чуз ошиқӣ кори дигар будӣ, чӣ будӣ?

*(С. Айнӣ).*

Молдор аз ранҷи муздурон хабар дорад? Надорад.
Охи мискин бар дили мунъим асар дорад? Надорад.

*(Лоҳутӣ).*

**2-юмин вазни 16-ҳиҷоии рамал** (мусаммани мусаббағ) — фоилотун фоилотун фоилотун фоилиён ду бор

— V — —/— V — — / — V — — / — V — ~.

То ба кай гирям ба зори ҳамчу абри навбаҳорон,
Аз сари андӯҳу ҳасрат дар фироқи гулъузорон.

*(Салмони Соваҷӣ).*

**3-юмин вазни 16-ҳиҷоии рамал** (мусаммани махбун) ҳашт бор фоилотун VV — — дар байте:

Шакаратро шуда гарчи сипаҳи мӯр мураттаб,
Магасе низ нахоҳам, ки кунад соя бар он лаб.

*(Меъроҷ-ул-арӯз).*

Исмати Бухорӣ ин вазнро ба 16 рукн расонидааст:

Ранги рухсору дури гӯшу хату ҳадду қаду
Оразу холу лабат, эй сарви парирӯи суманбар,
Шафақу кавкабу шому саҳару тӯбию гулзору
Биҳишт асту ҳилолу тарафи чашмаи кавсар...

*(Исмат).*

Чунон ки Муҳаммад Ғиёсиддин дар «Меъроҷ-ул-арӯз» гуфтааст, онҳое ки аз арӯз бехабаранд ин вазнро ба баҳри тавил омехта, ба хато меравaнд.

**4-умин вазни 14-ҳиҷоии рамал** (мусаммани садру ибтидо солим, ҳашвҳо — махбун, арӯзу зарб — махбуни мақсур) — ду бор фоилотун фаилотун фаилотун фаилон — V — — /VV — — /VV — — /VV ~

Чашми давлат зи савдои қаламат гашт мунир
Боғи дониш зи саҳоби карамат ҳаст назир[1].

*(Салмони Соваҷӣ).*

Ёр агар ҷилва кунад, додани ҷон ин ҳама нест,
Ишқ агар хайма занад, мулки ҷаҳон ин ҳама нест.

*(Ғазго).*

Эй ба гулгун рухи ту бандаву чокар гули сурх,
Чеҳра бинмой, ба пои ту ниҳад сар гули сурх.

*(С. Айнӣ).*

Гоҳе ба ҷои рукни охирини махбуни мақсур—фаилон махбуни маҳзуф — фаилун меояд:

Эй хуш он дам, ки набудӣ ту ба кори дигаре,
Ҳар замон бо ту гирифтем канори дигаре.

*(Малеҳои Самарқандӣ).*

[1] Назир — сабзу хуррам.

Гар муссавир ба варақ сурати он моҳ кашад,
Чун ба он кокули шабранг расад, оҳ кашад.

*(Шавкати Бухороӣ).*

Синарешат ману ту марҳами ҷони дигарӣ,
Карда рам аз ману ороми равони дигарӣ.

*(Музтарибы Бухороӣ).*

Доштам тотуике лоғару бадному асав,
Пушт оғанда чу дасти чарабу[1] рӯи маҳав.

*(Шоҳин).*

Дил агар санг бувад, ҳаҷри ту обат бикунад,
Ишқ агар куфр бувад, ҳусни ту бобаш бикунад.

*(Лоҳутӣ).*

Хандаи лаъли лабат бурда карори дили ман,
Наргисат бо нигаҳе карда шикори дили ман.

*(Х. Юсуфӣ).*

Рақсад ар ёри суманбар, ҳамаро шод кунад,
Саҳнаро мисли гулистон тарабобод кунад.

*(М. Фарҳат).*

Гоҳе рукни охирин аслам — фаълун меояд:

Чашми шӯху бари симин, дили сангин дорӣ,
Холи мушкин, рухи рангин, лаби ширин дорӣ.

*(Камоли Хуҷандӣ).*

Сохт барги тарабу айш муҳайё наргис,
То кашад бо дафу най соғари саҳбо наргис.

*(С. Айнӣ).*

Гоҳе садр ё ибтидо маҳбун — фаилотун VV — — меояд:

Нигаҳи шӯхи ту маст аз майи ором бувад,
Гардиши чашми ту болидани бодом бувад.

*(Шавкат).*

**5-умин вазни 13-ҳиҷоии рамал** (мусаммани садру ибтидо— солим, ҳашвҳо — махбун, арӯзу зарб — маҷҳуф / — фоилотун фаилотун фаилотун фаъ — V — — /VV — — /VV— — /—

Он кунад қаҳри ту бо зулм, ки бо гул дай,
Он кунад лутфи ту бо адл, ки бо тан май.

*(Салмон).*

---

[1] Чараб — хориш.

Менҳам баски ба зонуи хаёлат рӯро,
Мум шуд мағзи сарам онқадар зонуро.

(*Шавкат*).

**6-умин вазни 15-ҳиҷоии рамал** (мусаммани махбуну мушаъас) — фаилотун фаилотун фаилотун мафъӯлун

VV — — /VV — —/VV — — /— — — ;

Чӣ кунам, ҳар чӣ кунам, бо ту намедорад судам,
Ба чуз он ҳила надонам, ки зи ишқат бигрезам.

(*Насриддини Тӯсӣ*).

**7-умин вазни 16-ҳиҷоии рамал** (мусаммани як рукн машкулу як рукн солим) — фаилоту фоилотун фаилоту фоилотун ду бор дар байте

VV — V/ — V — — /VV — V/ — V — —:

Набарӣ гумон, ки чое равам аз ҳарими кӯят,
Ҳама ҷо асир бошад, на чунон ки ман ба рӯят.

(*Мушфиқӣ*).

**8-умин вазни 15-ҳиҷоии рамал** (мусаммани садру ибтидову ҳашвҳо — солим, арӯзу зарб — маҳзуф) — фоилотун фоилотун фоилотун фоилун;

— V — — / — V — — / — V — — / — V — :

Моҳи шаҳрошӯби ман ҳар гаҳ ба роҳе бигзарад,
Шаҳр пурғавғо шавад, чандон ки моҳе бигзарад.

(*Ҳилолӣ*).

Одамият чист? Худро дур аз шарр доштан.
Хайрхоҳӣ халқ будан, нафъи безар доштан.

(*Асирии Хуҷандӣ*).

Рози дил мегуфтам, ар як маҳраме медоштам.
Шиквахо мекардам аз ғам, ҳамдаме медоштам.

(*С. Айнӣ*).

Эй нигори порсӣ, аз мо нигахдорӣ бикун,
Мо зи по афтодагонро баъд аз ин ёрӣ бикун.

(*Лоҳутӣ*).

Ба ҷои фоилун — V — (маҳзуф) баъзан фоилон — V ~ (мақсур) меояд:

Ноумедӣ дар тамошогоҳи ибрат мотам аст,
Ҳар қадар беш аст саъйи матлаби ирфон, кам аст.

(*Аҷзӣ*)

Кӯҳ дорад кону маъдан, варна санги хора аст,
Ишқ дорад дил, вагарна хиссаи бекора аст.

*(Х. Юсуфӣ).*

Пахта дар саҳро шукуфта, интизори чидан аст,
Ғайрат, эй ёрон, ки ғайратро дами санчидан аст.

*(Суҳайлӣ).*

Дӯстон, аз Точикистон, аз диёри мо салом,
Аз тамоми водиҳои файзбори мо салом.

*(Ф. Ансорӣ).*

Офтоб аз дар даромад, соя хандидан гирифт,
Аз дили пурҳасратам зардоб чаккидан гирифт.

*(Фолклор).*

Дар хиёбон най (нав(о)хтам[1] хирмани гул даргирифт,
Ҳайф, рӯи бегуборам чангу хокистар гирифт.

*(Фолклор).*

**9-умин вазни 12-ҳичоии рамал** (мусаддаси солим) — фоилотун, фоилотун фоилотун 2 бор:

—V — — / — V — — / — V — —

Эй нигоринрӯй дилбар, э-они мой,
Рух макун пинҳон, чу андар чони мой.

*(Сайфӣ).*

**10-умин вазни 11-ҳичоии рамал** (мусаддаси маҳзуф) — ду бор фоилотун, фоилотун фоилун

— V — — / — V — —/ — V —:

Бишнав аз най, чун ҳикоят мекунад,
В-аз чудоиҳо шикоят мекунад.

*(Румӣ).*

Чони ширин, ин қадар чангам макун,
Ин қадар беҳуда дилтангам макун.

*(М. Турсунзода).*

То набинӣ куркурикаррокро,
Аҳмаке, бошӣ, кушои токро.

*(Фолклор).*

Ба чои фоилун гоҳ фоилон — V ~ меояд:

Ҳар кӣ н-омӯхт аз гузашти рӯзгор,
Ҳеч н-омӯзад зи ҳеч омӯзгор.

*(Рӯдакӣ).*

---

[1] Вариант: Дар биёбон най кашидам...

Корвон меомад аз самти шимол
Тӯҳфа меовард бахти безавол.

*(М. Турсунзода).*

«Мантиқ-ут-тайр»-и Аттор, «Саломону Абсол»-и Ҷомӣ, «Маснавӣ»-и Ҷалолиддини Румӣ ва ғайра ба ин вазн гуфта шудааст.

**11-умин вазни 11-ҳиҷоии рамал** (мусаддаси як рукн солим, як рукн маҳзуф ё мақсур фоилотун фаилотун фаилун ё фаилон

— V — — /VV — — /VV — ё VV. ~

Шахрие шуд зи раҳи дашт ба деҳ,
То кушояд зи дилаш кишт гиреҳ

*(Ҷомӣ).*

Дар ин баҳр маснавӣ кам гуфта шудааст. Танҳо Ҷомӣ «Субҳат-ул-аброр» ва Хусрави Деҳлавӣ дар «Нӯҳ сипеҳр» чанд достонеро ба ин вазн гуфтаанд. Рукни аввалин гоҳе фаилотун ва гоҳе рукни охирин ба шаклҳои фаилун, фаилон фаълун ва ё фаълон меояд. Мисол аз «Субҳат-ул-аброр».

Мӯҳтамамзодае зи нахвати ҷоҳ,
Меҳиромид зарифона ба роҳ.
Ба тахаттур қадаме мебардошт
В-аз такаббур аламе меафрошт.
Орифе пушт дуто дар ҷанда,
Дилаш аз нури маонӣ зинда.
Гуфт, к-эй тозаҷавон, туид марав,
Панди санҷидаи пирон бишунав.

*(Ҷомӣ).*

Дилбари гулрухи боодобам.
Ман чӣ созам, ки дилатро ёбам?

*(А. Шукӯҳӣ).*

Ана, имрӯз бувад ид туро
Модар, эй ойнаи нуру сафо,
Чӣ диҳад, то ки бувад лоиқи ту,
Чӣ кунад, то ки шавӣ шод аз ӯ?

*(Қутбӣ Киром).*

**12-умин вазни 8-ҳиҷоии рамал** (мураббаи солим 1 бор фоилотун фоилотун — V — — / — V — — дар ҳар мисраъ.

Маҳрухо, бе меҳрӣ мой,
Лолаи гулчеҳри мой.

*(«Ал-мӯъҷам»).*

**13-умин вазни 8-ҳиҷоии рамал** (мураббаи махбун) — 4 бор фаилотун VV — —:

Чу маро дарди ту бошад,
Дигар аз айш чӣ бояд?

*(Арӯзи Хумоюн).*

**14-умин вазни 8-ҳиҷоии рамал** (мураббаи як рукн макфуф, як рукн мушаъас) — ду бор фоилоту мафъӯлун

— V — V/ — — — .

Аз миёни саҳроҳо,
Бигзарам саҳаргоҳон,
Зуд мешавад пайдо
Офтоби тобистон.

*(М. Фарҳат).*

**15-умин вазни 7-ҳиҷоии рамал** (мураббаи як рукн машкул, як рукн маҳзуф) ду бор фаилоту фоилун

VV — V/ — V —:

Равад аз барам ба дур,
Диҳад ин тарона шӯр
Ба лабони шаккарин
«Мана гиру канд хӯр!»

*(Ҳайрат).*

Мисраи охирин халқӣ буда, Ҳайрат се мисраъ ҳамроҳ карда, тазмин кардааст.

**16-умин вазни 4-ҳиҷоии рамал** (мусанно (дурукна)-и солим: фоилотун — V — — ду бор:

Ҳавзи сангин,
Оби рангин,
Мори печон,
Гули хандон,[1]

*(Фолклор).*

### 4. Баҳри сареъ

Ин баҳр аз он сабаб сареъ ном гирифтааст, ки дар хондани шеъри ин вазн овоз тез, шитобон ва сабук воқеъ мешавад. Рукнҳои солими ин баҳр мустафъилун мустафъилун мафъулоту буда, танҳо зиҳофоти ин рукнҳо истеъмол меёбад, зиҳофи мустафъилун 4-то мебошад: 1) матвӣ — муфтаилун, 2) маҳбун — мафоилун, 3) мақтӯъ — мафъӯлун, 4) маҳбул — фаилатун; зиҳофи мафъӯлоту низ 4-то аст; 1) матвии мақ-

[1] Мисраи охирини маҳбун — фаилотун VV — — омадааст.

сур — фоилун; 2) матвии мавқуф — фоилон; 3) махбуни матвии максуф — фаилун; 4) аҳазз (маҳзуз) — фаълун.

**1-умин вазни 11-ҳиҷоии баҳри сареъ** (мусаддаси матвии максур ё мавқуф) — муфтаилун муфтаилун фоилун ё фоилон ду бор:

— VV — / — VV — / — V ≃:

Вақти зарурат чу намонад гурез,
Даст бигирад сари шамшери тез.

*(Саъдӣ).*

Бода надорам, ки ба соғар кунам,
Гиря кунам, то мижае тар кунам.

*(Бедил).*

Нола ҳамон беҳ, ки зи дил сар кунам,
Гӯши фалакро зи фиғон кар кунам.

*(Туғрал).*

Шаб, ки ба ҳаҷри ту фиғон сар кунам,
Хотири ҳамсоя мукаддар кунам.

*(С. Айнӣ).*

Дар ин вазн гуногун омадани арӯз ва зарб мумкин аст. Масалан охири мисраи аввал матвии максур — фоилун ва охири мисраи сонӣ матвии мавқуф — фоилон омаданаш равост:

Зулфи сумансои ту, эй нозанин,
Тори ҳаёту рамаки ҷони мост.

*(Пайрав).*

Дар ин вазн як мисраъ — муфтаилун мафъӯлун фоилон ва як мисраъ муфтаилун муфтаилун фоилон омаданаш ҳам мумкин аст:

Соя макун гесӯ бар офтоб,
То накашад ақл ба девонагӣ.

*(Арӯзи Ҳумоюн).*

### 5. Баҳри мунсареҳ

Вазнҳои ин баҳр шӯх, рақсон ва сабук буда, онҳоро аз вазни сареъ баровардаанд. Рукни солимаш мустафъилун ва мафъӯлоту буда, ҳамаи вазнҳои ин баҳр аз зиҳофоти ин ду рукн ташкил мееёбанд. Вале аз рукнҳои солими он вазне ба амал намеояд.

Зиҳофоти мустафъилун 7-то ва зиҳофоти мафъӯлоту 9-то мебошад.

**Зиҳофоти мустафъилун:** 1) матвӣ — муфтаилун; 2) махбун — мафоилун; 3) мактӯъ — мафъӯлун; 4) аҳазз — фаълун; 5) аҳаззи мусаббағ — фаълон; 6) марфӯъ — фоилун; 7) Мактӯи мусаббағ — мафъӯлон.

**Зиҳофоти мафъӯлоту.** 1) махбун — мафойлу; 2) махбуни мавқуф — фаӯлон; 3) махбуни максуф (макшуф) — фаӯлун; 4) матвӣ — фоилоту; 5) матвии мавқуф — фоилон; 6) матвии максуф — фоилун; 7) марфӯъ — мафъӯлу; 8) мачдӯъ — фоъ; 9) манҳур — фаъ;

**1-умин вазни 14-ҳиҷоии мунсареҳ** (матвӣ, матвии мавқуф) — муфтаилун фоилон муфтаилун фоилон — VV — /— V ~/— VV — /V ~

Он ки дилам сайди ӯст, мири шикори ман аст.
Даст ба хунам нигор карда нигори ман аст.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 14-ҳиҷоии мунсареҳ матвӣ** (матвии максуф) — муфтаилун фоилун муфтаилун фоилун — VV — / — V — /— VV — / — V —:

Роҳи сухан баста шуд фикри сухансозро,
Пардаи ҳайрат гирифт чашми назарбозро.

*(Арӯзи Ҳумоюн).*

Дар ин вазн муфтаилун фоилон муфтаилун фоилун ё баръакс муфтаилун фоилун муфтаилун фоилон омаданаш равост:

Пушти дутои фалак рост шуд аз хуррамӣ,
То чу ту фарзанд зод модари айёмро.

*(Саъдӣ).*

Мо ҳарами синаро вақфи ғамат сохтем,
Ишқи бутон сар ба сар дар ҳавасат бохтем.

*(Ал-мӯъҷам).*

**3-юмин вазни 13-ҳиҷоии мунсареҳ** (мусаммани матвии арӯз ва зарб — манҳур) — муфтаилун фоилоту муфтаилун фаъ — VV —/ — V — V/ — VV —/ —.

Дидаи аҳли тамаъ ба неъмати дунё,
Пур нашавад ҳамчунон, ки чоҳ ба шабнам.

*(Саъдӣ).*

Синаи деҳқон зи ғусса оҳ надорад,
Кисаи доро зи лира роҳ надорад.

*(Лоҳутӣ).*

**4-умин вазни 13-ҳиҷоии мунсареҳ** (мусаммани матвии мачдӯъ) — муфтаилун фоилоту муфтаилун фоъ — VV — / — V — V/ — VV —/~ ду бор.

**Зиҳофоти мафойлун 7-тост:** 1) Макфуф — мафойлу; 2) ахрам — мафъӯлун; 3) ахраб — мафъӯлу; 4) муханнақи мақсур — мафъӯл; 5) маҳфуз — фаӯлун; 6) мақбуз — мафоилун: 7) абтар — фаъ.

**Зиҳофоти фоилотун 6-тост:** 1) макфуф — фоилоту; 2) мақсур — фоилон, 3) маҳзуф — фоилун; 4) мусаббағ — фоилиён; 5) маслух — фоъ; 6) матмус — фаъ.

Зиҳофоти мунфасил дар вақти тақтеъ ҳамчун муттасил ҳисоб меёбанд.

**1-умин вазни 15-ҳиҷоии музореъ** (музореи мусаммани макфуфу мақсур) — ду бор мафойлу фоилон мафойлу фоилон V— — V/ — V ~ / V — — V/ — V ~

Хуш он мавсими баҳор, ки бар тарфи лолазор,
Ниҳад ёри гулузор ба каф ҷоми хушгувор.

*(Ҷомӣ).*

**2-юмин вазни 14-ҳиҷоии музореъ** (мусаммани ахраб, арӯз ва зарб — солим) — мафъӯлу фоилотун мафъӯлу фоилотун — — V / — V — — / — — V / — V — —:

Хоҳам, ки сер бинам рӯи чу ёсаминаш,
Лек офат аст чашмаш, метарсам аз каминаш,

*(Хусрави Деҳлавӣ).*

Дунё тамом ганҷ аст, мораш наменамояд,
Ҷӯши гул аст гулбун, хораш наменамояд.

*(Шавкат).*

Аз ҷустуҷӯят имрӯз ҷонам ба лаб расида,
Во ҳасрато, ки мурдам рӯи маҳат надида.

*(Авзаҳи Ҳисорӣ).*

Ногаҳ бакои умраш аз пушти бом омад,
Бахти сафед бингар, ҳангоми шом омад.

*(Боқӣ Раҳимзода)*

Ёрон, ба номам имрӯ(з) мактуби ёр омад,
Бар қалби беқарорам сабру қарор омад.

*(Ш. Мастон).*

**3-юмин вазни 15-ҳиҷоии музореъ** (мусаммани ахрабу солиму мусаббағ) — ду бор мафъӯлу фоилотун мафъӯлу фоилиён

— — V / — V — — / — — V / — V — ~ .

Эй лаъли нӯшхандат ҷоми шакардаҳонон,
Сирри даҳонт беруи аз фаҳми нуктадонон.

*(Ҷомӣ).*

**4-умин вазни 15-ҳиҷоии музореъ** (мусаммани ахрабу макфуфу мақсур) — ду бор мафъӯлу фоилоту мафойлу фоилон.
— — V / — V — V / V — — V / — V ~:

Ман мӯи хешро на аз он мекунам сиёҳ,
То боз навҷувон шавам-у нав кунам гуноҳ.
Чун ҷомаҳо ба вақти мусибат сияҳ кунанд,
Ман мӯй аз мусибати пирӣ кунам сиёҳ

*(Рӯдакӣ).*

З-он шамъи лолаӣ рух ҳама кас дарду доғ дошт,
Парвона хешро зи миён бар чароғ дошт.

*(Арӯзи Ҳумоюн).*

Сарв аст қомати туву сарви суманбар аст,
Сабз аст орази туву сабзи муанбар аст.

*(Мӯҳтарами Бухороӣ).*

Шаб дар бағал нигор, ба дастам пиёла буд,
Бедор гаштам аз сари шодӣ, ки хоб буд.

*(Шакурии Самарқандӣ).*

Нӯшам ба шодмонии он дам шароби сурх,
К-аз шарқи инқилоб дамад офтоби сурх.

*(Лоҳутӣ).*

Ба ҷои рукни охирин — фоилон (мақсур) гоҳе фоилун (маҳзуф) меояд:

Дидор менамоиву парҳез мекунӣ,
Бозори хешу оташи мо тез мекунӣ.

*(Саъдӣ).*

Дорам буте ба ҷилва дили санг об кун,
В-аз акси хеш оина оли ҷаноб кун.

*(Наҷиби Ҳиндӣ).*

Ҳар кас ки мубталои ту, эй дилрабой, шуд,
Қораш зи сӯзи дарду ғамат оҳу вой шуд.

*(Мунзим).*

Аз ҷинси ҷону дил, ки маро бад як ба як,
Чун дидам, он ҷамол, бигуфтам: «Фадайту лак[1].

*(Садри Зиё).*

Эй пираҳан аз он тани нозук чӣ дидаӣ?
К-ӯро ба бар чу ҷони киромӣ кашидаӣ?

*(Маҷнуни Бухороӣ).*

---

[1] Фидо кардам ба ту.

Эй қатрае зи хуни дил, эй ёри зиндагӣ,
Ин шеъри ман намунаи афкори зиндагӣ.

*(Қутбӣ Киром).*

### 7. Баҳри хафиф

Ин баҳр аз сабуктарин баҳрҳои арӯзист. Дар арӯзи арабӣ ин вазн ба шакли мусаммал наёяд ҳам, шоирони форсу тоҷик гоҳе мусаммани онро низ ба кор бурдаанд. Рукни солимаш фоилотун мустафъилун фоилотун буда, дар ин шакл истеъмол намеёбад.

**Зиҳофоти рукни фоилотун 9-тост:** 1) махбун — фаилотун; 2) махбуни маҳфуз — фаилун; 3) аслам — фаълун; 4) махбуни мақсур — фаилон; 5) аслами мусаббағ — фаълон; 6) мушаъас — мафъӯлун, 7) маҷҳуф — фаъ; 8) маҷҳуфи мусаббағ — фоъ.

**Зиҳофи рукни мустафъилун:** махбун — мафоилун,

**1-умин вазни 16-ҳиҷоии баҳри хафиф** (мусаммани махбун) фаилотун мафоилун[1] VV — — / V — V — 4 бор.

Ба тамошои ин чаман дари мижгон дароз кун,
Зи хумистони офият қадаҳе гиру ноз кун.
Ба адои такаллуме, ба фунуни табассуме,
Шакареро қивом деҳ, намакеро гудоз кун!

*(Бедил).*

**2-юмин вазни 12-ҳиҷоии баҳри хафиф** (мусаддаси садру ибтидо солим ва боқӣ махбун) — фоилотун мафоилун фаилотун — V — — / V — V — / VV — — :

Сабзаҳо навдамида ёр наёмад,
Тоза шуд боғу он нигор наёмад.

*(Ҷомӣ).*

**3-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри хафиф** (садру ибтидо — солим, ҳашвҳо — махбун, боқӣ — аслам — фоилотун мафоилун фаълун — V — — / V — V — / — — :

Омаданд аз кашию раъноӣ
Ба ҳазорон ҳазор зебоӣ.

*(Низомӣ).*

Оразат офтоб мегӯям,
Наргисатро шаҳоб мегӯям.

*(Туғрал).*

Инқилоб офтобро монад,
Ё ки тӯфони обро монад.

*(С. Айнӣ).*

[1] Шамси Қайс ин вазнро номатбӯъ номида гуфтааст, ки «он ҳеч завқ надорад».

Боз пӯшида рӯи оламро
Абрҳои сиёҳи пурваҳшат,
Мекунад тира қалби одамро
Боз андешаҳои пурдаҳшат.

*(Ҳ. Юсуфӣ).*

Айнаку он сафедии мӯят
Хотирамро куҷо парешон кард?
Лек азму иродаи зӯрат,
Рӯҳи манро қавӣ дучандон кард.

*(Боқӣ Раҳимзода).*

**Гоҳе рукни охир мусаббағи аслам — фаълон меояд:**

Лаби лаъле чу лола дар бустон,
Лаълашон хунбаҳои Хузистон.

*(Низомӣ).*

Пирмарде зариф дар Бағдод,
Духтаращро ба кафшдӯзе дод...

*(Саъдӣ).*

**Гоҳе рукни охирин мақсур — фоилон меояд:**

Боғи мо, бӯстони мо ватан аст,
Офтоби ҷаҳони мо ватан аст.

*(Тилло Пӯлодӣ).*

«Ҳафт пайкар»-и Низомӣ, «Ҳадиқа»-и Саноӣ, «Ҳашт биҳишт»-и Хусрави Деҳлавӣ, «Силсилат-уз-заҳаб»-и Ҷомӣ ва монанди инҳо ба ҳамин вазн гуфта шудаанд.

### 8. Баҳри муҷтасс

Иҷтос дар луғат аз бех баркандан аст. Вазни мусаддаси ин баҳрро аз баҳри хафиф баркандаанд. Зеро рукнҳои ин ду баҳр якест. Ин ҷо мафоилун муқаддам ба ҳар ду фоилотун буда, дар баҳри хафиф бошад, дар байн меояд, яъне фарқ дар тартиби рукнҳост.

Рукнҳои солимаш мустафъилун ва фоилотун буда, аз истеъмол берун аст.

**Зиҳофи мустафъилун 3-то мебошад:** 1. махбун—мафоилун; 2. марфӯъ — фоилун; 3. машкул — мафоилу.

**Зиҳофоти фоилотун, нӯҳто аст. 1)** махбун — фаилотун; 2) машкул — фаилоту; 3) махбуни мақсур — фаилон; 4) махбуни маҳфуз — фаилун; 5) аслам — фаълун; 6) аслами мусаббағ — фаълон; 7) мушаъас — мафъӯлун; 8) маҷҳуф — фаъ; 9) маҷҳуфи мусаббағ — фоъ.

**I-умин вазни 16-ҳиҷоии муҷтасс** (мусаммани махбун) — ду бор мафоилун фаилотун мафоилун фаилотун

V— V — /VV — — /V — V —/VV — —:

Биё, ки зулфи кақу чашми сурмасо ин ҷост,
Нигоҳи гарму адоҳои дилрабо ин ҷост.

*(Зебунисо).*

Палангро ба қафас банд кардан осон аст,
Валек маънӣ суруде бурун зи имкон аст.

*(Деҳотӣ).*

Дар мисолҳои зерин охирин рукни мисраи якум махбуни максур — фаилон ва охирин рукни мисраи сонӣ мусаббағи аслам — фаълон омадааст, ки асосан дар вазн дигаргунӣ ҳосил намешавад:

Шаби сиёҳею торик ҳамчу зулфи бутон,
Ба пушти панҷараи оҳанин зиндонеҳ.

*(Пайрав).*

**3-юмин вазни 8-ҳиҷоии муҷтасс** (мураббаи махбуни арӯз ва зарб — аслам) — ду бор мафоилун фаълун V — V —/— —:

Ҷафо макун, ки нашояд,
Раҳе макаш, ки напояд.

*(Ал-муъҷам).*

**9. Баҳри мутақориб**

Мутақориб ба маънои ба ҳам наздикшаванда меояд. Бинобар он ки сабабҳо бо ватадҳо наздиканд, яъне пеш аз ду ва баъд аз ду ҳиҷои дароз як ҳиҷои кӯтоҳ омадааст, арӯзиён чунин номидаанд. Рукни солими он фаӯлун буда, зиҳофоташ ӣ-тост.

1) мақбуз — фаӯлу; 2) максур — фаӯл; 3) аслам — фаълун; 4) асрам — фаълу; 5) маҳзуф — фаал; 6) абтар — фаъ;

Ин баҳр ду вазни солим ва 4 вазни фаръӣ дорад:

**1-умин вазни 12-ҳиҷоии мутақориб** (мутақорибӣ мусаммани солим) — 8 бор фаӯлун. V — — :

Агар сарви ман дар чаман ҷо бигирад,
Аҷаб бошад, ар сарв боло бигирад.

*(Сайфӣ).*

Масӯзам ба хорӣ бухорӣ нигоро,
Задам аз бухори ғамат сар ба хоро.

*(Ҳайрат).*

Фигон аз ғаму дарду доғи ҷудой,
Ки з-ӯ шуд ба сад меҳнатам ошноӣ.

*(С. Айнӣ).*

Бути нозанинам, маҳ меҳрубонам,
Чаро қаҳрӣ аз мам? Балоят ба ҷонам.

*(Лоҳутӣ).*

**2-юмин вазни 11-ҳиҷоии мутақориб** (мусаммани мақсур) — ду бор фаӯлун фаӯлун фаӯлун фаӯл[1]
V — — / V — — / V — — / V ~:

На чун нури роят бувад офтоб,
Ки ин аз хатоояд, он аз савоб.

*(Салмони Соваҷӣ).*

На танҳо зи таъсири меҳри ҷаҳон,
Шавад борвар ин ниҳоли ҷавон.

*(Ҳ. Юсуфӣ).*

Гоҳе ба ҷои мақсур — фаӯл маҳзуф — фаал меояд:

Падармурдаро соя бар сар фикан,
Ғубораш биафшону хораш бикан.

*(Саъдӣ).*

**3-юмин вазни 10-ҳиҷоии мутақориб** (мусаммани мақбузи аслам) — фаӯлу фаълун — 4 бор V — V / — —.

Гули баҳорӣ, бути таторӣ
Набид дорӣ? Чаро наёрӣ?
Набиди равшан чу абри баҳман,
Ба нарди гулшан чаро наёрӣ?

*(Рӯдакӣ).*

Гарам биховӣ в-арам биронӣ,
Дили ҳазинро ба ҷон - онӣ.

*(Ҳофиз).*

Исмати Бухорой мутақорибн мақбузи асламро ки фаӯлу фаълун аст, ба шонздаҳ руки расонидааст:

Зиҳӣ ду чашмат ба хуни мардум кушода тиру кашида ханҷар,
Рухи чу моҳат сабоҳи давлат, хати сиёҳат шаби муанбар.

**4-умин вазни 9-ҳиҷоии мутақориб** (мусаддаси солим) 6 бор фаӯлун V — —:

Зи дарди ҷудой ҷунонам,
Ки аз зиндагонӣ ба ҷонам.

*(Сайфӣ).*

[1] Ба ин вазн «Шоҳнома»-и Фирдавсӣ, «Сикандарнома»-и Низомӣ, «Зафарномаи Темурӣ»-и Ҳотифӣ ва монанди инҳо гуфта шудааст.

**5-умин вазни 8-ҳиҷоии мутақориб** (мусаддаси мақсур) — фаӯлун фаӯлун фаӯл V — — /V — — /V ~:

Нигоро, кучой, биёй
Ба ғурбат аз ин пас маной!

*(Ал-муъҷам).*

Гоҳе рукни охир маҳзуф — фаал меояд:

Туро гӯям, эй мушкгар,
Ба хубӣ шудастӣ самар.

*(Ал-муъҷам).*

### 10. Баҳри муқтазаб

Иқтизоб дар луғат буридан аст. Ин баҳрро аз баҳри мунсареҳ буридаанд. Чунки аркони ин ду баҳр якест. Фақат фарқ дар тартиб аст.

Рукни солимаш мафъӯлоту ва мустафъилун буда, дар ин шакл истеъмол намеёбад.

**Рукни музоҳафи мафъӯлоту:** 1) матвӣ — фоилоту; 2) махбун — мафоилу; 3) марфӯъ — мафъӯлу.

**Зиҳофоти мустафъилун: 1)** матвӣ — муфтаилун; 2) мақтӯъ — мафъӯлун.

**1-умин вазни 16-ҳиҷоии муқтазаб** (мусаммани матвӣ) — фоилоту муфтаилун — V — V/ — VV — 4 бор:

Бо лабат чӣ металабам, бода наздн чон чӣ бувад,
Бо рухат чӣ менигарам, банда пеши хон чӣ бувад.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 14-ҳиҷоии баҳри муқтазаб** (мусаммани матвии мақтӯъ) — фоилоту мафъӯлун 2 бор — V — V/ — — —:

Вақтро ғанимат дон он қадар ки битвонӣ,
Ҳосил аз ҳаёт, эй чон, як дам аст, то донӣ.

*(Сайфӣ).*

### 11. Баҳри мутадорик

**Тадорук дар луғат ба маънои дарёфтан аст. Абулҳасани** Ахфаш ин баҳрро баъд аз Халил ибни Аҳмад пайдо кардааст. ва бо ин восила 15 баҳри Халилро ба 16 расонидааст. Дар арӯз ин вазн ракзулхайл (аспточӣ, суръат ва ғайра), ё савтулноқус (садои зангӯлаи маъбади насоро) барин якчанд ном дорад. Рукни солимаш фоилун буда, зиҳофаш махбун — фаилун ва мақтӯъ-фаълун меояд.

Дар ин вазн гоҳо дар охири рукни 2-юми шеър як ҳамсадо

зиёд меафтад, вале ин ҳолатро аз қатори сактаи малеҳ мешуморанд.

Чуноп ки дар «Арӯзи Ҳумоюн» гуфта мешавад, ба вазни аслии ин баҳр на аз араб ва на аз аҷам касе қасида нагуфтааст, аммо ҳар кас ҷиҳати имтиҳон байте гуфтааст:

**1-умин вазни 12-ҳиҷоии баҳри мутадорик** — V — (мутадорики мусаммани солим) 8 бор фоилун:

Бевафой макун, дилрабой макун,
То кай охир азобам намой, макун.

*(Ал-мӯъҷам).*

Ҳусну лутфи туро банда шуд меҳру моҳ,
Хатту холи туро мушки чин хоки роҳ.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 12-ҳиҷоии баҳри мутадорик** (мусаммани махбун) — фаилун VV — 8 бор:

Чу рухат набувад гули боғи Ирам,
Чу қадат набувад қади сарви чаман.

*(Салмони Соваҷӣ).*

Баъзе аз арӯзиён мусаммани махбуни ин вазнро дар шонздаҳ рукн — 24 ҳиҷо расонида шеър гуфтаанд:

Маю нағма мусаллами ҳавсалае ки қадаҳкаши гардиши сар нашавад,
Бихял аст сабуксарӣ он қадарат, ки димоғи ҷунун задатар нашавад.

*(Бедил).*

**3-юмин вазни 8-ҳиҷоии мутадорик** (мусаммани мақтӯъ),— фаълун — — 8 бор:

То кай маро дар ғам дорӣ?
То кай бар мо орӣ хорӣ?

*(Ал-мӯъҷам).*

**4-умин вазни 6-ҳиҷоии мутадорик** (мураббаи мақтӯъ) — фаълун — — 6 бор:

Ҷоно, дар дил кардам,
К-аз меҳрат баргардам.

*(Ал-муъҷам).*

**5-умин вазни 4-ҳиҷоии мутадорик** (мураббаи мақтӯъ) —фаълун — — 4 бор:

Уштур аф кард,
Дарё каф кард.

*(Фолклор).*

**6-умин вазни 6-ҳиҷоии мутадорик** (мураббаи солим) фоилун — V — 6 бор:

Боғбонро бигӯ,
Чист ин гуфтугӯ,
Беҳудаву абас
Ин ҳама гуфтугӯ.[1]

*(Пайрав).*

## СЕ БАҲРИ ЭҶОДКАРДАИ АРӮЗИЁНИ АҶАМ

### 1. Баҳри қариб

Ин баҳр аслан яке аз се баҳри махсуси аҷам буда, ба баҳри музореъ наздикӣ дорад. Баъд аз Халил ибни Аҳмад аз тарафи яке аз арӯзиёни мутааххир Юсуфи Нишопурӣ эҷод шудааст. Ба қавли баъзе арӯзиёни аҷам Юсуф касест, ки илми арӯзӣ форсу тоҷикро таълиф намудааст.

Рукнҳои солими ин баҳр мафоӣлун фоилотун буда, дар ин шакл истеъмол намеёбад.

**Зиҳофоти рукни мафоӣлун:** 1) макфуф — мафоӣлу; 2) ахраб — мафъӯлу; 3) мақбуз — мафоилун; 4) ахрам — мафъӯлун

**Зиҳофоти фоилотун: 1)** мақсур — фоилон; 2) маҳзуф — фоилун; 3) маслух — фоъ.

**Якумин вазни 11-ҳиҷоии баҳри қариб** (қарибн мусаддаси макфуфи мақсур) — мафоӣлу мафоӣлу фоилон V — — V/V — — V/ — V ~ ду бор.

Фиғон з-он сари зулфайни тобдор,
Фурӯ ҳишта зи ёқути обдор.

*(Ал-муъҷам).*

**2-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри қариб** — (мусаддаси ахрабу макфуф — мафъӯлу мафоӣлу фоилотун — — V/V — — V/ — V — — :

То мулки ҷаҳонро мадор бошад,
Фармондеҳи ӯ шаҳриёр бошад.

*(Анварӣ).*

**3-юмин вазни 10-ҳиҷоии баҳри қариб** (мусаддаси ахрабу макфуфу мақсур) мафъӯлу мафоӣлу фоилон — — V/V — — V/ — V ~:

Орад шарафи мардумӣ падид,
Озодаважод аз дирамхарид.

*(Рӯдакӣ).*

---

[1] Ин порча аз панҷ банд иборат буда, ҳар банд 14 мисраъ дорад, ки ду мисраи охирӣ такророт аст. Ба ҷуз бандӣ аввали бандҳои дигар гуногунвазнанд. Аз ин рӯ, вазни ин порчаро вазни озод номидан беҳтар аст.

### 2. Баҳри ҷадид (ғариб)

Ин баҳр баъд аз Халил ибни Аҳмад ва Ахфаш пайдо шудааст. Агарчи рукнҳои аслиаш фоилотун фоилотун мустафъилун аст, бисёртар ба шакли махбун — фаилотун фаилотун мафоилун истеъмол мегардад.

**1-умин вазни 12-ҳиҷоии баҳри ҷадид** (мусаддаси махбун) — фаилотун фаилотун мафоилун VV — — /VV — — /V — V—:

Чу кадат гарчи санавбар кашад саре,
Набувад чун қади сарват санавбаре.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 8-ҳиҷоии ҷадид** (мураббаи махбун) — фаилотун мафоилун VV — — /V — V— 2 бор дар байте:

Дили ман мечаробарӣ,
Чу ғами ман намехӯрӣ.

*(Ал-муъҷам).*

### 3. Баҳри мушокил

Бинобар он ки ин баҳр ба баҳри қариб ҳамшакл аст, мушокил ном гирифтааст. Ин баҳрро баҳри охир ҳам мегӯянд. Рукнҳои аслии мушокил фоилотун мафоийлун мафоийлун ду бор дар байте буда, дар шакли солим истеъмол намеёбад.

Ин баҳр асосан дар шакли мусаддас буда, мутааххирин мусаммани онро низ овардаанд. Аз рӯи гуфти муаллифи «Арӯзи Ҳумоюн» ашъори фаҳлавӣ дар ин вазн бештар аз ашъори дарист.

**Зиҳофи фоилотун яктост: 1)** макфуф — фоилоту.

**Зиҳофи мафоийлун дутост: 1)** макфуф — мафоийлу; 2) мақсур — мафоийл.

**1-умин вазни 16-ҳиҷоии мушокил** (мусаммани макфуфу мақсур) —фоилоту мафоийлу фоилоту мафоийл

— V — V/V — — V/ — V — V/V — ~:

Хезу тарфи чаман гир бо харифи суманрӯй,
Гоҳ сунбули тар чину гоҳ мохи суманбӯй.

*(Ҷомӣ).*

**2-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри мушокил** (мусаддаси ма, фуфи мақсур) — ду бор фоилоту мафоийлу мафоийл — V — V/ — — V/V — ~:

Эй нигори сияҳчашми сияҳмӯй,
Сарвқадди никӯрӯву никӯгӯй.

*(Ал-муъҷам).*

**6-умин вазни 6-ҳиҷоии мутадорик** (мураббаи солим) фоилун — V — 6 бор:

Боғбоиро бигӯ,
Чист ин гуфтугӯ,
Беҳудаву абас
Ин ҳама гуфтугӯ.[1]

*(Пайрав).*

## СЕ БАҲРИ ЭҶОДКАРДАИ АРӮЗИЁНИ АҶАМ

### 1. Баҳри қариб

Ин баҳр аслан яке аз се баҳри махсуси аҷам буда, ба баҳри музореъ наздикӣ дорад. Баъд аз Халил ибни Аҳмад аз тарафи яке аз арӯзиёни мутааххир Юсуфи Нишопурӣ эҷод шудааст. Ба қавли баъзе арӯзиёни аҷам Юсуф касест, ки илми арӯзӣ форсу тоҷикро таълиф намудааст.

Рукнҳои солими ин баҳр мафоӣлун фоилотун буда, дар ин шакл истеъмол намеёбад.

**Зиҳофоти рукни мафоӣлун:** 1) макфуф — мафоӣлу; 2) ахраб — мафъӯлу; 3) мақбуз — мафоилун; 4) ахрам — мафъӯлун

**Зиҳофоти фоилотун: 1)** максур — фоилон; 2) маҳзуф — фоилун; 3) маслух — фоъ.

**Якумин вазни 11-ҳиҷоии баҳри қариб** (қарибн мусаддаси макфуфи максур) — мафоӣлу мафоӣлу фоилон V — — V/V — — V/ — V ~ ду бор.

Фиғон з-он сари зулфайни тобдор,
Фурӯ хишта зи ёқути обдор.

*(Ал-муъҷам).*

**2-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри қариб** — (мусаддаси ахрабу макфуф — мафъӯлу мафоӣлу фоилотун — — V/V — — V/ — V — — ;

То мулки ҷаҳонро мадор бошад,
Фармондеҳи ӯ шаҳриёр бошад.

*(Анварӣ).*

**3-юмин вазни 10-ҳиҷоии баҳри қариб** (мусаддаси ахрабу макфуфу максур) мафъӯлу мафоӣлу фоилон — — V/V — — V/ — V ~:

Орад шарафи мардумӣ падид,
Озоданажод аз дирамхарид.

*(Рӯдакӣ).*

---

[1] Ин порча аз панҷ банд иборат буда, ҳар банд 14 мисраъ дорад, ки ду мисраи охирӣ нақарот аст. Ба ҷуз бандӣ аввали бандҳои дигар гувогунвазнанд. Аз ин рӯ, вазни ин порчаро вазни озод номидан беҳтар аст.

## 2. Баҳри ҷадид (ғариб)

Ин баҳр баъд аз Халил ибни Аҳмад ва Ахфаш пайдо шудааст. Агарчи рукнҳои аслиаш фоилотун фоилотун мустафъилун аст, бисёртар ба шакли махбун — фаилотун фаилотун мафоилун истеъмол мегардад.

**1-умин вазни 12-ҳиҷоии баҳри ҷадид** (мусаддаси махбун) — фаилотун фаилотун мафоилун VV — — /VV — — /V — V—:

Чу қадат гарчи санавбар кашад саре,
Набувад чун қади сарват санавбаре.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 8-ҳиҷоии ҷадид** (мураббаи махбун) — фаилотун мафоилун VV — — /V — V— 2 бор дар байте:

Дили ман мечаробарӣ,
Чу ғами ман намехӯрӣ.

*(Ал-мӯъҷам).*

## 3. Баҳри мушокил

Бинобар он ки ин баҳр ба баҳри қариб ҳамшакл аст, мушокил ном гирифтааст. Ин баҳрро баҳри охир ҳам мегӯянд. Рукнҳои аслии мушокил фоилотун мафойлун мафойлун ду бор дар байте буда, дар шакли солим истеъмол намеёбад.

Ин баҳр асосан дар шакли мусаддас буда, мутааххирин мусаммани онро низ овардаанд. Аз рӯи гуфти муаллифи «Арӯзи Ҳумоюн» ашъори фаҳлавӣ дар ин вазн бештар аз ашъори дарист.

**Зиҳофи фоилотун яктост: 1)** макфуф — фоилоту.

**Зиҳофи мафойлун дутост: 1)** макфуф — мафойлу; 2) мақсур — мафойл.

**1-умин вазни 16-ҳиҷоии мушокил** (мусаммани макфуфу мақсур) —фоилоту мафойлу фоилоту мафойл

— V — V/V — — V/ — V — V/V — ~:

Хезу тарфи чаман гир бо ҳарифи суманрӯй,
Гоҳ сунбули тар чину гоҳ моҳи суманбӯй.

*(Ҷомӣ).*

**2-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри мушокил** (мусаддаси ма. фуфи мақсур) — ду бор фоилоту мафойлу мафойл — V — V/ — — V/V — ~:

Эй нигори сиёҳчашми сиёҳмӯй,
Сарвқадди никӯрӯву никӯгӯй,

*(Ал-мӯъҷам).*

**3-юмин вазни 7-ҳиҷоии мушокил** (мураббаи мақсуфу мақсур) — фоилоту мафоил — V — V/V — ~:

Рӯзгор хазон аст,
Боди сард вазон аст.

*(Ал-мӯъҷам).*

Ин се баҳри охирин-қариб, ҷадид, мушокил асосан эҷодкардаи арӯзиёни аҷам бошад ҳам, бинобар ба завқи форсу тоҷик шинаму форам набуданаш шоирони гузашта ва махсусан, шоирони ҳозиразамон дар ин се вазн шеър нагуфтаанд. Авзони номатбӯъ мебошад.

## БАҲРҲОИ ПАНҶГОНАИ МАХСУСИ АРАБ

### 1. Баҳри тавил

Яке аз он баҳрҳое, ки махсуси ашъори араб аст, баҳри тавил буда, шоирони форсу тоҷик дар ин баҳр шеър кам гуфтаанд. Зеро ин вазн дар назми тоҷик хушоянду дилкаш намебошад. Аркони солими ин баҳр 4 карат фаӯлун мафоӣлун дар байте мебошад.

**Якумин вазни аслии 14-ҳиҷоии баҳри тавил** (мусаммани солим) — фаӯлун мафоӣлун

V — — /V — — — 4 бор:

Чӣ гӯям, нигорино, ки бо ман чихо кардӣ,
Қарорам зи дил бурдӣ, зи сабрам ҷудо кардӣ.

*(Салмони Соваҷӣ).*

**2-юмин вазни 14-ҳиҷоии баҳри тавил** (мусаммани арӯз ва зарб — мақбуз) фаӯлун мафоилун V — — /V — V — 4 бор:

Яро тайфа ман ячлу би талъатиҳи дуҷо,[1]
Шигифт омад аз бахтам, ки ин давлат аз куҷо.

*(Саъдӣ).*

Ғайр аз ин баҳри тавили арӯзӣ баҳри тавили дигаре низ ҳаст ки набояд онхоро ба ҳам омехт. Ин навъе аз таронаҳои хафт ё ҳаштҳиҷой буда, дар ин шакл қасида ҳам сурудаанд.

Як порча аз якчанд банди пораҳои мусаҷҷаъ иборат аст ва бандҳо аз ҳамдигар бо қофияи алоҳидае ҷудо шуда, гӯё ҳар банд баробари мисраи дарозе мебошад. Қофияҳо монанди қофияҳои ашъори арӯзӣ бошанд ҳам, аз ҳам дур қарор мегиранд. Аз ин рӯ, ин бо баҳри тавили арӯзӣ муносибате надорад ва ба ягон қоидае такья ҳам намекунад.

---

[1] Яъне: чеҳраи гандумгуни вай шаби торикро равшан мекунад.

Ин равия ба воситаи равонӣ, сабукӣ, рақсонӣ, мавзунии калимаҳо, алоқаи мазмун, риояи саҷъ, ҳамоҳангӣ дорои лутфи хосе мебошад.

Намунаи баҳри тавили тазминӣ бар ғазали Ҳофиз (ба таври ихтисор):

«Ало, ё айюҳассоқӣ»,
Ки маҳмурам зи муштоқӣ.
Ба абрӯ дар ҷаҳон тоқӣ,
Ки хуршеде дар офоқӣ,
Шудам маҳви ҷамоли ту,
Манам масти дилоли[1] ту,
Асири тори гесӯят,
Шаҳиди чашми ҷодуят,
Дилам савдоии мӯят,
Макаш аз ноз абрӯят,
Ки бинам ман гули рӯят,
Чу булбул дар фиғон оям,
Биё дар кулбаам ёрам,
Замоне, орзӯ дорам.
Ба ҳар ду наргиси мастат
Бинӯшам бода аз дастат
Ки ман аз ишқ ранҷурам,
Ба май дерина махмурам,
Адир каъсан ванавилхо»[2]
«Ки ишқ осон намуд аввал»,
Ба дил дармон намуд аввал,
Зи ошиқ ҷон рабуд охир,
Чу шуд ҳусни рухаш зоҳир,
Шудам бетобу саргардон,
Ки худ гаштам чу майхорон,
Нашуд дарди маро дармон,
Бишуд рӯзам сиёҳ, чун шаб,
Аз он зулфи сиёҳ, ё раб!
Ҷафо бехад аз ӯ дидам,
Гаҳе кӯят напурсидам,
Паёми васл нашнидам,
Ба зулфат ишқ варзидам,
«Вале афтод мушкилҳо»!

Ин порча аз баёни «Маҷмуат-уш-шуаро», ки таълифи Абдул-Мӯъминшоҳ буда, дар соли 1347 ҳиҷрӣ дар Когон чоп шудааст, иқтибос шуд.

### 2. Баҳри мадид

Мадид ба маънои кашида буда, ин баҳрро аз баҳри тавил кашидаанд. Рукни солимаш фоилотун фоилун 4 бор аст.

**1-умин вазни 14-ҳиҷоии мадид** (мусаммани солим — фоилотун, фоилун — V — — / — V — 4 бор.

Эй дили пурдардро лаъли ту дармон шуда,
Хоки поят бандаро чашмаи ҳайвон шуда.

(*Ҷомӣ*)

---

[1] Дилол — ишва, нозу адо.
[2] Огоҳ бош, эй соқӣ соғареро ба гардиш дароруу ба ман деҳ!

**2-юмин вазни 10-ҳиҷоии мадид** (мусаддаси арӯз ва зарб маҳзуфи мусаббағ) — фоилоту фоилун фаилон — V — V/ — V — /VV — ду бор дар байте:

Тамаъ аз вафои ӯ набарем,
То ғами ҷафои ӯ нахурем.

*(Ал-мӯъҷам)*

### 3. Баҳри басит

Басит дар луғат ба маънои ғустурдашуда, яъне паҳншуда мебошад. Рукни солимаш 4 бор мустафъилун фоилун аст.

**1-умин вазни аслии 14-ҳиҷоии баҳри басит** (басити мусаммани солим) — мустафъилун фоилун — — V — / — V — 4 бор:

Чун хору хас рӯзу шаб ошуфтаам дар раҳат,
Бошад ки бар ҳоли ман афтад назар ногаҳат.

*(Ҷомӣ).*

Эй бо висолат дилам шодон зи даври фалак,
Ҳаҷри ту бар хотирам чун бар ҷароҳат намак.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 12-ҳиҷоии баҳри басит** (садру ибтидо — солим ҳашву арӯз ва зарб махбун — ) мустафъилун фаилун — — V — /VV — 4 бор:

Доӣ, чӣ гуфт маро он булбули саҳарӣ:
Ту худ чӣ одамӣ, к-аз ишқ бехабарӣ.

*(Саъдӣ).*

Уштур ба шеъри араб дар ҳолат асту тараб,
Гар завқ нест туро, каҷтабъ ҷонварӣ.

*(Саъдӣ).*

**3-юмин вазни 11-ҳиҷоии баҳри басит** (мусаддаси солим) — мустафъилун фоилун мустафъилун — — V — / — V — / — — V—:

Аз мардумон дил нахоҳ, эй саътарӣ[1]
Чун дил бибурдӣ, макун ин доварӣ.

*(Ал-мӯъҷам).*

### 4. Баҳри вофир

Вофир дар луғат ба маънои бисёр аст. Дар ин баҳр ҳиҷоҳои кӯтоҳ бисёранд ва дар ҳар мисраъ 20 ҳиҷо мавҷуд аст. Рукни солимаш мафоилатун мебошад.

[1] Саътарӣ — марди шӯх ва бебок, ҷавонмарди диловар.

**1-умин вазни 20-ҳиҷоии вофир** (мусаммани солим) — мафоилатун V — VV — 8 бор дар байте:

Чӣ шуд, санамо, ки сӯи касе ба чашми вафо наменигарӣ,
Зи расми ҷафо намегузарӣ, тарики вафо намесипарӣ.

*(Сайфӣ).*

**2-юмин вазни 10-ҳиҷоии баҳри вофир** (мураббаи солим) — мафоилатун V — VV — 4 бор дар байте:

Бадӣ чӣ кунӣ ба ҷони касе,
Ки ӯ накунад ба ҷони ту бад.

*(Насируддини Тӯсӣ).*

э. **Баҳри комил**

Ин бахр барои он комил ном гирифтааст, ки чи навъе ки дар доира вазъ шудааст, ҳамси тавр бе тағйир ба кор меравад.

Рукни солимаш **мутафоилун** аст:

**1-умин вазни 20-ҳиҷоии комил** (мусаммани солим) — мутафоилун VV — V — 8 бор дар байте:

Ба санавбари қади дилкаше агар, эй сабо, гузаре кунӣ,
Ба хавои ҷони хазини ман дили хастаро хабаре кунӣ.

*(Ҷамоллидини Ҳусайн).*

Дили орамида ба худ макаш зи фусуни рангу хавои гул,
Ситам, аст гунчаи ин чаман мижа во кунад ба садои гул.

*(Бедил).*

## ХОТИМА

Арӯзи анъанавии форсу тоҷик бо он шакле, ки ҳоло дастраси мо шудааст, душворию муғлақбаёниҳои бешуморе дорад, ва аз худ кардани қонуну қоидаҳои он ба осонӣ даст намедиҳад.

Таърихи арӯз бисёр муҳаққиқонеро медонад, ки дар масъалаи соддаву осонфаҳм кардани арӯз ҳар кадом тарзу усулҳои наверо пешниҳод кардаанд. Вале мутаассифона, ҳеҷ як аз ин усулҳо ба таври бояду шояд талаботи хонандаи имрӯзаро қонеъ кунонида наметавонад.

Аз ҷумла агар А. Фитрат ҳамчун мизони санҷиши вазни шеър усули доира «бак-бак-бака-бак»-ро гирифта бошад, Н. Бектош — ла-лай-лай-лай, Хонларӣ, «тити-тин-тин»-ро қабул кардааст. Вале мизони навии дар рукнҳои арӯзӣ баробари камият, инчунин кайфияти ҳиҷоҳоро низ бояд ба назар гирад. Усули доираи Фитрат ва усули Бектошу Хонларӣ танҳо тарафи камияти ҳиҷоҳо — кӯтоҳӣ ва дарозии ҳиҷоҳоро ифода мекуна-

ду бас. Аммо кайфияту сохти ҳиҷоҳои дароз ва пурро дар ин усул ба назар гирифта нашудааст. Масалан байни рукнҳои фоилун ва фоилон фарқе вуҷуд дорад. Садоноки охирини ҳиҷои фаилун ва фаилот ё фаъӯлу фаал ва фаъӯлуну мафоил аз ҳамдигар фарқ мекунанд.

Аммо ин тафовутҳои ҷиддии ҳиҷоҳоро на Фитрату Бектош ва на Парвези Хонларӣ ба назар нагирифтаанд. Вале дар тарзи рукнсозии арӯзиёни гузашта, яъне дар афоилу тафоил ҳам камият ва ҳам кайфияти ҳиҷоҳо баробар ба назар гирифта шудааст.

Дар забони форсию тоҷикӣ 6 навъи ҳиҷо мавҷуд аст, ки 4 қисми он ба камият ва кайфияти рукнҳои арӯзӣ мувофиқ омадааст. Аммо усули муҳаққиқони мазкур танҳо ду навъи ҳиҷоро ифода мекунаду бас. Аз ин рӯ хизмати арконӣ арӯзӣ бо ҳамаи душвориҳо ва нуқсоноташ хеле калон, дақиқ ва нозук аст.

Вазни ҳиҷо, ба фикри мо, усули ибтидоӣ буда, усули арӯзӣ усули мунтаҳо дараҷаи дақиқ ва баландии камиятист. Албатта, арӯз ҳам нуқсоноти бисёре дорад. Вале ба ҳар ҳол афзалияти арӯз нисбат ба камбудиҳояш якчанддараҷа пурзӯр аст. «Вазни арӯз, навишта буд А. Фитрат, яке аз бойтарин ва мусиқиноктарини вазнҳои шеърист. Ман дар ҳамин асарам («Арӯз ҳақида», Т. 3.) ба қадре 80 вазнро гирд оварда тавонистам. Инҳо низ ҳамаи вазнҳои арӯзӣ нест, боз ҳаст. Ғайр аз ин системаи арӯз ҳамин хел системаест, ки одами вазни арӯзро нағз омӯхтагӣ мувофиқи вазни арӯз вазнҳои навин низ сохта метавонад».

Муайян кардани ҳамаи хусусиятҳои арӯз, сайри таърихии он дар назми форсу тоҷик осон кардани қоидаҳои асосии он вазифаи муҳимест, ки аҳамияти калони илмию амалӣ дорад.

Қисми сеюм

# ДАР БОРАИ ҚОФИЯ

## ҚОФИЯИ МАЪЮБ ВА ШОЙГОН

Муҳаққиқони адаби дарии тоҷикӣ дар хусуси шеър, вазн, хусусан қофия ва мақоми он кам фикру мулоҳизаҳо эрод кардаанд. Аз ҷумла, Низомии Арӯзии Самарқандӣ дар «Чаҳор мақола» шеърро саноат (ба маънои санъат) мешуморад, на ҳунар ва фан: «шоирӣ санъатест, ки шоир бад-он саноат...» (мақолаи дуюм)

Шамси Қайси Розӣ дар «Ал-Мӯъҷам» шеърро сухане андешида, мавзун ва мураттаб ҳисоб менамояд, ки сахт побанди қофия аст.

Танҳо Насириддини Тӯсӣ дар «Меъёр-ул-ашъор» ва «Асос-ул-иқтибос» мегӯяд: «Шеър дар назди омма каломест муқаффо (қофиядор) ва мавзун, дар назари аҳли мантиқ каломест маънавӣ ва мавзун». Ӯ ҳатто агар қофия монеаи ҷараёни илҳоми шоирӣ шавад, онро ба як тараф мемонад. Ӯ аз шеър чашмдори дурахшандагии андеша, хаёл ва оҳанг аст.

Шеър ва истилоҳоти он дар дилу димоғи мардуми тоҷик чунон ҷойгир шудааст, ки ба қатори байту ғазал, рубоӣ, мухаммас, муаммо, чистон, мустазод (ба қавли халқӣ мустаҳзод), байтбарак ва ғайра қофия ҳам аз гапҳои рӯзмарра шуда мондааст. Махсусан ибораи маҷозии «қофия танг будан» дар лавҳи хотирҳо нақш бастааст. Масалан, дар лаҳзаҳои зиқиву тангӣ мегӯяд: қофияам танг гапи зиёд намефорад, боз қофиябозӣ кардан ва ғайра.

Қофияи танг ё қофия танг будан дар шеър ба силсилаи калимаҳои қофияшавандае, ки каммиқдоранд, нисбат дода мешавад. Масалан, сохтани қофия аз калимаҳои арабии баъд, саъд, раъд, ҷаъд, ё аз калимаҳои тоҷикии: *санҷ, панҷ, ранҷ, ганҷ, сипанҷ, ванҷ* ва ғайра қофияи танг ҳисоб мешавад. Камол дар бораи қофияи танг мегӯяд.

Бахту саодат занад ба домани ӯ ҷанг,
Домани он зулф ҳар киро, ки ба чанг аст,
Дар сухани зулфи ӯ, Камол, чӣ печӣ?
Васфи даҳонаш бикун, ки қофия танг аст.

Айнӣ низ гуфтааст:

Бас қофия танг аст ба Айнӣ, хабари Дӯст[1]
Аз лутф дар ин қофияи танг биёред.

---

[1] Номи шахс.

Арӯзиёни классик ба ҷуз Насириддини Тӯсӣ кофияро рукни асосии шеър медонистанд. Баъзеҳо ҳатто мазмунро тобеи кофия қарор медоданд. Аввало калимаҳои қофияшавандаро ба рӯи коғаз менавиштанд. Инчунин барои ҳар як қофия чандин мазмун фикр карда, яке аз онҳоро, ки ба қофия вобастагии бештаре дорад, интихоб мекарданд. Бинобар ин, шоирро кофиясанҷ ҳам номидаанд. Шамси Қайси Розӣ ва дигарон сараввал интихоби қофияро тавсия кардаанд.

Албатта, роли қофия пас аз вазн калон аст. Қофия ба мусиқии шеър обу ранги тозае мебахшад, вале вазифаи он на ба он дараҷаест, ки ягона пояи асосии шеър ҳисоб ёбад. Қофия фақат ба он дараҷа аҳамият дорад, ки мазмун шаклро таъин кунад ҳам, шакл низ дар навбати худ воситаи ифодаи мазмун ва ба ин маънӣ фаъол аст.

Дар ғазал байтҳо мазмунан пайҳам нестанд. Мазмуни ҳар байт ба байти дуввум намегузарад, яъне ҳар як байт ба сари худ мустақил аст. Сабаби ин дар он аст, ки қофияҳо шаклан ҳамранг бошанд ҳам, маънан аз ҳамдигар дур мебошанд. Вале бо ҳамаи ин классикони давраҳои пеш, махсусан ҳакими Фирдавсӣ гоҳе ва Ҷалолиддини Румӣ дар маснавӣ худро соҳибихтиёр гузоштаанд. -

Ба сабаби он ки илми анъанавии кофия печ дар печ ва махсусан барои ҷавоншоирони имрӯз мушкилфаҳм аст, доир ба кофия ва баъзе феълҳои наздиктилаффуз, ки кофия мешаванд, каме сӯҳбат мекунем.

Дар ҳақиқат, дар қофиябандӣ, мушкилписандӣ ба кор бурда мешавад. Масалан, қофияҳое мавҷуданд, ки ҳиҷои аввалинашон дар як қолаб ва ҳиҷои дуюмашон пеш аз равӣ (ҳарфи охирини қофия) ба як хел садонок меоянд: *қоил, моил, соил, ноил* ва ғайра....

Бинобар мушкил будан онро ба қатори санъат ҳисоб карда санъати эънот меноманд. Гоҳе ҳамчун санъати зуқофиятайн ва қофияҳои пуртакаллуф низ ҳастанд.

Дар қофия ин гуна тангравӣ монеаи ҷараёни ҷӯшу хурӯши илҳоми шоирӣ мегардад. Бинобар ин, ба қатори калимаҳои якқолибаи *моилу соил* калимаҳои *одил, қобил, дил, гил, мутамоил, шамоил* ва ғайра низ қофия шудан мегиранд, ки ин гуна қофияҳоро қофияҳои мӯътадил номидан мумкин аст, қофияи ғайримӯътадил (нокис)-ро маъюб ва шойгон[1] номидаанд:

---

[1] Шойгон дар «Ғиёс-ул-луғот» чунин эзоҳ меёбад (мухтасаран ва мазмунан): маънои луғавиаш фарох, лоиқ ва сазовор ва ҳар чизи беҳтар ва хубро низ мегӯянд, ки лоиқи шоҳ бошад. Дар асл **шойгон** ба шакли **шоҳгон** буда, аз касрати истеъмол шакли шойгонро гирифтааст. Ва маънои бисёр, яъне кори бемузд, ки ба ҳукми шоҳ ва ҳоким иҷро мешавад, меояд. Шоире гуфтааст: *Мафармой дарвешро шойгон*. Навъе аз қофияҳои маъюб **шойгон** ном дорад.

I. Гохе чунин холатхое мушохида мешаванд, ки садоноки кофияхо пеш аз харфи равй мухолифи хам меоянд. Ин гуна кофия яке аз уюби он ба шумор меравад ва онро дар як шеър— дар як газал, касида ва ё як порчаи маснавии кўтохе зиёда аз ду-се бор овардан нораво хисоб мешуд:

Чунон зад бар ў теги зангорхўрд
Ки зангй зи мартаб даронад ба гард.

*(Низомй).*

Шабонарўз модар зи май хуфта буд,
Зи май хаставу дил зи хуш рафта буд.

*(Фирдавсй).*

Андар орад гирифтан нохуш,
Сеяк ояд чу ў гирифт сешаш.

*(Масъуди Саъд).*

Аз хамин кабил аст хамкофия кардани чуст — част, бард — бурд, руст — раст, пур — тар дар як шеър.

Аз гуссаи хичрони ту дил пур дорам,
Пайваста аз он дидаи тар дорам.

*(Ал-мўъчам).*

Ёдоварй:

Калимаи *«хуш»* бо *«каш»* хамкофия шавад, *хуш*-ро ба шакли *хваш* кайд мекунанд, ки дар вазн ним хичо зиёд меафтад.

Ба фикри мо, калимаи хуш-ро ( خوش ) ба шакли ( خش ) навишта, хаш хондан хам мумкин аст.

Вах ки бас хубу дилкаш омадай,
Мархабо — мархабо, хуш омадай.

II. Яке аз кофияхои маъюб он аст, ки харфи равй ба харфи наздикмахрачй худ хамкофия мешавад. Монанди эътимод, эхтиёт ё ки *раг, саг* ба *шаку хак* ва *чап* бо *тараб* хамкофия мешавад, ки **икфо** ном дорад.

III. Калимахои *замону замин* ва *камону каминро* бо хам хамкофия мекунанд, ки *синод* номида мешавад.

IV. Сигахои исми фоили **хандону гирён** бо исми соддаи **замону фигон** ё сифатхои нисбии **оханину симин** бо исмхои соддаи **чабину камин** ва ё исмхои чамъи **дўстону ёрон** бо исми соддаи **замону камон** кофия шавад, нораво аст. Ин гуна кофияро дар илми кофия **итои** ( ايطا ) **чалй** меноманд.

Ин хел кофияхо дар ашъори чавоншоирони хаваскор бисьёр истеъмол мегардад, ки аз кабили нимкофия мебошанд.

V. Истеъмоли *об* ва *гулоб* дар як байт мумкин аст ва ин тарзи қофиябандӣ *итои хафӣ* номида мешавад.

Эй гули рухсори ту бурд зи рӯи гул об,
Сӯхбати гулзорҳо кард ба бӯят гулоб.

VI. Гоҳе харфи равӣ бо садоноке ба сари бандакҷонишини *ем, ед, анд* ва ё суффикси ҷамъбандии *он* мепайвандад, ки ин гуна қофияро қофиясанҷони қадим қофияи шойгон ҳисоб кардаанд. Бояд аз рӯи қоида равӣ сокин[1] бошад, на мутаҳаррик.

Вахиди Табрезӣ қофияи шойгонро дар «Ҷамъи мухтасар» чунин эзоҳ додааст: «Маънии шойгон дар луғат ҷамъ овардан аст ва дар истилоҳ ду ҳарфи сокин мебошад, ки маънии ҷамъро ифода мекунад ва он аз паи равӣ меояду мутаҳаррик мешавад ва шойгонро равӣ сохтан нашояд».

Ҳофиз, Камол ва дигар устодон инро раво дониста, фаровон истеъмол кардаанд:

Шоҳи шамшодқадон, хусрави ширандаҳанон,
Ки ба мижгон шиканад қалби ҳама сафшиканон.

(*Ҳофиз*).

Биё, то гул барафшонему май дар соғар андозем.,
Фалакро сақф бишкофему тарҳи нав дарандозем.

(*Ҳофиз*).

Ғуломи наргиси масти ту тоҷдоронанд,
Хароби бодаи лаъли ту ҳушёронанд.

(*Ҳофиз*).

VII. Мисоле ба қофияҳои маъюби ғайримулаққаба (беном) меорем:

Дил шишаву чашмони ту ҳар сӯӣ баранадаш,
Мастанду мабодо, ки зи шӯхӣ шиканандаш.

(*Бисотӣ*).

Дар ин шеъри боло феъл ҳамшакл нест. Бояд феъли *барандаш* бо ягон феъли ҳамшакл чун *харандаш* ва ё феъли *шикандаш*, ба ягон феъли ҳамшакли худ монанди *биканандаш* қофия мешуд.

VIII. Гоҳо қофияҳо ба як категорияи нутқ мансуб нестанд:

Ман аз замона ба васли буте шудам хурсанд,
Фиғон, ки аҳли замон он ҳам аз барам бурданд.

Ин ҷо калимаи *хурсанд* сифат ва калимаи *бурданд* феъл аст. Аз ин рӯ, ба ҳам қофия овардани ин ду калима норавост.

IX. Дар ин байтҳои Ҳофизу Камоли Хуҷандӣ барои риояи қофия ва радиф тасарруфи зебое ба амал омадааст:

---

[1] Ниг. ба ҳошияи саҳ. 7.

Салохи кор кучову мани хароб кучо?
Бубин тафовути рах аз кучост то ба кучо?

(*Хофиз*).

Дўш бо худ тарона мегуфтам,
Ғазали ошиқона мегуфтам.
Агар аз сар гузашт оби ду чашм,
Ба кас ин мочаро намегуфтам.

(*Камол*).

Яъне гохе кофияи мисраи сониро ба ду хисса чудо кардаанд: як хисса барои кофия ва хиссаи дигаре ба радифшаванда хамрох мешавад. Ин гуна кофия ва радифсозӣ бо оханг дуруст шавад хам, дар навишт хилофи конда хисоб мееёбад. Вале ин як навъ махоратест дар назди устодони адаб ва хар як шоир аз ӯхдаи он баромада наметавонад.

**Ёдоварӣ:** Аз ин кофияхои маъюб ва шойгон, ки дар боло зикр ёфт, мисолхои раками 5, 6, 7, 8 на аз рӯи вазну оханг ва на аз чихати сохту устухонбандии шаклӣ ва барчастагии маънӣ ягон каму косте надорад. Ин шойгонкашии кофия махз аз рохи анъана ва шаклпарастӣ пеш омадаасту бас. Вале кофияхои маъюб саломату равонии шеърро хангоми хондан халалдор мегардонанд.

Аз ин рӯ, дар кисми ду дар хусуси хунар ва зебоихои кофия сухан меронем. Бояд чавоншоирон на ба он кофияпарастии ғайри мӯътадили пешина ва на ба нимкофияхои имрӯзаи нокис таклид ва пайравӣ намоянд. Диккатро ба он равона бояд кард, ки кофияи шеър бо мазмуни шеър алокаманд афтад ва табиӣ тазохур намояд. То мусикии салосати шеър аз он афзун гашта, чозибадор вокеъ шавад.

## II. ЗЕБОИХОИ КОФИЯ

Мо дар кисмати аввал дар бораи маънои аслӣ, мачозӣ ва нуксонхои кофияи анъанавӣ (суннатӣ), ки ба точикӣ як кисми онро шойгон хам меноманд, сӯхбат кардем. Вале дар бораи коидахои асосии маъмулӣ тавакқуф накардем, зеро он коидахо печ дар печ, муглак буда, дар айни хол дар асоси хаттӣ арабӣ сохта шуда вахаркадом номхои чудогонаи арабӣ дорад.

Харфи охири кофия равӣ ном дорад, ки асоси марказии кофия буда, харфхои дигар аз пеш ва ё охир ба он карор мегиранд.

Чахор харфе, ки аз пеши харфи равӣ мепайвандад, **таъсис, дахил, ридф, кайд,** инчунин чахор харфе, ки аз паси харфи равӣ хамрох мешаванд, **васл, хуруч, мазид, ноира** ном дорад...

Ин нӯх харф шаш харакат дорад, ки инхоянд: **рас(с), ишбоъ, хазв, тавзех, мачро ва нафоз...**

Баъзе аз шоирон ва адабиётшиносон ба роҳи ифрот рафта, кофияро рукни асосии шеър мефаҳманд ва мазмуни ҳар як байти ғазал ва қасидаро аз рӯи талаби қофияшаванда дуруст мекунанд.

«Дар шеъри қадимӣ ин ақида ба ҳадде муассир буд, ки ҳама чизро фаромӯш мекарданд ва аз тамоми ваҳдат (ягонагӣ), ки дар сохтмони шеър лозим аст, чашм мепӯшиданд ва танҳо ваҳдати шаклро, ки зодаи қофияҳост, басанда мешумориданд. Ин хусусияти аз ҳад зиёд қофияпарастӣ аз араб ба мо ба таври мерос омада, хусусияти табиии муҳити зиндагонии арабист» (Шафеи Кадканӣ, Дар бораи кофия «Сухан», давраи 16, № 4)

Инчунин баъзеҳо баръакс ба роҳи тафрит рафта, қофияро лозим намедонанд ва чунин ақида доранд, ки қофия баъзан монеи чараёни илҳоми шоирӣ мегардад. Ин гурӯҳ аз ҳунар ва зебоии аслии қофияи ашъори классикӣ ва устодони аср бехабар мебошанд.

Дар ин хусус дар поён изҳори мулоҳиза мекунем.

Қофия дар шеър баъд аз вазн аз унсурҳои аз ҳам чудонашавандаи шеър ва сарҳади муайяне дар миёни мисраъ ва байтҳо буда, ҷанбаи мусиқӣ ва зебой дорад.

Қофия, ба қавли Маяковский, «банду басти шеър аст». Ин гуфта бисёр дақиқ ва қобили мулоҳиза мебошад. Маяковский мегӯяд: «Ман ҳамеша луғати барчастаи ба назар намоёнро чойгир мекунам ва ба ҳар заҳмат шакл ва тартибе ки бошад, қофияе барояш пайдо мекунам. Натиҷа ин мешавад, ки қофияҳои ман ҳамеша ғайри маъмуланд».

Нимо Юшич қофияро бо ташбеҳи баландтаре боло мебардорад: «Шеъри беқофия одами беустухон аст» (истеҳкоми шеър, «Сухан», № 3).

Дар шароити мо дар мавриди қофия ва аҳамияти он дар шеър то ҳол бояду шояд чизе гуфта нашудааст ва ҳар чи гуфта шудааст, аз пайравии тарзи кори пешинагон иборат асту бас.

Аксари шоирони гузаштаи мо қофияро як ҷузъи ҷудоинопазири шеър қарор додаанд ва адабиётшиносон танҳо дар хусуси **таъсис, дахил, ридф, қайд, мазид, ҳаза, ноира** ва монанди инҳо баҳс кардаанду бас.

Шафеи Қадканӣ мегӯяд: «Оё дар як шеър басанда аст, ки як қофияро паси ҳам қарор диҳем ва мазмунҳои аз якдигар дурро ба он байтҳо бандем. Он гоҳ ин мазмунҳои ҷудогонаи аз ҳам кандаро ба занҷири қофияҳо ба якдигар пайванд диҳем?

---

[1] Дар хати арабӣ аломатӣ — забар ном дошта, мусовӣ ба садоноки а мебошад. Инчунин аломати — зер номида шуда, мусовӣ ба и — и кӯтоҳ мебошад. Аломати — пеш ном дошта бо у — и кӯтоҳ мӯсовист. Ин се аломат ҳаракат ва ҳар як ҳамсадое, ки бо яке аз ин се ҳаракат талаффуз мегардад, мутаҳаррик ном дорад. Инчунин як ва ё ду ҳамсадо, ки бидуни ин се ҳаракат талаффуз мегардад, сокин номида мешавад.

Аммо онҳо ҳаргиз изҳор надоштаанд, ки қофия дар шеър чӣ аҳамият ва мақоме дорад ва ҷои ба кор рафтани он куҷост?

Дар Ғарб баръакс қофия монанди бисёр дигар унсурҳои моддӣ ва шаклии шеър назари мунаққидони адаб ва шоиронро ба худ кашидааст ва ҳар кас дар ҳадди муайян аз сирри пайвастани шеър, қофия ва мақоми он дар эҷоди зебоии шеър сухан гуфтаанд».

Шафеи Кадканӣ зебоӣ ва таъсири қофияро ба таври зер тасниф мекунад:

1. Таъсири мусиқавӣ медиҳад.
2. Ташаххуси лафзии қофия дар шеър.
3. Лаззате, ки аз раҳонидани як интиво ба вуҷуд меояд.
4. Танаввӯъ дар айни ваҳдат (зебоии маънавӣ).
5. Фароҳам овардан ва таҷаммуи эҳсоси шоир ва назм додан ба фикр.
6. Истеҳкоми шеър.
7. Кӯмак ба ҳофиза ва суръати интиқол ба қисматҳои мухталифи як шеър.
8. Илқои мафҳум аз тариқи оҳангҳои калимот.
9. Эҷоди ваҳдати шакл дар шеър
10. Ҷудо кардан ва ташаххуси мисраъҳо
11. Кӯмак ба тадоии маонӣ.
12. Таваҷҷӯҳ додан ба зебоии калимаҳо.
13. Таносуб ва қаринасозӣ («Сухан», № 3)

Аз ин 13 модда 3 моддаро, ки ба фаҳми донишҷӯён ва ҳавасмандони мо наздик аст, мухтасаран ба забони тоҷикӣ нақл ва баъзе мисолҳоро иваз ва ё илова намудем.

1. Қисмати аввал иборат аз таъсири мусиқавии қофия аст. Асосан овоз дорои чаҳор хусусият аст, ки мусиқию шеър дар он муштараканд:

а) шиддат: ҳар қадар, ки қувваи ларзиш (иртиош) бештар бошад, овоз ҳамон қадар зӯртар ҳосил мешавад ва сабаби дуртар кашида шудани овоз мегардад.

б) имтидод: муддате, ки дар он ларзиши овоз идома дорад.

в) Зеру бам ё баланд бардошта шудани овозест, ки ба адади ларзиш вобаста аст, ҳар қадар адади ларзиш бештар бошад, овоз зертар ва ҳар қадар камтар бошад, овоз бамтар (баландтар) мебошад.

г) занг ва танин: ҳосили ларзишҳои фаръист ва вобастагӣ ба дастгоҳи падидоварандаи овоз (қофия) мебошад.

Як қисмат аз ихтилофи мусиқавии шеър ба баҳсҳои арӯзии он вобастагӣ дорад, зеро ҳаракатҳо ва сукунҳо, масалан, дар мутафоилун бештар аз мустафъилун ва тавил аз назари афоил дарозтар аз мунсареҳ аст ва ин гуногунӣ аз назари мусиқавии шеър ба гӯш хеле таъсирбахш аст. Масалан, дуруштӣ ва мулоимӣ дар шеър ба тавассути ҳарфҳо ва калимаҳо санҷида ва эҳсос мешавад.

Аз тарафи зеру бам ҳам гуфтан мумкин аст, ки баъзе шеър-

ҳоро ба навъе ва баъзеро ба навъи дигар сурудан лозим меояд. Масалан, ҳамоса ва ғазалро ба як оҳанг сурудан нашояд.

Аз тарафи дигар, гоҳе дида мешавад, ки як ҳаворо агар бо ду олати гуногуни мусиқӣ навозанд, ду ҳаво аз хусуси овоз аз якдигар фарқ доранд. Ин хусусиятро дар шеър қофия ӯҳдадор аст. Аз ин рӯ, қофия дар ҳақиқат ба манзилаи дастгоҳи падидоварандаи овоз аст. Зеро агар ду ғазал ё ду қасидаеро, ки дар як вазн ва як мавзӯъ, аммо бо ду қофияи гуногун суруда шудааст, хонем, таъсири ин шеърҳо аз якдигар тафовут дорад ва ин аз ихтилофи қофияҳо пеш омадааст, аз рӯи мусиқӣ ҳар кадом оҳанги махсусеро дорост. Масалан, шеърҳои зерини Ҳофизро, ки ҳар се дар як securities вазнанд, аз назар гузаронем:

Ё раб ин навгули хандон, ки супурдӣ ба манаш.
Месупорам ба ту аз чашми ҳасуди чаманаш.
Гарчи аз кӯи вафо гашт ба сад марҳила дур.
Дур бод офати даври фалак аз ҷону танаш.

Ман кӣ бошам, ки бар он хотири отир гузарам,
Лутфҳо мекунӣ, эй хоки дарат тоҷи сарам.
Ҳимматам бадрақаи роҳ кун, эй тоири қудс,
Ки дароз аст раҳи мақсаду ман навсафарам.

Эй дил, он дам, ки хароб аз маи гулгун бошӣ,
Бо зару ганҷ ба сад ҳиммати Қорун бошӣ,
Дар мақоме, ки садорат ба фақирон бахшанд,
Чашм дорам, ки ба ҷоҳ аз ҳама афзун бошӣ.

Аз ин шеърҳо оҳанге эҳсос мекунем, ки аз ҳамдигар фарқ доранд. Зеро дастгоҳи падидоварандаи овоз дар ҳар кадом ҳарфе махсус аст, ки нағмаи (ҳавои) ба худ хосе дорад. Дар ғазали нахустин қофияҳо (беҳтараш радифҳо), ки бо **ш** тамом шудааст, аз ғазали дуюм, ки бо **м** тамом шудааст, тафовут дорад: дар **м** кашиши овоз якбора бурида мегардад. Вале дар **ш** бурида шавад ҳам, монанди **м** нест. Дар **ш** овоз дар сурати нармтаре пахш ва тамом мегардад.

Дар шеъри сеюмӣ, ки радиф бо **й** тамом мешавад, кашиши садонок муддати бештаре идома ёфта ва нисбат ба ду шеъри аввала комилан тафовут дорад. Бинобар **ин**, шоири ҳунарманд бо иваз кардани қофия якнавохтии вазнро тағйир медиҳад.

Нуктаи дигаре, ки дар боби ҷанбаи мусиқии қофия бояд хотиррасон кунем, ин аст: одатан дар гуфтугӯи маъмулӣ ва наср ба оҳанги калимот аҳамият намедиҳем, зеҳн фақат ба маънӣ диққат мекунем. Вале дар шеър бо вуҷуди аз маънӣ бехабар набудан аз оҳанги калимот низ лаззат мебарем ва ин лаззат бештар дар баргаштани қофияҳост. Дар ҳақиқат, гӯш ба воситаи қофияҳо ба ҳаракат медарояд ва эҳсоси лаззат менамояд ва бо омадани ҳамсадоҳо ва садонокҳои мухталиф як навъ лаззат ва хушнудӣ эҳсос мешавад.

Дар миёни шоирони гузаштаи форсу тоҷик шоире, ки пеш

аз ҳама мусиқии шеър ва робитаи байни ин ду — мусиқиву қофияро дарк кардааст, ҳамоно Ҷалолиддини Румӣ мебошад.

Чунон ки мебинем, дар девони Шамс (Девони кабир) ҳамаи ғазалҳо ҷанбаи хоси мусиқӣ доранд ва маълум мешавад, ки Мавлоно хеле бо мусиқии шеър дилбастагӣ доштааст ва ҳамин майлу рағбати боис шудааст, ки ба қофия низ беш аз дигарон майлу ҳавас нишон диҳад. Ин байти Мавлоно шоҳиди ин даъвост:

Қофия андешаму дилдори ман
Гӯядам: мандеш ҷуз дидори ман.

Бо хондани ин девон ҳар кас эҳсос хоҳад кард, ки Мавлоно бештар аз тамоми шоирон ба нақши мусиқавии қофияҳо майлу рағбат доштааст. Ӯ илова бар ин ба қофияҳои дохилӣ (миёни мисраъҳо) низ диққат кардааст. Инак ғазалеро барои мисол ин ҷо зикр менамоем. (мухтасаран):

Ёр маро, ғор маро, ишқи ҷигархор маро,
Ёр туӣ, ғор туӣ, хоҷа, нигаҳдор маро.
Ҳуҷраи хуршед туӣ, хонаи Ноҳид туӣ,
Равзаи уммед туӣ, роҳ деҳ, эй ёр, маро.

Рӯз туӣ, рӯза туӣ, ҳосили дарюза туӣ,
Об туӣ, кӯза туӣ, об деҳ, эй ёр, маро.
Дона туӣ, дом туӣ, бода туӣ, ҷом туӣ,
Пухта туӣ, хом туӣ, хом бимагзор маро.

Вай ғайр аз ин қофияҳои дохилӣ ба навъе аз қофияҳои муаккад ё таъкидӣ низ машғул мешудааст, ки ин кор ҳам аз майлу ҳаваси бисёри ӯ нисбат ба мусиқӣ мебошад.

Соқӣ, бинӯш он ҷоми ная, ярле-яле, ярле-яле,
Мутриб бигӯ б-овози ная, ярле-яле, ярле-яле.
Боди сабо бархоста, рӯи замин ороста,
Булбул чаман пероста, ярле-яле, ярле-яле,
Нав-нав арӯсони чаман ҷуп варду райҳону суман
Бинвохта дар тан-танан, ярле-яле, ярле-яле...

Дар ин ғазал, ки мухтасаран нақл шуд, ҳам қофияҳои дохилӣ — мусаҷҷаъ, ҳам таъкидӣ риоя шудааст.

Сабаби ин майлу ҳаваси аҷиби Мавлоно ба қофия ин аст, ки шеърашро бо зарб менавохтаанд ва дар ин ҳол шеър табъан тақсим мешавад ва ба худ қофияи дохилӣ мегирад.

Баъзе аз мунаққидон ва муҳаққиқони ғарбӣ кӯшидаанд, ки шеърро гунае аз мусиқӣ шуморанд.

Агар вазнро чунин таъриф кунем, ки баъзе гуфтаанд: «Вазн як навъ интизоме мебошад, ки дар як таволӣ, яъне паси ҳам қарор гирифтааст», хоҳем дид, ки қофия худ навъе аз вазн аст. Бояд диққат ба кор барем, ки айбҳое (нуқсонҳое), ки арӯзиён ва уламои адаб дар қофия санҷидаанд, ҳама роҷеъ ба мусиқӣ мебошад. Зеро он нуқсонҳои қофия боиси изтироб (халал ва парешонӣ) дар нағма (таранум) мешавад.

Ҳар чи мезони калимот (садонок ва ҳамсадоҳои муштарак) бештар бошад, эҳсоси мусиқӣ зиёд мешавад ва дар натиҷа эҳсоси лаззат ҳам бештар мегардад.

Барои мисол ин ду ғазалро, ки яке аз Камоли Исмоили Исфаҳонӣ ва дуввумӣ аз Ҳофиз аст, ба таври муқоиса ин ҷо нақл мекунем. Аз рӯи гуфти Ҳофиз байти тазминшуда мансуб ба Камоли Исфаҳонист. Вале ба қавли муаллиф, ин байт аз Масъуди Саъди Салмон аст, Ҳофиз ва Қамол онро тазмин кардаанд.

Ғазали Ҳофиз:

Соқӣ, биё, ки аз мадади бахти корсоз
Коме, ки хостам зи худо, шуд муяссарам.
Ман ҷуръанӯши базми ту будам ҳазор сол,
Кай тарки обхӯрд кунад табъи хӯгарам?...
В-ар боварат намешавад аз банди ин ҳадис,
Аз гуфтан Камол далеле биёварам:
«Гар барканам дил аз туву бардорам аз ту меҳр
Ин меҳр бар кӣ афканам, ин дил куҷо барам?...»

Аз Қамоли Исмоил:

Ҷонро чу нест васли ту ҳосил, куҷо барам,
Дилро, ки шуд зи васли ту ғофил, куҷо барам?
Реги равону тирашабу абру тундбод,
Ман ҷашмдарду роҳ ба манзил куҷо барам?
Гирам, ки орзуи дилам ҷумла ҳосил аст,
Акнун чу нест рӯи ту, ҳосил куҷо барам?
Гуфтанд, баргирифт фалак дил зи меҳри ту,
Ман дозарии мардуми ҷоҳил куҷо барам?
«Гар барканам дил аз туву бардорам аз ту меҳр,
Ин меҳр бар кӣ афганам, ин дил куҷо барам?...

Муаллиф мегӯяд, ки ҳар ду байт бе ҳеҷ каму кост якест. Аммо вақте ки як бор аз ғазали Ҳофиз сар кунем ва бар он байт бирасем ва бори дигар аз аввали ғазали Қамол сар кунем ва бар он байт бирасем, бе ҳеҷ гумон лаззате, ки аз хондани байти мазкур дар ғазали Қамол мебарем, чандин бор бештар аз лаззате хоҳад буд, ки аз хондани он байт дар ғазали Ҳофиз ба мо рӯй додааст. Ин ҳолат аз фузунии ғанои қофия ва радиф пеш омадааст, ки дар ғазали Қамол риоя шудааст ва дар ғазали Ҳофиз нисбатан кам аст. («Сухан», № 2).

Ба фикри мо, ин лаззате, ки аз қофияву радиф ҳосил шудааст, қисман аз мазмуни мусалсали ғазали Қамол пеш омадааст. Хусусан дар ғазали Қамол байти:

Гуфтанд: баргирифт фалак дил зи меҳри ту,
Ман доварии мардуми ҷоҳил куҷо барам?

Мазмуни байти тазминшударо тақвия менамояд,

Бояд қофияҳои пешина барои лаззат бурдан аз мусиқии қофияҳои баъдина тайёрии бештаре фароҳам намеоянд. Ин тайёриро набояд бо такрори пай дар паи қофияҳо ба ҳам омехт. Зеро такрор аз ҳадди муайян, ки гузашт, гӯш эҳсоси лаззат намекунад, балки баръакс эҳсоси нафрат хоҳад кард.

ҳунарнамоиҳо нишон додааст. Аз ҷумла, дар китъаи зерин мисраи сонии байти охирин таркиби қофия ва радифи дорои иҳоми нозуке мебошад. Ин ҳолат дар таркибҳои қофия ва радифҳои аввалин дида намешавад:

Хостам аз ходими матбах ҳисоб,
Бирра кушту бари сепоя буд.
Пейкаи ӯро Хоҷи Санко гирифт,
Гурдаашро тақдими дон буд.
Гуфтамаш:
— Дилро куҷо кардӣ, ки нест?
Гуфт:
— Дилро духтари ҳамсоя буд.

Феъли *буридан* дар охирин мисраи порчаи зерин чун қофия омадааст, ки маънои диққатрабое дорад:

Донӣ, ки чист давлат? Дидори ёр дидан,
Дар кӯи ӯ гадоӣ бар хусравӣ гузидан.
Аз ҷон тамаъ буридан осон бувад, валекин
Аз дӯстони ҷонӣ мушкил бувад буридан.

Калимаи *буридан* дар мисраи аввали байти охир ҳам омадааст, аммо ба ҳангоми хондан на гӯш ва на чашм диққат намекунад, вале вақте ки қофия қарор гирифт, тамоми диққати моро аз назари савтӣ ва зотӣ, ҳатто қатъи назар аз маънӣ ба худ ҷалб мекунад («Сухан», № 4).

Дар қисмати аввал ба таври интиқод гуфта шуда буд, ки саромадони мо дар ғазал қофияро асос қарор медиҳанд, мазмунро тобеи қофия мегардонанд ва баъзе аз аҳли назария ҳамчун Шамси Қайси Розӣ сахт побанди қофия мебошанд. Бо ҳамаи ин дар байни ғазалиёти устодони ғазалсаро бисёр ғазалҳое низ дучор мешаванд, ки ба таври табиӣ воқеъ гардида ва ё мазмуни мусалсал дорад. Дар ин гуна мавқеъҳо қофия тобеи мазмуни умумӣ шудааст. Ин ҳолат ба маҳорат ва иродаи қофиябандон вобаста аст. Аз ҷумла, дар як ғазали Саъдӣ, ки матлааш:

*Эй лӯъбати хандон, лаби лаълат кӣ макидаст?*
*В-аз боғи латофат гули рӯи ту кӣ чидаст?*

мебошад, шоир то мақтаъ аз бевафоии ёраш гила мекунад ва сахт дар зери сарзанишу таъна мегирад. Инчунин Саъдӣ ғазале ба бузургвории инсон дорад, ки мазмун то охир аз ҳам канда нашуда, мутаммими ҳамдигар аст:

Тани одамӣ шариф аст ба ҷони одамият,
На ҳамин *либоси раъност* нишони одамият.
Агар одамӣ ба чашм асту *даҳону гӯшу бинӣ*,
Чӣ миёни нақши *девору* миёни одамият?
*Хӯру хобу* хашму шаҳват шағаб асту ҷаҳлу зулмат,
Ҳайвон хабар надорад зи нишони одамият.
Ба ҳақиқат одамӣ *бош* вагарна мурғ донам,
Ки ҳамин сухан *бигӯяд* ба забони одамият.
Магар одамӣ *набудӣ*, ки асири дев мондӣ,

Ҳар чи мезони калимот (садонок ва ҳамсадоҳои муштарак) бештар бошад, эҳсоси мусиқӣ зиёд мешавад ва дар натиҷа эҳсоси лаззат ҳам бештар мегардад.

Барои мисол ин ду ғазалро, ки яке аз Қамоли Исмоили Исфаҳонӣ ва дуввумӣ аз Ҳофиз аст, ба таври муқоиса ин ҷо нақл мекунем. Аз рӯи гуфти Ҳофиз байти тазминшуда мансуб ба Қамоли Исфаҳонист. Вале ба қавли муаллиф, ин байт аз Масъуди Саъди Салмон аст, Ҳофиз ва Қамол онро тазмин кардаанд.

Ғазали Ҳофиз:

Соқӣ, биё, ки аз мадади бахти корсоз
Коме, ки хостам зи худо, шуд муяссарам.
Ман ҷуръанӯши базми ту будам ҳазор сол,
Кай тарки обхӯрд кунад табъи хугарам?..
В-ар боварат намешавад аз банди ин ҳадис,
Аз гуфтаи Камол далеле биёварам:
«Гар барканам дил аз туву бардорам аз ту меҳр
Ин меҳр бар кӣ афканам, ин дил куҷо барам?..»

Аз Қамоли Исмоил:

Ҷонро чу нест васли ту ҳосил, куҷо барам,
Дилро, ки шуд зи васли ту ғофил, куҷо барам?
Реги равону тирашабу абру тундбод,
Ман чашмдарду роҳ ба манзил куҷо барам?
Гирам, ки орзуи дилам ҷумла ҳосил аст,
Акнун чу нест рӯи ту, ҳосил куҷо барам?
Гуфтанд, баргирифт фалак дил зи меҳри ту,
Ман доварии мардуми ҷоҳил куҷо барам?
«Гар барканам дил аз туву бардорам аз ту меҳр,
Ин меҳр бар кӣ афганам, ин дил куҷо барам?..

Муаллиф мегӯяд, ки ҳар ду байт бе ҳеҷ каму кост якест. Аммо вакте ки як бор аз ғазали Ҳофиз сар кунем ва бар он байт бирасем ва бори дигар аз аввали ғазали Қамол сар кунем ва бар он байт бирасем, бе ҳеҷ гумон лаззате, ки аз хондани байти мазкур дар ғазали Қамол мебарем, чандин бор бештар аз лаззате хоҳад буд, ки аз хондани он байт дар ғазали Ҳофиз ба мо рӯй додааст. Ин ҳолат аз фузунии ғанои қофия ва радиф пеш омадааст, ки дар ғазали Қамол риоя шудааст ва дар ғазали Ҳофиз нисбатан кам аст. **(«Сухан», № 2)**.

Ба фикри мо, ин лаззате, ки аз қофияву радиф ҳосил шудааст, қисман аз мазмуни мусалсали ғазали Қамол пеш омадааст. Хусусан дар ғазали Қамол байти:

Гуфтанд: баргирифт фалак дил зи меҳри ту,
Ман доварии мардуми ҷоҳил куҷо барам?

Мазмуни байти тазминшударо тақвия менамояд.

Бояд қофияҳои пешина барои лаззат бурдан аз мусиқии қофияҳои баъдина тайёрии бештаре фароҳам намеоянд. Ин тайёриро набояд бо такрори пай дар паи қофияҳо ба ҳам омехт. Зеро такрор аз ҳадди муайян, ки гузашт, гӯш эҳсоси лаззат намекунад, балки баръакс эҳсоси нафрат хоҳад кард.

## Зебоии маънавӣ ва танаввӯъ дар айни ваҳдат

Яке аз лаззатҳои дигаре, ки қофия ба мо мебахшад, навъе аз зебоии маънавист, ки аз равонии дигаре таъсир мегирад. Ин иборат аз он аст, ки вақте ки калимаҳои ба ҳам монандро дар охири абёт мехонем ё мешунавем, чунин қиёс мекунем, ки калимаҳо дар айни ягонагӣ аз ҳамдигар фарқ ҳам доранд ва дар айни фарқ доштан дорои навъе ягонагӣ ҳам ҳастанд.

Барои беҳтар дарк кардани ин ҷанбаи зебоии қофия ба ин байтҳои «Шоҳнома» диққат кунем:

Ҳамегуфт Зол: эй ял Исфандиёр,
Ҷаҳондор в-аз тухмаи Шаҳриёр.
Ки баркананд ин кӯҳи сангӣ зи ҷой?!
Ки афганад ин шери нарро зи пой?
Ки канд ин писандида дандони пил?
Ки афганад дар мавҷи дарёи Нил?

Ҳангоми шунидан ва ё хондани *Исфандиёр* ва *Шаҳриёр* дар айни ҳол ду калимаи шаклан гуногунро бо маъниҳои мутафовит мешунавем ва эҳсос мекунем, боз дар ду калимаи муштараки *ёр* эҳсоси навъе ваҳдат ва ягонагӣ менамоем («Сухан», № 3).

Ҳамчунин дар калимаҳои *ҷой, пой* ва *пил, нил* ҳамин реша̄и эстетикии ин лаззатро ба дурустӣ маънидод кардан мумкин аст.

Ба фикри мо, ин қофияҳои зебо ҳамоно аз қисми санъати эънот аст.

## Илқои [1] мафҳум аз рӯи оҳанг

Ин хусусият дар қофияи ҳамаи шеърҳо нест, аммо қобили эзоҳ аст, ки бисёри шеърҳо қофия илова ба адои вазифаҳое, ки гуфтаем, аз назари савтӣ инъикоси мафҳуми шеър аст. Агар мавзӯи шеър ҳолати шеван ва фарёд бошад, қофия низ ин ҳолатро аз хусуси савтӣ намоиш медиҳад ва ин чизест ғайри ҷанбаи мусиқавии қофия.

Барои мисол чанд байте аз ҳабсиёти Масъуди Саъди Салмон биёрем:

Эй меҳнат, ар на кӯҳ шудӣ, соате бирав,
В-эй давлат, ар на бод шудӣ, лаҳзае бипой
Гар шери шарза нестӣ, эй фазл, кам шикор,
В-ар мори гурза нестӣ, эй ақл кам газой!
Эй тан, ҷазаъ макун, ки маҷозист ин ҷаҳон,
В-эй дил, тамаъ мабар, ки сипанҷист ин сарой.

Ҳолати шевани шоирро, ки аз қаъри замир баровардааст ва овози худро баланд мекунад, то ба гӯши осмон бирасад, дар кашиши қофия ва садоноки дарози он дидан мумкин аст.

---

[1] Илқо — расидан.

Аз ҳама беҳтар ин шеъри Фирдавсист, ки бо барҷастагии калимоти қофия аз назари савтӣ мафҳумро муҷассам кардааст. Фирдавсӣ аз забони Симурғ мегӯяд:

Гарат ҳеч сахтӣ ба рӯй оваранд,
Зи неку зи бад гуфтугӯй оваранд.
Бар оташ барафган яке парри ман,
Бибинӣ ҳам андар замон фарри ман.

*(ч. 1, саҳ. 28 чопи Ҳинд).*

Бо шиддат овардани қофияҳои «парр» ва «фарр», ки дар асл «пар» ва «фуруд» будааст, ҳолати парвоз ва садои паришн Симурғро, ки аз дур меояд ва ҳаворо ба болҳои худ мешикофад, мешунавем. Лозим нест, ки гумон кунем, ин гӯяндагон бо тавачҷӯҳ (бо қасду ирода ин корро кардаанд, зеро ҳеч ҳунарманде дар ҳоли офариниши як асар чунин таваҷҷӯҳеро надорад. Аммо завқи солим ва зеҳни ҳунарманди ноҳушёр мумкин аст чунин орзу ва ирода дошта бошад, бе он ки ба усули фаннӣ таваҷҷӯҳ кунад («Сухан», № 4).

Агар дониста ва аз рӯи қасду ирода чунин санъате рӯй диҳад, маҳсули фикри ботакаллуф ва бетаъсир хоҳад монд...

Маҳмуди Ҳуман дар асари худ «Ҳофиз чӣ мегӯяд» чунин навиштааст: «Ба таври куллӣ харҷи шеър бештар ба таври надониста (ғайришуурӣ) суруда шуда, латифтар хоҳад буд ва аз ҳамин ҷост, ки матлаъҳои ғазал ва қасидаҳои шоирони пешқадам, ки мутазаммини тахаллуси онон аст, маъмулан камлутфтар аз дигар абёти он аст. )Маҳмуди Ҳуман, Шарҳи девони Ҳофиз — Ҳофиз чӣ мегӯяд, саҳ. 20)

## ХУЛОСА

Дар ҳақиқат, дар ашъори аксари саромадони ҳунарманди адабиёти классикии форсу тоҷик аз қабили Хайём, Саъдӣ, Хусрави Деҳлавӣ, Салмони Совачӣ, Хоҷу, Ҳофиз, Камоли Хуҷандӣ ва дигарон бисёр ҳунар ва зебоиҳои қофия мушоҳида мешавад, ки хонандаро моту мабҳут месозад.

Хайём рубоиҳое дорад, ки дар қофиябандии онҳо ҳунарнамоии аҷибе нишон додааст. Аз ҷумла дар рубоии зерин калимаҳои Балх, талх ва салх зоҳиран ба ҳам муносибате надоранд. Вале шоири ҳунарманд мисраъҳоро мазмунан чунон устодона ба ҳам пайвастааст, ки хонанда дар ҳини хондан дар назди ҳунарнамоии шоир ангушти ҳайрат мегазад:

Чун умр ба сар расад, чи Бағдоду чи Балх,
Паймона чу пур шавад, чи ширину чи талх,
Баъд аз сари мову ту ин моҳ басе.
Аз салх ба ғурраояду аз ғурра ба салх.

Камоли Хуҷандӣ бо вуҷуди аз қатори шоирони мутакаллиф будан шеърҳое дорад, ки дар қофиябандии онҳо ба таври табиӣ

ҳунарнамоиҳо нишон додааст. Аз ҷумла, дар китъаи зерин мисраи сонии байти охирин таркиби кофия ва радифи дорои иҳоми нозуке мебошад. Ин ҳолат дар таркибҳои кофия ва радифҳои аввалин дида намешавад:

Хостам аз ходими матбах ҳисоб,
Барра кушту бари сепоя бурд.
Пейки ӯро Хоҷаи Секко гирифт,
Гурдаашро гандипири дон бурд.
Гуфтамаш:
— Дилро куҷо кардӣ, ки нест?
Гуфт:
— Дилро духтари ҳамсоя бурд.

Феъли *буридан* дар охирини мисраи порчаи зерин чун кофия омадааст, ки маънои диккатрабое дорад:

Донӣ, ки чист давлат? Дидори ёр дидан,
Дар кӯи ӯ гадоӣ бар хусравӣ гузидан.
Аз ҷон тамаъ буридан осон бувад, валекин
Аз дӯстони ҷонӣ мушкил бувад буридан.

Калимаи *буридан* дар мисраи аввали байти охир ҳам омадааст, аммо ба ҳангоми хондан на гӯш ва на чашм диккат намекунад, вале вакте ки кофия карор гирифт, тамоми диккати моро аз назари савтӣ ва зотӣ, ҳатто катъи назар аз маънӣ ба худ ҷалб мекунад («Суҳан», № 4).

Дар кисмати аввал ба таври иътикод гуфта шуда буд, ки саромадони мо дар ғазал кофияро асос карор медиҳанд, мазмунро тобеи кофия мегардонанд ва баъзе аз аҳли назария ҳамчун Шамси Қайси Розӣ сахт побанди кофия мебошанд. Бо ҳамаи ин дар байни ғазалиёти устодони ғазалсаро бисёр ғазалҳое низ дучор мешаванд, ки ба таври табиӣ вокеъ гардида ва ё мазмуни мусалсал дорад. Дар ин гуна мавкеъҳо кофия тобеи мазмуни умумӣ шудааст. Ин ҳолат ба маҳорат ва иродаи кофиябандон вобаста аст. Аз ҷумла, дар як ғазали Саъдӣ, ки матлааш:

Эй *лӯъбати* хандон, *лаби* лаълат кӣ макидаст?
В-аз боғи латофат гули рӯи ту кӣ чидаст?

мебошад, шоир то мактаъ аз бевафоии ёраш гила мекунад ва сахт дар зери сарзанишу таъна мегирад. Инчунин Саъдӣ ғазале ба бузургвории инсон дорад, ки мазмун то охир аз ҳам канда нашуда, мутаммими ҳамдигар аст:

Тани одамӣ шариф аст ба ҷони одамият,
На ҳамин либоси раънюст нишони одамият.
Агар одамӣ ба чашм асту даҳону гӯшу бинӣ,
Чӣ миёни нақши девору миёни одамият?
Хӯру хобу хашму шаҳват шағаб асту ҷаҳлу зулмат,
Ҳайвон хабар надорад зи нишони одамият.
Ба ҳақиқат одамӣ бош вагарна мурғ донад,
Ки ҳамин сухан бигӯяд ба забони одамият.
Магар одамӣ набудӣ, ки асири дев мондӣ,

Ки фаришта рӯ надорад ба макони одамийат.
Агар ин дарандахӯӣ зи табиатат бимирад,
Хама умр зинда бошӣ ба равони одамийят.
Таярони мург диді ту зи пойбанди шаҳват
Бадар, ой, то бубинӣ таярони одамийат.
Ба насиҳат одамӣ шав, на ба хештан, ки Саъдӣ
Хама аз одамӣ шунидаст баёни одамийат.

Хусрави Деҳлавӣ дар ин ғазал то охир ба воситаи пайки садо аз ҷонон ва аҳволи он холпурсӣ мекунад ва суханони зиёдатӣ гуфта наранҷонидани хотири нозуки ёрашро таъкид менамояд:

Эй сабо, соз ба ман гӯй, ки ҷонон чун аст?
Он гули тозаву он ғунчаи хандон чун аст?
Бо ки май мехӯрад он золиму дар май хӯрдан
Он рухи пуркаю он зулфи парешон чун аст?
Рӯву зулфи бути айёр — он ҳар ду хушанд,
Дили девонаи ман пахлуи онон чун аст?
Рӯзҳо шуд, ки дилам рафту бар он зулф бимонд,
Ё раб, он Юсуфи гумгашта ба Канъон чун аст?
Ҳам ба ҷонон зи каму беши сухан беш магӯй,
Гӯ ҳамин як сухани рост, ки ҷонон чун аст?

Ҳофиз дар ин ғазал ба насими саодат супориш медиҳад, ки чӣ гуна ва чиҳоро ба ёдаш, ба тавре ки медонад, бояд расонад:

Насими субҳи саодат, бад-он нишон, ки ту донӣ,
Хабар ба кӯи фалонӣ бибар бад-он замон, ки ту донӣ,
Ту пайки хилвати розӣ, ду дида бар сари роҳ,
Ба мардумӣ, на ба фармон, чунон расон, ки ту донӣ,
Бигӯ, ки ҷони азизам зи даст рафту худоро,
Зи лаъли рӯҳфизоят чунон расон, ки ту донӣ.
Ман ин ду ҳарф навиштам, чунон ки ғайр надонист
Ту ҳам зи рӯи каромат чунин бихон, ки ту донӣ.
Хаёли теғи ту бо умеди ташналабист,
Асири хеш гирифтӣ, чунон бихон[1], ки ту донӣ.
Умед дар камари заркашат чӣ гуна набандам,
Дақиқаест, нигоро, дар он миён, ки ту донӣ,
Якест туркию тозӣ дар ин муомила, Ҳофиз.
Ҳадиси ишқ баён кун ба ҳар забон, ки ту донӣ.

Аз Камоли Хуҷандӣ:

Ё раб, он мӯниси ҷон дӯш ба меҳмони кӣ буд?
В-он ҷигаргӯшаи дил то намаки хони кӣ буд?
Чун Хизр шуд зи назар ғоибу маълум нашуд,
Ки ба торикии шаб чашмаи ҳайвони кӣ буд?
Он лаби лаъл, к-аз ӯ монд даҳони ҳама боз,
Боз пурсед, худоро, ки ба дандони кӣ буд?
Сари мо буду дари ӯ ҳама шаб то дами субҳ,
То худ ӯ шамъи сарои киву айвонӣ кӣ буд?
Сӯхтам аз ғаму равшан нашуд ин нукта ҳанӯз,
Ки шаб он шамъи шакарлаб ба шабистони кӣ буд?
Аз дили хаста чӣ пурсӣ, ки ки озурд туро?
Ғамзаро пурс, ки он захм зи пайкони кӣ буд?

---

[1] Нусха — бидон.

Гуфтаӣ дар ғами ҳачрам накунад нола Камол,
Дар сари кӯи ту дӯш он ҳама афғони кӣ буд?

Дар ин ғазали Барандуқ радифи «мондан» ба қофияи ҳар байт таркиб ёфта, ба мазмуни байт тобеъ шудааст. Дар айни ҳол аз ин ғазали мусалсалмаъно байтеро бардоред, устухонбандии ғазал халал намепазирад:

Лаби ширини ту бо тунги шакар мемонад,
Дури дандони ту бо иқди гуҳар мемонад.
Қанд бо он ҳама даъвии латофат, к-ӯрост,
Як ҳадис ар шунавад, пеши ту сар мемонад.
Гар ба дӯстон бихиромӣ, паи хори рухат
Гули хандон ба даҳан хурдан зар мемонад.
Бодро дар шикани зулфи мусалсал магузор,
Ки сақим асту дар он роҳгузар мемонад.
Ёдгор ар бигузоранд касон дар олам,
Аз Барандуқ, сухани фазлу ҳунар мемонад.

Мисоли ин гуна ғазалҳо дар осори устодон бисёр аст.

Дар бораи ғазалҳое, ки мазмуни мусалсал надоранд ва ё як мавзӯъро дар бар намегиранд ва байтҳо ба сари худ дорои мазмуни мустақиланд, мунаққидони машҳури Шарқ бисьёр изҳори ақида кардаанд ва хусусияти адабиёти классикии форсу тоҷикро як фазилати чудогона шуморидаанд.

Шиблии Нӯъмонӣ дар «Шеър-ул-аҷам» дар ин бора мегӯяд: «Ғарб бо латофати адабиёти худ мубоҳот дорад, вале ҳеҷ гоҳе шоире наметавонад резиши фикрӣ ва илҳоми хаёлиро дар қолаби камтар аз се-чаҳор байт баён намояд. Ва ҳол он ки шоирони форсизабон на фақат маънӣ ва мазмунҳои хурд-хурд, балки маънӣ ва мазмунҳои умда ва васеъро дар қолаби як байт ато мекунанд ва зуд вирди забони олиму омӣ мегардад» (Шеър-ул-аҷам, ҷ 11, саҳ. 245).

Дар поён барои намуна аз якчанд саромади сухан чанд матлаи ғазалро бо байте нақл мекунем:

Аз Саъдӣ:

Бахти ҷавон дорад, он ки бо ту қарин аст,
Пир нагардад, ки дар биҳишти барин аст.
Гар ҳама олам зи лавҳи фикр бишӯянд,
Ишқ нахоҳад шудан, ки нақши нигин аст.

Аз Ҳофиз:

Ба сари онам, ки тар зи даст бароид,
Даст ба коре занам, ки ғусса сарояд.
Бар дари арбоби бемурувввати дунё
Чанд нишинӣ, ки Хоҷа кай бароид.
Мо нагӯем баду майл ба ахмақ накунем,
Ҷомаи кас сияҳу далқи худ азрақ накунем.
Осмон киштии арбоби сухан мешиканад,
Такя он беҳ, ки бар ин баҳри муаллақ накунем.

---

[1] Маҳмуди Ҳуман дар асари худ «Ҳофиз чӣ мегӯяд?» дар ин бора изҳори ақида менамояд: «Дар ҳар як аз ғазалҳои Ҳофиз бештари абёт зоҳиран ба якдигар марбут нестанд ва пай бурдан ба андешаҳои аслии Ҳофиз дар ҳар як аз ғазалҳои ӯ душвор аст» (Ҳамон асар саҳ. 89).

Аз Қамоли Хуҷандӣ:

Дӯстон, мархамате бар дили овораи ман,
Ки бирафт аз бари ман ёри ситамгораи ман.
Дил ниҳодам мани бечора ба дарди дили реш,
Чӣ кунам бо ғами ту, нест ҷуз ин чораи ман.

Дар қисми аввал дар шарҳи қофияҳои маъюб ва шойгон қайд ёфтааст, ки бояд қофияҳо мансуб ба як категорияи нукт бошанд. Вале ин дар маснавиёт кам риоя шудааст. Барои мисол чанд байт аз «Бӯстон»-и Саъдӣ зикр мекунем:

Яке нонхуриш ҷуз пиёзе надошт,
Чу дигар касон баргу созе надошт,
Порокандае гуфташ: Эй хоксор,
Бирав, табхе аз хони яғмо биёр...
Камар басту чобук навардид даст,
Қабояш дариданду дасташ шикаст.
Шунидам, ки мегуфту хуш мегирист,
Ки: эй нафс, худкардаро чора чист?
Балоҷӯӣ бошад гирифтори оз,
Ману хона минбаъд, нону пиёз,
Ҷавине, ки аз саъйи бозу хӯрам,
Беҳ аз майда бар хони аҳли карам.

Дар ин порча дар байти дуввум **хоксор** (сифат), **биёр** (феъл) дар байти сеюм **даст** (исм), **шикаст** (феъл), дар байти чорум **мегирист** (феъл), **чист** (ҷонишин) ва дар байти шашум **хӯрам** (феъл) **карам** (исм) қофия шудааст.

Дар ҳақиқат, қофияҳо ҳамҷинс набошанд ҳам, шеър дар камоли балоғати маънӣ ва фасоҳати шакл воқеъ шуда ба хонанда завқи бадеӣ ва олӣ талқин менамояд. Аксари порчаҳои «Бӯстон» бо қофияҳои шойгони бенохунак мисли оби равон хуш ва мулоим ҳосил шудаанд.

Аз ин мисол маълум мешавад, ки маснавӣ ҳамҷинс будани қофияҳо шарт нест. Барои назми сухан бояд шоир дар паи қофияҷӯӣ наравад, балки қофия дар ҳини ҷараёни сухан ба таври табиӣ рост ояд. Аз ҷумла, ин манзума (маснавӣ)-и Саъдиро хонед, қофияҳо чӣ тавр табиӣ воқеъ шудаанд ва ҳол он ки қофияҳо аз як категорияи нутқ нестанд:

Пирмарде зариф дар Бағдод
Духтарашро ба кафшдӯзе дод...
Мардаки сангдил чунон бигазид
Лаби духтар, ки хун бичакид.
Бомдодон падар чунон дидаш,
Пеши домод рафту пурсидаш,
К-эй фурӯмоя ин чӣ дандон аст?
Чанд холи лабаш наанбон аст?
Ба мазоҳат нагуфтам ин гуфтор,
Ҳазл бигзору ҷид аз ӯ бардор!
Хӯи бад дар табиате, ки нишаст,
Наравад ҷуз ба вақти марг аз даст.

Аз тарафи дигар, барои зебой ва ҳунарнамой дар кофиябандӣ маҳорат, малака ва қувваи хаёлии амиқ лозим аст.

Ин баҳсро бо ин байти Ҷалолиддини Румӣ хатм мекунем:

Қофия андешаму дидори ман
Гӯядам; мандеш ҷуз дидори ман.

МУНДАРИЧА



**Қисми якум**

**САНЪАТҲОИ БАДЕЙ**

## Қисми дуюм

## МУХТАСАРИ АРӮЗИ ТОҶИКӢ

ВА 1883

Ба матбаа 20.05.91 супурда шуд. Ба чопаш 18.03.92 имзо шуд. Қоғази типографии № 1. Гарнитураи адабӣ. Чопи барчаста. Ҷузъи чопии шартӣ 19+0,25 форз. Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 19,97+0,29 форз. Адади нашр 5000. Супориши № 546.

Нашриёти «Маориф»-и Кумитаи давлатии Ҷумҳурии Тоҷикистон оид ба матбуот. 734063, Душанбе, кӯчаи Айнӣ, 126.

Комбинати полиграфии Кумитаи давлатии Ҷумҳурии Тоҷикистон оид ба матбуот. 734063, Душанбе, кӯчаи Айнӣ, 126.